# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා - ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති - අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ - අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ - අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

## අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශයේ බෞද්ධ උපදේශක මණ්ඩලය විසින් අනුමත කරන ලද ගුරු වන්දනා ගාථාව සහ අධිෂ්ඨාන පද්‍යය

### ගුරු වන්දනා ගාථාව

ඕවාද සිප්ප දානේන
සික්ඛාපේති මමං ගරු
සගාරවේන චිත්තේන
අහං වන්දාමි තං ගරුං

ඔවා සිප් දීමෙන
මා හික්මවන පේමෙන
ඇදුරු හද බැතියෙන
වඳිම් ගරු සිත පෙරටු කරමින

### පාසල් උදෑසන රැස්වීම අවසානයේ කෙරෙන අධිෂ්ඨානය

තෙරුවන පුදා සිහිකර මාපිය දෙදෙන
ගුරු සිත දිනා ඔප කර ගෙන ගුණ නුවණ
කරමින සබා විදුහල් මැණිගෙ සිහින
සුරකිම් සදා මගෙ රට ජාතිය සසුන

රචකඃ පූජ්‍ය ගන්තුනේ අස්සජි හිමි

**අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ**
**එක නිවසෙහි වෙසෙනා**
**එක පාටැති එක රුධිරය වේ**
**අප කය තුළ දුවනා**

**එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ**
**එක ලෙස එහි වැඩෙනා**
**ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ**
**සොඳින සිටිය යුතු වේ**

**සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී**
**වෙළී සමගි දමිනී**
**රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා**
**කිසි කල නොම දිරනා**

**ආනන්ද සමරකෝන්**



"අලුත් වෙමින්, වෙනස් වෙමින්, නිවැරදි දැනුමෙන්
රටට වගෙ ම මුළු ලොවට ම වෙන්න නැණ පහන්"

## ගරු අධ්‍යාපන අමාත්‍යතුමාගේ පණිවුඩය

ගෙවී ගිය දශක දෙකකට ආසන්න කාලය ලෝක ඉතිහාසය තුළ සුවිශේෂී වූ තාක්ෂණික වෙනස්කම් රැසක් සිදුවූ කාලයකි. තොරතුරු තාක්ෂණය, සන්නිවේදනය ප්‍රමුඛ කරගත් සෙසු ක්ෂේත්‍රවල ශීඝ්‍ර දියුණුවත් සමඟ වත්මන් සිසු දරු දැරියන් හමුවේ නව අභියෝග රැසක් නිර්මාණය වී තිබේ. අද සමාජයේ පවතින රැකියාවල ස්වභාවය නුදුරු අනාගතයේ දී සුවිශේෂී වෙනස්කම් රැසකට ලක් වනු ඇත. එවන් වටපිටාවක් තුළ නව තාක්ෂණික දැනුම සහ බුද්ධිය කේන්ද්‍ර කරගත් සමාජයක වෙනස් ආකාරයේ රැකියා අවස්ථා ද ලක්ෂ ගණනින් නිර්මාණය වනු ඇත. ඒ අනාගත අභියෝග ජයගැනීම වෙනුවෙන්, ඔබ සවිබල ගැන්වීම අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මගේත්, අප රජයේත් ප්‍රමුඛ අරමුණයි.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මාහැඟි ප්‍රතිලාභයක් ලෙස නොමිලේ ඔබ අතට පත් වන මෙම පොත මනාව පරිශීලනය කිරීමත්, ඉන් අවශ්‍ය දැනුම උකහා ගැනීමත් ඔබේ ඒකායන අරමුණ විය යුතු ය. එමෙන් ම ඔබේ මවුපියන් ඇතුළු වැඩිහිටියන්ගේ ශ්‍රමයේ සහ කැපකිරීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස රජය විසින් නොමිලේ පාසල් පෙළපොත් ඔබ අතට පත් කරනු ලබන බව ද ඔබ වටහා ගත යුතු ය.

ලෝකය වේගයෙන් වෙනස් වන වටපිටාවක, නව ප්‍රවණතාවලට ගැළපෙන අයුරින් නව විෂය මාලා සකස් කිරීමටත්, අධ්‍යාපන පද්ධතිය තුළ තීරණාත්මක වෙනස්කම් සිදු කිරීම සඳහාත් රජයක් ලෙස අප කටයුතු කරන්නේ රටක අනාගතය අධ්‍යාපනය මතින් සිදු වන බව අප හොඳින් ම අවබෝධ කරගෙන සිටින බැවිනි. නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල භුක්ති විඳිමින්, රටට පමණක් නොව ලොවට ම වැඩදායී ශ්‍රී ලාංකික පුරවැසියකු ලෙස නැඟී සිටින්නට ඔබ ද අදිටන් කරගත යුතු වන්නේ එබැවිනි. ඒ සඳහා මේ පොත පරිශීලනය කිරීමෙන් ඔබ ලබන දැනුම ද ඉවහල් වනු ඇති බව මගේ විශ්වාසයයි.

රජය ඔබේ අධ්‍යාපනය වෙනුවෙන් වියදම් කරන අතිවිශාල ධනස්කන්ධයට වටිනාකමක් එක් කිරීම ද ඔබේ යුතුකමක් වන අතර, පාසල් අධ්‍යාපනය හරහා ඔබ ලබා ගන්නා දැනුම හා කුසලතා ඔබේ අනාගතය තීරණය කරන බව ද ඔබ හොඳින් අවබෝධ කර ගත යුතු ය. ඔබ සමාජයේ කුමන තරාතිරමක සිටිය ද සියලු බාධා බිඳ දමමින් සමාජයේ ඉහළ ම ස්තරයකට ගමන් කිරීමේ හැකියාව අධ්‍යාපනය හරහා ඔබට හිමි වන බව ද ඔබ හොඳින් අවධාරණය කර ගත යුතු ය.

එබැවින් නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල ලබා, ගෞරවනීය පුරවැසියකු ලෙස හෙට ලොව දිනන්නටත් දේශ දේශාන්තරවල පවා ශ්‍රී ලාංකේය නාමය බබළවන්නටත් ඔබට හැකි වේවා! යි අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මම ශුභ ප්‍රාර්ථනය කරමි.

**අකිල විරාජ් කාරියවසම්**
අධ්‍යාපන අමාත්‍ය



# පෙරවදන

ලෝකයේ ආර්ථික, සමාජීය, සංස්කෘතික හා තාක්ෂණික සංවර්ධනයත් සමඟ අධ්‍යාපන අරමුණු වඩා සංකීර්ණ ස්වරූපයක් ගනී. මිනිස් අත්දැකීම්, තාක්ෂණික වෙනස්වීම්, පර්යේෂණ සහ නව දර්ශක ඇසුරෙන් ඉගෙනීමේ හා ඉගැන්වීමේ ක්‍රියාවලිය ද නවීකරණය වෙමින් පවතියි. එහිදී ශිෂ්‍ය අවශ්‍යතාවලට ගැළපෙන ලෙස ඉගෙනුම් අත්දැකීම් සංවිධානය කරමින් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලිය පවත්වාගෙන යාම සඳහා විෂය නිර්දේශයේ දැක්වෙන අරමුණුවලට අනුකූලව, විෂයානුබද්ධ කරුණු ඇතුළත්ව පෙළපොත සම්පාදනය වීම අවශ්‍ය ය. පෙළපොත යනු ශිෂ්‍යයාට ඉගෙනීමේ උපකරණයක් පමණක් නොවේ. එය ඉගෙනුම් අත්දැකීම් ලබා ගැනීමටත් නැණ ගුණ වර්ධනයටත් චර්යාමය හා ආකල්පමය වර්ධනයක් සහිතව ඉහළ අධ්‍යාපනයක් ලැබීමටත් ඉවහල් වන ආශීර්වාදයකි.

නිදහස් අධ්‍යාපන සංකල්පය යථාර්ථයක් බවට පත්කරමින් 6 ශ්‍රේණියේ සිට 11 ශ්‍රේණිය දක්වා පෙළපොත් 91ක් පමණ රජයෙන් ඔබට තිළිණ කෙරේ. එම ග්‍රන්ථවලින් උපරිම ඵල ලබන අතර ම ඒවා රැක ගැනීමේ වගකීම ද ඔබ සතු බව සිහිපත් කරමි. පූර්ණ පෞරුෂයකින් හෙබි, රටට වැඩදායී යහපත් පුරවැසියකු වීමේ පරිචය ලබා ගැනීමට මෙම පෙළපොත ඔබට උපකාරී වෙතැයි මම අපේක්ෂා කරමි.

මෙම පෙළපොත් සම්පාදනයට දායක වූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික මහත්ම මහත්මීන්ටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයටත් මාගේ ස්තුතිය පළ කර සිටිමි.

**ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක,**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව,
ඉසුරුපාය,
බත්තරමුල්ල.
2019.04.10

**නියාමනය හා අධීක්ෂණය :**

**ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**මෙහෙයවීම :**

**ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සම්බන්ධීකරණය :**

**ඩී.එම්. ජයන්ත පුෂ්පකුමාර**
නියෝජ්‍ය කොමසාරිස් (පාලන)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සංස්කාරක මණ්ඩලය :**

1. **පූජ්‍ය දේවාලේගම මේධානන්ද ස්වාමීන් වහන්සේ**
   විශ්‍රාමික මහාචාර්ය, කැලණිය විශ්වවිද්‍යාලය
2. **අති පූජ්‍ය ගන්තුනේ අස්සජි මහානායක ස්වාමීන් වහන්සේ**
   විශ්‍රාමික කථිකාචාර්ය, ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලය
3. **පූජ්‍ය මාඹුල්ගොඩ සුමනරතන ස්වාමීන් වහන්සේ**
   නියෝජ්‍ය අධ්‍යක්ෂ ජනරාල්, ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය

**සිංහල භාෂා සංස්කරණය :**

**මහාචාර්ය නිමල් මල්ලවආරච්චි**
අංශාධිපති, සිංහල අධ්‍යයන අංශය, කැලණිය විශ්වවිද්‍යාලය



**ලේඛක මණ්ඩලය :**

1. **පූජ්‍ය ඇලිකේවෙල සීලානන්ද ස්වාමීන් වහන්සේ**
   ගුරු සේවය I, නාලන්ද විද්‍යාලය, කොළඹ
2. **පූජ්‍ය කොටනෙළුවේ පුඤ්ඤානන්ද ස්වාමීන් වහන්සේ**
   පරිවේනාධිපති, ශ්‍රී ගංගාතිලක මූලික පිරිවෙන
3. **පූජ්‍ය ඌරුගමුවේ අස්සජි ස්වාමීන් වහන්සේ**
   උපගුරු, ශ්‍රී ගංගාතිලක මූලික පිරිවෙන
4. **අධ්‍යාපනපති, ඩබ්.ජ්.සී. වේරගොඩ**
   ගුරු උපදේශිකා, කොට්ඨාස අධ්‍යාපන කාර්යාලය, වරකාපොළ
5. **දර්ශනපති, උදයරුවන් මල්ලිකාරච්චි**
   විදුහල්පති, ඉහළ බෝමිරිය කනිෂ්ඨ විද්‍යාලය, කඩුවෙල
6. **ශාස්ත්‍රපති, ආර්.ඒ. ගුණවර්ධන**
   ගුරුසේවය I, ගිරි/රුවන්ගිරි මධ්‍ය මහා විද්‍යාලය, බෝගමුල්ල
7. **කේ.කේ.එස්.එන්. වික්‍රමාරච්චි**
   ගුරුසේවය I, බප/කැල/කිරිල්ලවල මධ්‍ය මහා විද්‍යාලය, කඩවත

**සෝදුපත් කියවීම :**

**එස්.බී.එම්. නිමල් ධර්මසිරි**
අධ්‍යාපන අධ්‍යක්ෂ,
ආගමික හා සාරධර්ම අංශය, අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය

**අවසාන ඇගයීම :**
**මහාචාර්ය උදිත ගරුසිංහ**
**ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය කේ. ඒ. වීරසේන**

**චිත්‍ර, රූප සටහන් හා පිට කවරය සැකසීම :**

**ඩී.ජී. ප්‍රසන්න විමලරත්න**
ගුරු සේවය 3 - I,
මප/කොත්/ ගාමිණී දිසානායක ජාතික පාසල

**පරිගණක ගත කිරීම, පිටු නිර්මාණය :**

**පී.ජ්. ශයිනි ඉමල්ෂා**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව



# පටුන





01

# බුදු සිරිත අනුව යමු අභියෝග ජය ගනිමු

අප සියලු දෙනාගේ ම ජීවිත අභියෝගවලින් පිරී ඇත. මෙලොව උපන් මිනිසාට උපතේ සිට මරණය දක්වා ම විවිධාකාර අභියෝග රැසකට මුහුණ දීමට සිදු වේ. සියලු දෙනාට ම අභියෝග පොදු වුව ද මිනිසුන් ඒවාට මුහුණ දෙන ආකාරය විවිධ ය. සාර්ථක ලෙස අභියෝග ජය ගත් මිනිසුන් මානව ඉතිහාසයේ ඉතා විරල වන අතර ඔවුන් ශ්‍රේෂ්ඨ මිනිසුන් ලෙස ඉතිහාසගත වී ඇත.

අභියෝගවලට සාර්ථක ව මුහුණ දුන් පරමාදර්ශී චරිතය වන්නේ තිලෝගුරු බුදුපියාණන් වහන්සේ ය. පන්සාළිස් වසක් වූ බුදුරජාණන් වහන්සේගේ ජීවිතය අභියෝගවලින් ගහණ වූවකි. උන් වහන්සේ තරම් අභියෝගවලට මුහුණ දුන් වෙනත් පුද්ගලයකු නොමැති තරම් ය. සිදුහත් කුමාර අවධියේ එතුමාණන් මුහුණ දුන් අභියෝග මොනවා ද යි අප 10 ශ්‍රේණියේ දී හදාරා ඇත. බුදුරජාණන් වහන්සේ විවිධ අවස්ථාවල දී මුහුණ දුන් අභියෝග පිළිබඳ ව හදාරා ඒ ඇසුරින් ශිෂ්‍ය ජීවිතයේ අභියෝග ජය ගැනීම සඳහා අවශ්‍ය දැනුම හා අධිෂ්ඨානය වර්ධනය කර ගැනීමට මෙම පාඩමින් අපට අවස්ථාව සැලසෙනු ඇත.

ලොව්තුරා බුද්ධත්වයට පත් වීම ම අතිශය දුෂ්කර අභියෝගයකි. ලෞකික පෘථග්ජන ස්වභාවය ඉක්මවා ලෝකෝත්තර තත්ත්වයක් වෙත ලඟාවීම තුළින් බුදුරජාණන් වහන්සේ අභියෝග ජය ගැනීමේ පරමාදර්ශය ලොවට ලබා දුන්හ. උන් වහන්සේ සියලු කෙලෙස් මරුන් පරදවා ලොව්තුරා බුද්ධත්වයට පත් වී එම දුෂ්කර වූ අභියෝගය ජය ගත් සේක. එම ජයග්‍රහණය අහඹු, අනපේක්ෂිත සිදුවීමක් නොවේ. ඒ සඳහා උන් වහන්සේට උපකාරී වූයේ දිගු කලක් සසර තමන් ප්‍රගුණ කළ ආධ්‍යාත්මික ශක්තියයි. ඒ බැව් උන් වහන්සේගේ මුවින් නිරායාසයෙන් පිට වූ පළමු උදාන වාක්‍යයෙන් පසක් වේ.

| | | |
|---|---|---|
| අනේකජාති සංසාරං | - | සන්ධාවිස්සං අනිබ්බිසං |
| ගහකාරකං ගවේසන්තෝ | - | දුක්ඛා ජාති පුනප්පුනං |
| ගහකාරක දිට්ඨෝසි | - | පුන ගේහං නකාහසී |
| සබ්බාතේ ඵාසුකා භග්ගා | - | ගහකූටං විසංඛිතං |
| විසංඛාරගතං චිත්තං | - | තණ්හානං ඛයමජ්ඣගා |

මම සසර දුකට මුල්වන පංචස්කන්ධය නමැති ගෙය තනන වඩුවා සොයා සසර නොයෙක් ජාතිවල ඇවිද්දෙමි. එහෙත් දක්නට නොලැබිණි. දැන් මම ඒ වඩුවා දිටිමි. යළි නුඹට මේ පංචස්කන්ධය නමැති ගෙය සෑදීමට හැකියාවක් නොමැත. ගෙයි පරාල බිඳ දැමුවෙමි. කැණිමඬල සුන් කළෙමි. තණ්හාව ක්ෂය කොට රහත් බවට පැමිණියෙමි.

මේ අනුව බුදුරජාණන් වහන්සේට මුහුණ දීමට සිදු වූ ප්‍රධානතම අභියෝගය වූයේ දුක් සහිත වූ පඤ්චඋපාදානස්ඛන්ධය නමැති ගෘහය නිර්මාණය කරන අදෘශ්‍යමාන වූ බලවේගය හඳුනා ගෙන එය නැති කිරීම ය.

බුද්ධත්වයට පත් වීම සඳහා උන් වහන්සේට දස මාර සේනා පරාජය කිරීමට සිදු විය. තමා ප්‍රගුණ කළ පාරමිතා ධර්මයන්ගේ බල මහිමය ද, අත් පත් කර ගත් උසස් මට්ටමේ මානසික දියුණුව ද නිසා එම දුෂ්කර වූ අවස්ථාවට උන් වහන්සේට නොබිය ව, නොසැලී, අධිෂ්ඨානශීලී ව මුහුණ දීමට හැකියාව ලැබුණි. බුද්ධත්වයෙන් පසුවත් උන් වහන්සේ වසඟයට ගැනීමේ අරමුණින් පැමිණි **තණ්හා, අරතී, රඟා** යන මාර දූවරුන් අසාර්ථක රංගනයක යෙදී පලා ගියේ උන් වහන්සේගේ දැහැන්ගත සිත මඳකුදු සසල කිරීමට නොහැකි බව වටහා ගත් නිසා ය. පාසල් සිසුන් වන අපට ද ඉදිරි දියුණුවට අවහිර වන මාර බලවේග විවිධ ස්වරූපයෙන් ක්‍රියාත්මක විය හැකි ය. තරුණ මදය, කුසගින්න, කුසීතකම, දඬබ්බර ගතිය, ප්‍රචණ්ඩ සිතුවිලි, කාමුක හැඟීම්, ඊර්ෂ්‍යාව, පළිගැනීම ආදිය අනාගත ජයග්‍රහණ අඩපණ කිරීමට මුල් වන ප්‍රධාන බලවේග වේ. මෙම අභියෝගවලට සාර්ථක ව මුහුණ දීමට නම් විමසුම්ශීලී බුද්ධිය, අධිෂ්ඨානය, ඉවසීම, ආත්ම සංයමය, නොපසුබස්නා උත්සාහය, උපායශීලී බව අප සතු විය යුතු ය. ඉහළ මට්ටමේ ජයග්‍රහණ ලද සියලු දෙනා තුළ පැවැති දියුණුවේ රහස මෙම උතුම් ගුණාංග ය.

බුද්ධත්වය අවබෝධ කර ගත් තමන් වහන්සේට සෙවණ ලබා දුන් බෝධීන් වහන්සේ දෙස සතියක් ඇසි පිය නොහෙළා බලා සිටීමෙන් කෙළෙහිගුණ දැක්වීමේ මහඟු ආදර්ශය බුදුරජාණන් වහන්සේ ලෝකයාට පෙන්නුම් කළ සේක. සිත්පිත් නොමැති වෘක්ෂයක් දෙස සතියක් ඇසි පිය නොහෙළා බලා සිටීම අභියෝගයකි. පරිසරය අප රකින අතර අප විසින් ද පරිසරයට කාරුණික වී සමස්ත සත්ත්ව පැවැත්මට කාරුණික විය හැකි බව සිසුන් වශයෙන් වටහාගෙන කටයුතු කිරීමෙන් අනාගත ලෝකයේ පාරිසරික අර්බුද අවම කර ගැනීමට අපට ද දායක විය හැකිය.



බෝසත්වරයකුගේ පරම අභිලාෂය පළමු ව තමා ධර්මය අවබෝධ කර ගැනීම ය. දෙවනු ව අවබෝධ කර ගත් දහම ලෝකයාට දේශනා කොට ඔවුන් ද සසර දුකින් මුදා ගැනීම ය. පළමු ව තමා අවබෝධ කර ගත් ධර්මය අන්‍යයන්ට දේශනා කිරීමට සැරසුණ මොහොතේ උන් වහන්සේට මුහුණ දීමට සිදු වූයේ බරපතල අභියෝගයකටයි. එනම් කෙලෙස් මලින් පිරුණු පෘථග්ජන මිනිස් සමාජයට මෙම ගැඹුරු දහම අවබෝධ කරවීම ය. ධර්මය දේශනා කිරීමට පස්වග තවුසන් තෝරා ගත් පසු ඒ සඳහා ඉසිපතනයේ මිගදායට වැඩම කළ අවස්ථාවේ දී ඔවුහු බුදුරජාණන් වහන්සේගේ බුද්ධත්වය පිළිගැනීමට මැළි වූහ. පසු ව තමන් වහන්සේ කිසි විටෙක සත්‍යයක් මිස අසත්‍යයක් නොපවසන බවට ප්‍රකාශ කර පස්වග තවුසන්ට ධර්මය දේශනා කරන ලදි. ජීවිත අභියෝග ජය ගැනීමට සත්‍ය වචනයේ බලය සහ විමසුම්ශීලී වීම අවශ්‍ය බව මෙයින් පැහැදිලි වෙයි.



තනතුරු ප්‍රදානය කිරීමේ දී සමාජයේ බොහෝ විට අපට දක්නට ලැබෙන්නේ විවිධ පෞද්ගලික සම්බන්ධතා මත කටයුතු කිරීමයි. සමාජයක යහපැවැත්මට එය අතිශය හානිකර ය. බුදුරදුන් තනතුරු ප්‍රදානය කිරීමේ දී අනුගමනය කළේ ගෝත්‍රය, කුලය, නිලය හෝ වෙනත් පුද්ගල සාධක නොව තනතුරුලාභියා සතු ව තිසගයෙන් පවත්නා කුසලතාවයි. තනතුරු ප්‍රදානය කිරීමේ දී උන් වහන්සේට විවිධ අභියෝගයන්ට මුහුණ දීමට සිදු විය. අන්‍යාගමික ලබ්ධිකයින් ලෙස මුල දී ක්‍රියා කළ කෝලිත, උපතිස්ස දෙදෙනාට ශාසනික පැවිද්ද ලැබීමෙන් පසුව අගසව් තනතුරු ප්‍රදානය කළේ ඔවුන් දෙදෙනා සතු ව පැවැති සුවිශේෂීතා ද ඒ සඳහා ම පිරූ පිළිවෙත් ද සැලකිල්ලට ගෙන ය. ලබා දුන් තනතුරු පිළිබඳ අතෘප්තිමත් ව සිටි චන්න හිමි බුදුරදුන්ට විරුද්ධ ව විවිධ චෝදනා එල්ල කළ ද උන් වහන්සේ ඒ සියල්ලට උපේක්ෂාවෙන් මුහුණ දුන් සේක.

භික්ෂු සමාජය ගොඩනැගුණේ ගිහි සමාජයට ද පරමාදර්ශයක් ලෙසිනි. එහෙත් ඇතැම් පෘථග්ජන භික්ෂූන් වහන්සේලාගේ ක්‍රියාකලාප බුදු සසුනේ චිර පැවැත්මට බරපතල ගැටලු ඇති කළේ ය. වැසිකිළි පරිහරණයේ දී බඳුනේ ජලය ස්වල්පයක් ඉතිරි කිරීම මුල්කොට ගෙන ධර්මධර හා විනයධර භික්ෂූන් වහන්සේලා දෙපිරිසක් අතර ඇති වූ කලහකාරී හැසිරීම නිදසුනකි. සසුනේ පැවැත්මට භික්ෂූන් වහන්සේලාගෙන් ම එල්ල වූ අභියෝගයට බුදුරදුන් මුහුණ දුන්නේ සිදු කළ වැරැද්ද ඔවුන්ට ම තේරුම් ගැනීමට අවස්ථාව සලසා දෙමින් තාවකාලික ව ඔවුන්ගෙන් ඈත් වීමෙනි. උන් වහන්සේ පාරිලෙය්‍ය වනයේ වාසය කළේ එම වකවානුවේ ය. බුදුරජාණන් වහන්සේ භික්ෂූන් වහන්සේලාට ඉදිරිපත් කළ ධර්මයට හා විනයට අදාළ කරුණු වැරැදි ලෙස ග්‍රහණය කොටගෙන සසුනට අභියෝග එල්ල වෙද්දී උන් වහන්සේ සිය ශ්‍රාවකයින්ගේ යහපැවැත්ම වෙනුවෙන් උපේක්ෂා සහගත ව හා උපාය කුසලතාවෙන් ඊට මුහුණ දුන් සේක. කිසිදු කරුණක් නිසා භික්ෂු සමාජයේ සමගිසම්පන්න බව බිඳ වැටීමට උන් වහන්සේ ඉඩ නොතැබූ අතර **සමග්ගා හෝථ මා විවදථ** යනුවෙන් විවාද නොකොට සමගි වන ලෙස කලහකාරී භික්ෂූන්ට දේශනා කළහ. සිසුන් ලෙසත් වැඩිහිටියන් ලෙසත් සමාජය තුළ කටයුතු කිරීමේ දී දෘඩි මතධාරී ව හා අගතිගාමී ව කලහකාරී ලෙස කටයුතු කිරීමෙන් තමාටත් සමාජයටත් අවැඩක් සිදුවන බව වටහා ගත යුතු ය. එසේ ම එවැනි අභියෝගාත්මක අවස්ථාවල බුද්ධිමත් ව ක්‍රියා කළ යුතු බව අප උගත යුතු වැදගත් පාඩමකි. එවන් අවස්ථාවල දී අපක්ෂපාතී ව හා සත්‍යය වෙනුවෙන් පෙනී සිටීමෙන් බොහෝ ගැටලුවලට විසඳුම් ලබා ගත හැකි ය.

බුදු සිරිතේ විවිධ දුෂ්කර සිදුවීම් අතර වේරංජා පුරයේ වස් විසූ කාල සීමාව සුවිශේෂී වූවකි. එම කාල සීමාව තුළ චීවර, පිණ්ඩපාත, සේනාසන, ගිලන්පස යන ප්‍රත්‍ය පහසුකම් උන් වහන්සේට නොලැබුණි. ඉතා රළු, කටුක ආහාර වැළඳීමට උන් වහන්සේට සිදු විය. එහෙත් උන් වහන්සේ ඒ සියලු බාධකවලට උපේක්ෂාවෙන් මුහුණ දුන් සේක. ඉගෙනුම ලබන වකවානුවේ ශිෂ්‍යයන් වශයෙන් අපට ද ඇතැම් විට නිරාහාර ව සිටීමට සිදු විය හැකි ය. සුව පහසු ඇඳුම් පැළඳුම් හෝ වාසස්ථාන හෝ අහිමි විය හැකි ය. එහෙත් ඒ කිසිවක් සිය මූලික අරමුණ වන ඉගෙනුමට බාධකයක් කොට නොගැනීමට අප වග බලා ගත යුතු ය. විභාගවලින් සාර්ථක ඵල නෙළාගත් සිසුන්ගේ ජීවන තොරතුරු විමසා බැලීමේ දී ඔවුන් විවිධ දුෂ්කරතා රැසක් මධ්‍යයේ එම ජයග්‍රහණ අත්පත් කොටගෙන ඇති බව අපට පැහැදිලි වනු ඇත.

බුදුදහම මගින් උගන්වන්නේ අල්පේච්ඡ, චාම්, සරල දිවිපෙවෙතකි. ඇතැම් අවස්ථාවල දී බුදුරජාණන් වහන්සේට සෙනසුනක් වූයේ සුන්දර වන අරණකි. සුව පහසු මන්දිර මෙන් ම  වන පියස ද උන් වහන්සේ සම සිතින් ඉවසා වදාළේ පාරිසරික අභියෝග ජය ගැනීමට තිබූ හැකියාව ලෝකයාට ප්‍රදර්ශනය කරමිනි. එසේ ම අනේපිඬු සිටුතුමා, විශාඛා සිටු දේවිය වැනි දායක දායිකාවෝ උන් වහන්සේට කහවණු කෝටි ගණන් වටිනා ආරාම පූජා කළහ. එම ආරාමවල සැපසම්පත් කෙරෙහි උන් වහන්සේ ඇලුම් කළේ නම් බොහෝ පිරිස්වලට බුදුදහම අභියෝගයට ලක් කළ හැකි ව තිබුණි. උන් වහන්සේ ඒ සියල්ලෙහි නොබැඳුණු සේක; අපිස් දිවියක් ම ගත කළ සේක.



ඉගෙනුමෙහි නිරත වන අපට නොයෙකුත් බාධක දුක් කම්කටොලුවලට මුහුණ දීමට සිදු වේ. කිසි යම් කාර්යයක ආරම්භය, පවත්වාගෙන යාම හා අවසානය යන කවර අවස්ථාවක වුව ද විවිධ අභියෝග එල්ල විය හැකි ය. මනා අවබෝධයක් හා අධිෂ්ඨානයක් ඇති විට ඒවාට සාර්ථක ව මුහුණ දිය හැකි ය. බොදු දරුවකුගේ පෞරුෂය සතු සුවිශේෂී ලක්ෂණය නම් අභියෝග ජය ගෙන ඉදිරියට යාම ය. අභියෝග හමුවේ බියෙන් පලා ගොස් කුසීත ව කටයුතු කරන්නාගේ මෙලොව ජීවිතය මෙන් ම  පරලොව ජීවිතය ද අසාර්ථක වේ. මෙලොව ජීවත් වන ඇතැමකුගේ ජීවිතවල කිසිදු අරමුණක් නොමැත. ඔවුහු නිෂ්ඵල අයුරින් කාලය ගත කරන අතර මිනිසත් බවේ ඵල නෙළා ගන්නෝ නොවෙති. සිය දක්ෂතා හැඳින නිවැරැදි ඉලක්ක පිහිටුවාගෙන කටයුතු කරන්නා ජය ගන්නේ විභාග පමණක් නොවේ. ඔහු මෙලොව ජීවිතය ම ජය ගනී; පරලොව ද ජය ගනී. එවැන්නකුට ළඟා විය නොහැකි තත්ත්වයක් නොමැත. යම් ක්‍රියාවක් ආරම්භයේ නොසැලී කටයුතු කිරීම අත්‍යවශ්‍ය වේ. වරෙක උත්සාහය අසාර්ථක වූ පමණින් පසුබට හෝ පසුතැවිලි හෝ නොවිය යුතු ය. පරාජය තුළ ම ජයග්‍රහණයේ මාවත වැටී ඇති බව තරයේ සිහි තබා ගත යුතු ය. එළඹෙන බාධක හමුවේ උපාය කුසලතාවෙන් ක්‍රියා කළ යුතු ය. බුදු සිරිතෙන් අප නිසි ප්‍රයෝජන ගත් සැබෑ බොදු දරුවන් වන්නේ එවිට ය.

## සාරාංශය

බෝසත් දිවිය මෙන් ම  බුදු සිරිත ද අභියෝගවලින් ගහණ වූවකි. දස මාර සේනා පැරදවීම, මාර දූවරුන්ට මුහුණ දීම, සත් සතිය ගත කිරීම, ඝෝෂිතාරාම භික්ෂූන්ගේ කළහකාරී හැසිරීම, වේරංජා පුර වස් විසීම, ආරාම පිළිගැනීම යන අවස්ථාවල දී බුදුරදුන් කටයුතු කළ ආකාරයෙන් අභියෝගවලට මුහුණ දිය යුතු ආකාරය පිළිබඳ ආදර්ශ රැසක් අපට උගත හැකි ය. අභියෝග සැමට පොදු වන අතර අප ඒවාට මුහුණ දෙන ආකාරය එකිනෙකාට වෙනස් වේ. සිසුන් වශයෙන් අපට ද මුහුණ දීමට සිදු වන අභියෝග රැසකි. ආරම්භයේ දී ම අභියෝග හැඳින ගැනීම, ධෛර්ය සම්පන්න ව ඊට මුහුණ දීම, නොසැලී කටයුතු කිරීම ඉතා වැදගත් ය.

## ක්‍රියාකාරකම

1. බුදු සිරිතේ අභියෝගාත්මක සිදුවීම් පෙළගස්වා ඒ ඇසුරින් ඔබ ලබා ගත් ආදර්ශ පෙන්වා දෙන්න.
2. ඔබ ජීවිතයේ මුහුණ දී ඇති අභියෝග පහක් ලැයිස්තු ගත කරන්න.
3. එම අභියෝග හමුවේ ඔබ කටයුතු කළ ආකාරය පැහැදිලි කරන්න.
4. අභියෝගවලට මුහුණ දීමට ඔබ වර්ධනය කර ගත යුතු ගුණාංග පහක් ලියන්න.

## පුහුණුවට

අක්කෝධේන ජිනේ කෝධං
අසාධුං සාධුනා ජිනේ
ජිනේ කදරියං දානේන
සච්චේන අලිකවාදිනං

ක්‍රෝධ කරන්නා ක්‍රෝධ නොකිරීමෙන් ජය ගත යුතු ය. අයහපත කරන්නා යහපත කිරීමෙන් ජය ගත යුතු ය. මසුරුකම් කරන්නා දන් දීමෙන් ජය ගත යුතු ය. බොරු කියන්නා සත්‍ය වචනයෙන් ජයග්‍රහණය කළ යුතු ය.





# බුදුගුණ අනන්ත ය

වෙසක් පොහොය නිමිති කරගෙන ක්‍රියාත්මක කළ යුතු ආගමික වැඩසටහනක් සෑම වසරක ම අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය විසින් පාසල් සඳහා නිර්දේශ කරනු ලැබේ. මෙවර ද එම වැඩසටහන පිළිබඳ ව විදුහල්පතිතුමා විසින් ගුරු සිසු දෙපිරිස දැනුම්වත් කරන ලදි. එහි එක් දිනයක් අසරණයින්ට පිහිට වීමට හා ගිලනුන්ට උපස්ථාන කිරීමට වෙන් කර තිබුණි. එය ක්‍රියාත්මක කිරීමේ වගකීම විද්‍යාලයේ බුද්ධ ධර්මය උගන්වන ගුරු භවතුනට භාර කෙරිණි. එහි දී තවත් අංගයක් එයට එකතු කිරීමට ද ඔවුහු විදුහල්පතිතුමාගේ නිර්දේශය ලබා ගත්හ. එනම්, බුදුරජාණන් වහන්සේගේ උත්තරීතර ගුණාංග කිහිපයක් නම් කර හය ශ්‍රේණියේ සිට දහතුන ශ්‍රේණිය දක්වා සෑම ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවක ම එම ගුණාංග අළලා සාරගර්භ ලිපියක් ඉදිරිපත් කළ යුතු වීමයි. එම ලිපිය ලිවීමට අදාළ එක් උපදේශයක් වූයේ මාතෘකා කොට ගත් ගුණාංගය තුළින් ශිෂ්‍ය ජීවිතය සකස් කර ගැනීමට උපකාර වන ආදර්ශ ද ඊට ඇතුළත් විය යුතු ය යන්නයි. එසේ ම හොඳ ම නිර්මාණයට තෑගි ප්‍රදානය කෙරෙන බවත් වර්ෂ අවසානයේ බෞද්ධ ශිෂ්‍ය සංගමය මගින් පළකරන "ගවේෂී" සඟරාවට එම ලිපිය ඇතුළත් කෙරෙන බවත් දන්වන ලදි. එසේ තෝරාගත් ලිපිවලින් කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

## ගිලනුන්ට උපස්ථාන කිරීම

කායික හා මානසික රෝගාබාධ වැළඳීම හෙවත් ව්‍යාධි දුක සසර සැරිසරන සියල්ලන්ට ම අත් විඳීමට සිදුවේ. එසේ රෝගී වූ තැනැත්තා ගිලනකු ලෙස හැඳින්වේ. කයින් මෙන් ම මනසින් ද දුර්වල වී විවිධ දුක්වේදනා විඳිමින් ඔත්පල ව සිටින ගිලන් තැනැත්තාට නීරෝගී ව සිටින ආශ්‍රිතයන්ගේ උපකාරය අවශ්‍ය ය. එහි දී වෛද්‍යවරයකුගේ සේවය තරමට ම උපස්ථායකයාගේ සේවය ද වැදගත් වේ; වෙදකම මෙන් ම හෙදකම ද රෝගී වූ අයකුට අවශ්‍ය ය. බුදුරජාණන් වහන්සේ වෛද්‍යවරුන් අතර මෙන්ම හෙදවරුන් අතර ද පරමාදර්ශී වූහ. උන් වහන්සේ අව්‍යාජ වූ මහා කරුණාවෙන් යුතු ව රෝගීන්ට සියතින් ම උපස්ථාන කළ ශ්‍රේෂ්ඨ ශාස්තෘවරයෙක් වූහ.


2. ර. මු. නී. ස. 180545

පූතිගත්ත තිස්ස තෙරුන් පිළිබඳ කතා පුවත මීට එක් නිදසුනකි. නමින් තිස්ස නම් වූ උන් වහන්සේගේ සිරුරේ කුඩා බිබිළි හටගැනිණි. ක්‍රමයෙන් ඒවා විශාල වී සිරුර පුරා පැතිරිණ. එබැවින් වණ වූ සිරුරක් ඇති තිස්ස යන අර්ථයෙන් පූතිගත්ත තිස්ස තෙරුන් නමින් උන් වහන්සේ ප්‍රචලිත වූහ. මුල දී මෙම තෙරුනට උපස්ථාන කිරීමට භික්ෂූහු ඉදිරිපත් වූහ. එහෙත් පසු කාලයේ අනුක්‍රමයෙන් රෝගය අසාධ්‍ය වී දුගඳක් ද වහනය වූ නිසා එම භික්ෂූහු රෝගියා අතහැර ගියහ. එයින් පූතිගත්ත තිස්ස තෙරුන් වහන්සේ පත් වූයේ දැඩි අසරණ භාවයකටයි. දිනක් විහාර චාරිකාවෙහි යෙදුණු බුදුරජාණන් වහන්සේට එම තෙරුන්ගේ රෝගී තත්ත්වය දැක ගත හැකි විය. වහා ම ක්‍රියාත්මක වූ බුදුරජාණන් වහන්සේ භික්ෂූන් වහන්සේලාගේ ද සහාය ඇතුව එම තෙරුන්ගේ තුවාල සෝදා පිරිසිදු කොට කායික සුවය ඇති කළහ. අනතුරුව දේශනා කළ ධර්මයට සවන් දුන් තෙරණුවෝ පිරිපුන් මානසික සුවය ලැබ සියලු කෙළෙස් නසා රහත් ව පිරිනිවන් පෑහ.

උදරාබාධයකින් පෙළුණු භික්ෂූන් වහන්සේ නමකට බුදුරජාණන් වහන්සේ උපස්ථාන කළ කතා පුවතක් ද බෞද්ධ මූලාශ්‍රයවල හමුවේ. දරුණු උදරාබාධයකින් පෙළෙමින් මලමුත්‍ර ගොඩෙහි ම වැතිර සිටි එම භික්ෂූන් වහන්සේ ගැන ද බුදුරදුනට දැන ගැනීමට ලැබිණ. අනතුරුව උන් වහන්සේ රෝගී භික්ෂූන් වහන්සේ විසූ කුටිය වෙත වැඩම කළහ. අසරණ ව සිටි උන් වහන්සේගේ රෝගී තත්ත්වය පිළිබඳවත් උපස්ථානයට භික්ෂූන් වහන්සේලා සම්බන්ධ නොවීමට හේතුවත් විමසා සිටියහ. එවිට රෝගී භික්ෂූන් වහන්සේ කියා සිටියේ තමා නීරෝගී ව සිටිය දී රෝගී වූ භික්ෂූන් වහන්සේලාට උපස්ථාන කිරීමට කිසි දිනෙක සම්බන්ධ නොවීම නිසා තමනට මෙම තත්ත්වය උදා වූ බවයි.

ඒ අවස්ථාවේ බුදුරජාණන් වහන්සේ ආනන්ද හිමියන්ගේ ද සහයෝගය ඇති ව උණු ජලයෙන් එම භික්ෂුව සෝදා පවිත්‍ර කොට උපස්ථාන කළහ; පසු ව සෙසු ආරාමික භික්ෂූන් කැඳවා විශේෂ අනුශාසනාවක් ද කළහ. **මහණෙනි, ඔබට දූන් මවක නැත. පියකු නැත. එහෙයින් මෙබඳු අවස්ථාවක දී එකිනෙකා ඔවුනොවුන්ට උපකාරී ව සහයෝගයෙන් ක්‍රියා කළ යුතු ය. මගේ මෙම අවවාදය පිළිපදින තැනැත්තා ගිලනුන්ට උපස්ථාන කරන්නේ ය. ගිලනුන්ට උපස්ථාන කරන්නා මට උපස්ථාන කරන්නේ ය** යනුවෙන් අවවාද කරමින් ගිලාන උපස්ථානය බුද්ධ පූජාවක් බවට පත් කළ සේක. එමෙන් ම ගිලනුන්ට උපස්ථාන කරන්නකු තුළ තිබිය යුතු ගුණාංග පහක් ද උන් වහන්සේ දේශනා කළහ.

මේ ආකාරයට බුදුරජාණන් වහන්සේ කායික ව රෝගී වූ අය සුවපත් කළ අවස්ථා ගණනාවක් පිළිබඳ ව සූත්‍ර ධර්මවල දැක්වේ. මහා කාශ්‍යප මහරහතන් වහන්සේ රෝගී වූ අවස්ථාවක උන් වහන්සේ ඒ වන විට වැඩ විසූ පිප්ඵලී ගුහාවට බුදුරජාණන් වහන්සේ වැඩම කළහ. එහි දී උන් වහන්සේගේ සුවදුක් විමසා සත්ත බොජ්ඣංගය දේශනා කොට රෝගය සුවපත් කළ බව සඳහන් වේ. මේ ආකාරයට ම මුගලන් මහරහතන් වහන්සේ අසනීප වූ අවස්ථාවක දී කලන්දක නිවාප නම් ස්ථානයට වැඩම කර සුවදුක් විමසා දහම් දෙසා උන් වහන්සේ ද සුවපත් කළහ.



කුමන ආකාරයක රෝගියකුට වුව ද නීරෝගී අයගේ සහාය ලැබිය යුතු ය. බුදුරදුන් එය ක්‍රියාවෙන් පෙන්නුම් කර ඇත. එම බුදුගුණය අප විසින් ආදර්ශයට ගත යුතු ය. අප කායික රෝගී තත්ත්වයෙන් පෙළුණු අවස්ථාවක් සිහියට නගා ගනිමු. ඒ අවස්ථාවේ අප විඳි පීඩාව දුරු කරලීමට වෛද්‍යවරුන්, හෙද හෙදියන් හා උපස්ථායකයිනට අමතර ව ඥාතීන්, හිතවතුන් හැකි ලෙසට සාත්තු කිරීමට සහාය වූ අයුරු අපට මතක ය. එබඳු සහායක් නොලැබුණා නම් අප තවත් අසරණ තත්ත්වයට පත්වීමට ඉඩ තිබුණි. එබැවින් අප නීරෝගී ව සිටින අවස්ථාවක වුව ද රෝගී වූ ඥාතීන්ට, හිතවතුන්ට, අසල්වැසියන්ට පමණක් නොව නොහඳුනන අයට වුව ද සුළුවෙන් හෝ උපස්ථාන කිරීමට යොමු විය යුතු ය. එය මහා පිංකමක් සේම බුදුරදුන්ට කරන සැලකිල්ලක් ද වේ. රෝහලක රෝගී ව සිටින තම ඥාතියාගේ උපස්ථානයට යන්නකු එහි සිටින වෙනත් රෝගීන්ට අවශ්‍ය උපස්ථාන කිරීම ද අගය කළ යුතු ය.

මානසික රෝගීන් උමතුවෙන් කරන කියන දෙය සමච්චලයට ලක්කරමින් උසුළු විසුළු කරන ඇතැම් පිරිස් ද අප අතර සිටිති. ඇතැමෙක් මේ රෝගීනට කායික හිංසන කිරීමට පවා යොමු වෙති. එය මනෝ විකෘතියකි. අප කළ යුත්තේ එම රෝගීන් කෙරෙහි අනුකම්පාවෙන් කටයුතු කිරීමයි; ශක්ති ප්‍රමාණයෙන් ඒ අයගේ නීරෝගී බව ඇති කරලීමට සහාය වීමයි.

## අසරණ සරණ ගුණය

අප බුදුරජාණන් වහන්සේ දෛනික ව පැසුළු යම් කිස ආරම්භයේ දී මහා කරුණා සමාපත්ති සුවයෙන් වැඩ සිටියහ. එහි දී සිදු කෙරෙන්නේ එදින තමන් වහන්සේගේ පිහිට, අනුග්‍රහය ලැබිය යුත්තේ කාට ද යන්න විමසා බැලීමකි. එසේ උන් වහන්සේගේ පිහිට ලැබූ පිරිසට දිව්‍ය, මනුෂ්‍ය පමණක් නොව තිරිසන් සත්තු ද ඇතුළත් වූහ. බුදුරජාණන් වහන්සේ, අසරණ වූ මේ පිරිස් සොයාගෙන වැඩම කොට අවශ්‍ය අනුග්‍රහය ලබා දුන් සේක. මේ වැඩම කිරීම **නිබද්ධ චාරිකා** නමින් හැඳින්වේ. එනම් විශේෂ පුද්ගලයකු හෝ පිරිසක් අරබයා පිහිටවීමට වැඩම කිරීමයි.

බව කතරේ අතරමං ව සිටින සියලු දෙනා ද අසරණයෝ ය. ඒ අයට ධර්මාවබෝධය ලබා දීමට උන් වහන්සේ කටයුතු කරනු ලැබුවේ ද අසරණ සරණ ගුණය නිසාවෙනි. නමුත් විශේෂ අනුග්‍රහය ලැබිය යුතු පිරිස් දෛනික ව බුදු ඇසට දර්ශනය විය. උන් වහන්සේ ඒ අය වෙත වැඩම කර පිහිට වූහ. ඒ අතර පියාගේ මරණින් පසු අනේක විධ දුක් ගැහැටවලට මුහුණ පෑ සත් හැවිරිදි සෝපාකට පිහිට වීම සඳහා වැඩම කිරීමට සිදු වූයේ සොහොන් බිමක් වෙත ය. ඒ වන විට ඔහු මළ මිනියකට තබා ගැට ගසා තිබුණි. සීතලේ වෙවුලමින් බියට පත් ව තැතිගෙන සිටි සෝපාකට සෙනෙහෙබර වදනින් ඇමතූ බුදුරජාණන් වහන්සේ, කරුණාභරිත හදවතක් ඇති පියකු ලෙසින්, එම දරුවා එයින් මුදා ගත් සේක. අවසානයේ විහාරයට කැඳවාගෙන විත් සසුන් ගත කරනු ලැබුවේ මෙලොව පමණක් නොව පරලොව දී ද කිසිවිටකත් අසරණ නොවන පරිද්දෙනි.

සැඬොල් කුලයක උපත ලද සුනීත ද එබඳු ම අසරණ තත්ත්වයට පත් අයෙකි. පහත් යයි සම්මත කුලයක ඉපිද සිටි නිසා සුනීත වැනි අයට සමාජයෙන් ලැබිය යුතු වරප්‍රසාද කිසිවක් හිමි නොවුණි. ඔහුට දිවි ගෙවීමට සිදු වූයේ නගරයේ කසල ශෝධක වෘත්තියේ නියැලීමෙනි. මේ අමිහිරි, කටුක ජීවිතයෙන් බුදුරදුන් විසින් ඔහු ගලවා ගත්තේ සසුන්ගත කිරීමෙනි. ඉන් අනතුරුව භෞතික පරිසරයේ ඇති කසල පමණක් නොව භව ගමනේ දී හමුවන කසල ද අළුකර දැමීමට සුනීත තෙරුන්ට හැකි විය. නිකසල වූ නිර්වාණාවබෝධය උදාකර ගැනීමට සුනීත තෙරුන්ට අවකාශය සැලසුණි.

සොරුන් අතින් ගිලිහී වැටී තිබූ කහවණු පොදියක් අහුලා ගැනීම නිසා කරදරයකට පත් වීමට ගිය අසරණ ගොවියකු බේරා ගැනීමට බුදුරජාණන් වහන්සේ ආනන්ද හිමියන් සමග කෙතකට වැඩම කළහ. තමා හදා වඩා ගත් දරුවන්ගෙන් නිසි සැලකිලි නොලැබීම නිසා ජීවිතයේ සැඳෑ සමයේ අසරණ ව සිටි පියකුහට දරුවන්ගෙන් නැවත සැලකිලි ලැබීමට සැලැස්වීම ද බුදුරජාණන් වහන්සේගේ අසරණ සරණ ගුණය පිළිබිඹු කෙරෙන තවත් සිදුවීමකි.

අකාල උපද්‍රව නිසා මරණයට නියමිත ව සිටි මිනිස් ජීවිත බේරා ගැනීමට ද බුදුරදුන්ට හැකි විය. ඒ අතර සත් හැවිරිදි වියේ දී ම යක්ෂයකුට බිලි වීමට සිටි ආලවක කුමාරයාත්, දීඝායු කුමාරයාත් වූහ.

ස්වාමි දියණියගේ හිංසා පීඩා විඳ දරා ගැනීමට නොහැකි ව සිය දිවි හානිකර ගැනීමට උත්සාහ ගත් රජ්ජුමාලාවනට නැවත ජීවත් වීමේ ආශාව ඇති වූයේ ද බුදුරදුන්ගේ අසරණ සරණ ගුණය නිසා ය. කර්ම ශක්තිය මත ජීවිත අහිමි වූ බොහෝ දෙනකු මිය යෑමට පෙර ඔවුන්ගේ ජීවිත සැපවත් කරලීමට උන් වහන්සේ කටයුතු කළේ ඔවුන් වෙසෙන ස්ථාන සොයා වැඩම කරලීමෙනි. මට්ටකුණ්ඩලී, ඡත්තමානවක, පේෂකාර දියණිය, බාහියදාරුචීරිය යන අය ද එසේ පිළිසරණ ලැබුවෝ ය.





බුදුරජාණන් වහන්සේ මිනිසුන්ට පමණක් නොව තිරිසන් සතුන්ට ද පිළිසරණ වූහ. යුද ජයග්‍රහණවල දී විශේෂ මෙහෙයක් කළ උදේනි රජතුමාගේ භද්‍රවතිකා ඇතින්නට පිහිට වීම එයට එක් නිදසුනකි. වයස්ගත ව සිටි භද්‍රවතිකාට කිසිවෙකුගේ පිහිටක් නැති විය. ඕ අසරණ තත්ත්වයට පත් වූවා ය. භද්‍රවතිකාව පිළිබඳ තොරතුරු දැනගත් බුදුරජාණන් වහන්සේ තිරිසන්ගත සතකුට වුව ද කළ ගුණ සැලකීමේ අගය රජතුමාට පෙන්වා දුන්හ. අනතුරුව තමා අතින් සිදුවූයේ බලවත් වැරැද්දක් බව පිළිගත් රජතුමා පෙර පරිදි එම ඇතින්නට සංග්‍රහ කළේ ය. ගැරඬියකුට හිංසා කරන දරුවන් පිරිසකට එම ක්‍රියාවේ ඇති අනිසි ඵල විපාක පෙන්වා දී එම අසරණ සතාට නිදහසේ ඉවත් ව යෑමට බුදුරජාණන් වහන්සේ අවකාශය සලසා දුන්හ.

බුදුරජාණන් වහන්සේ වැඩ සිටි පන්සාළිස් වස ම කැපකළේ මේ අයුරින් අසරණයින්ට පිහිට වීම සඳහා ය. ජීවත් ව සිටින කෙටි කාලය තුළ අප ද උත්සාහ ගත යුත්තේ හැකි අයුරින් අසරණයින්ට පිහිට වීමටයි. මගතොට දී අපට විවිධාකාරයෙන් අසරණවූවෝ හමු වෙති. ඒ අතර යාචකයන් එක් පිරිසකි. ඔවුන්ගෙන් ඇතැම්හු ශරීරාබාධ ඇති අය වෙති. තවත් අයෙක් කිසිවකුගේ සරණක් නැති වයස් ගත වූවෝ වෙති. මේ පිරිසට කුමන ආකාරයෙන් හෝ උපකාරයක් කිරීම, ඔවුන්ගේ සිත සතුටු වීමට මෙන් ම අපගේ සිත සතුටු වීමට ද හේතු වේ. එය ඊළඟ භවය සැපවත් වීමට හේතු වන පින්කමක් ද වේ. ඇස් නොපෙනෙන අයකුට පාර මාරුවීමට, බස් රථයකට නැගීමට, බැසීමට උපකාර කිරීම ද, බස් රථයක ගමන් ගන්නා විට හිඳ ගැනීමට අවශ්‍ය අයකුට තම අසුන පරිත්‍යාග කිරීම ද අසරණ සරණ වීමකි. එසේ උපකාරයක් කළ හැකි ව තිබිය දී අප එය නොකර සිටීම නොමිනිස් කමකි.

## පුරිසදම්ම සාරථී ගුණය

අප තිලෝගුරු බුදුරජාණන් වහන්සේට මනුෂ්‍ය, තිරිසන්, යක්ෂ, දේව, බ්‍රහ්ම ආදී සියලු සත්ත්ව සමූහයා අතුරින් නොහික්මුණු පිරිස් හික්මවා ගැනීමේ මහා බලයක් තිබුණි. එම බලය නව අරහාදී බුදුගුණවල පුරිසදම්මසාරථී ගුණය ලෙස දැක්වේ. නොහික්මුණු පිරිස් හික්මවා ගැනීම සඳහා උන් වහන්සේ භාවිත කළේ කරුණාව, මෛත්‍රිය, ඉවසීම, ප්‍රඥාව වැනි වූ ආධ්‍යාත්මික ගුණාංග ය.

මෙකී බුදුගුණ මත පිහිටා දමනය කළ පිරිස් අතර අංගුලිමාල එක් අයෙකි. **අහිංසක,** තම ගුරුවරයාගේ පවිටු ඉල්ලීම ඉටු කිරීම සඳහා **අංගුලිමාල** කෙනෙක් විය. හෙතෙම හමුවන ඕනෑ ම අයකුගේ තරාතිරම, ඥාතීත්වය, හිතවත්කම නොබලා සිය දහස් ගණන් මිනිසුන් මරණයට පත් කළේ ය. මුළු කෝසල රාජ්‍යය ම බියෙන් ඇළලී ගියේය. මේ බිය දුරු කිරීමට බුදුරජාණන් වහන්සේ ඉදිරිපත් වූහ. උන් වහන්සේ අංගුලිමාල වෙසෙන ප්‍රදේශයට වැඩම කොට ඔහු දමනය කළේ දඬු, මුගුරු, ආයුධවලින් තොර ව කාරුණික වචනවලිනි. අවසානයේ අංගුලිමාල පැවිදි ව රහත් උතුමකු බවට පත් විය.





3. ර. මු. නී. ස. 180545

අප බුදුරජාණන් වහන්සේ, අලව් නුවර මිනිසුන් දැඩි ලෙස පීඩනයට ලක් කරමින් වාසය කළ ආලවක යක්ෂයාගේ විමානයට වැඩම කොට ඔහු දමනය කළ සේක. පසුව එම සැඩපරුෂ යක්ෂයා තෙරුවන් සරණ ගිය උපාසකයෙක් විය. මේ අයුරින් ම බුදුරජාණන් වහන්සේ සුචිරෝම ඛරරෝම වැනි යක්ෂයින් ද දමනය කළ සේක. දේවදත්ත තෙරුන් විසින් අජාසත් රජුගේ ඇත් හලේ සිටි මද කිපුණු නාලාගිරි හස්තිරාජයාට රා පොවා බුදුරදුන් හමුවට එවනු ලැබුවේ උන් වහන්සේ විනාශ කරලීමේ අටියෙනි. එම දරුණු ඇතු බුදුරදුන්ගේ සිරි පා අබියස දණ නැමුවේ උන් වහන්සේගේ උතුම් මෛත්‍රී ගුණය නිසා ය.



විවිධ අන්තගාමී මති මතාන්තර හෙවත් දෘෂ්ටිවාද කරපින්නා ගෙන සිටි මහණ බමුණන් ද තම ප්‍රඥා මහිමයෙන් බුද්ධ ශ්‍රාවකයින් බවට පත්කරලීමට උන් වහන්සේට හැකි විය. තමා හා වාද කිරීමට සරිලන අයකු මෙතෙක් පහළ වී නැතැයි සිතා උඩගුවෙන් ක්‍රියා කළ සච්චක නිගණ්ඨපුත්‍රයා බුදුරදුන් හා වාදයට පැමිණ පරාජයට පත් වූයේ සූර්යාලෝකය හමුවේ කණාමැදිරි එළිය වියැකී යන්නා සේ ය. නිගණ්ඨනාතපුත්ත ශාස්තෘවරයාගේ ප්‍රබල අනුගාමිකයකු වූ උපාලි ගෘහපති බුදුරදුන් හමුවට පැමිණියේ උන් වහන්සේ දැඩි පීඩාවට ලක් කොට පරාජය කිරීමේ අරමුණිනි. නමුත් අවසානයේ සිදු වූයේ හෙතෙම බුද්ධ ශ්‍රාවකයකු වීම ය.



විශාල අනුගාමික පිරිසක් සහිත ව ප්‍රසිද්ධියට පත් ව සිටි තුන්බෑ ජටිලයන් යහමගට ගැනීම පිණිස දැඩි වෙහෙසක් දැරීමට බුදුරදුන්ට සිදුවිය. ඔවුන් පිරිසක් වශයෙන් බුදුරදුන් පරාජයට පත් කිරීමට බොහෝ ක්‍රියාකාරකම් සිදු කළ ද අවසානයේ දහසක් පමණ වූ ජටිල පිරිස් බුද්ධ ශ්‍රාවකයන් බවට පත් වූහ. මේ ආකාරයට බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් දමනය කරනු ලැබූ බොහෝ දෙනා පිළිබඳ තොරතුරු ගුරුළුගෝමීන් විසින් රචිත අමාවතුර නම් සාහිත්‍ය කෘතියෙහි දැක්වේ. එහි හතර වන පරිච්ඡේදය ආරම්භයේ දී එසේ දමනය කරනු ලැබූ අය පිළිබඳ ව සැකෙවින් දක්වා ඇත්තේ මෙසේ ය;

**මෙසේ බුදුහු දෙව්රම් වෙහෙර දහම් අමා වහරේ වස්වමින් වැඩවසනුවෝ තුන් ලෙව්හි සැරි සැරූ උපාලි ගෘහපතීහු ඈ සිටිනුද් කූටදන්ත ඈ බමුණුද් අජාසත් ඈ රජුනුද් අඟුල්මල් ඈ සොරනුද් සභිය ඈ පරිබ්‍රාජකයුනුද් සච්චක ඈ නිවටනුද් පාථික පුත්‍ර ඈ දිසඹරයනුද් සච්ච බද්ධ ඈ ජටිලයනුද් පාවාරික ඈ තවුසනුද් ශාක්‍යපුත්‍ර ඈ මහණනුද් නන්දෝපනන්ද ඈ නාගරාජයනුද් නාලාගිරි ඈ ඇතුනුද් ආලවක ඈ යකුනුද් රාහු ඈ අසුරයනුද් සක්දෙව් ඈ දෙවියනුද් බක ඈ බමුණුද් දමා අමා මහ නිවන් පැමිණ වූහ.**

එසේ ම බුත්සරණ නම් ධර්ම සාහිත්‍ය කෘතිය ද එබඳු කථා පුවත් අප වෙත ගෙන එයි. මේ සියලු දෙනා දමනය කරන ලද්දේ බුදුරදුන්ගේ ආධ්‍යාත්මික ශක්තිය හා ගුණ බලය මගිනි. උන් වහන්සේගේ පුරිසදම්ම සාරථී ගුණය තුළින් පිළිබිඹු වන්නේ නොහික්මුණු දරදඬු සත්ත්වයින් හික්මවා ගැනීමට දඬු මුගුරු, අවි ආයුධ හෝ සැඩපරුෂ වචන භාවිත කිරීම අනවශ්‍ය බවයි; එම චරිත ලක්ෂණ ඇති පුද්ගලයින් සංවරශීලී වචන හා විවිධ ක්‍රමවේද මගින් සන්සුන් කර ගත හැකි බවයි. පාසලේ, පන්තියේ හා වෙන යම් සමාජයක දී අපට හමු වන නොහික්මුණු පුද්ගලයින් යහමගට ගැනීමට ඔවුනට කාරුණික වචනයෙන් කතා කරමු; ඔවුනගේ අදහස්වලට හොඳින් ඇහුම්කන් දෙමු; ඔවුනගේ ගැටලුවලට විසඳුම් ලබා දීමටත් ඔවුනට අවශ්‍ය උපකාර ආදිය කිරීමටත් යොමු වෙමු. එවිට ඔවුන් සන්සුන් පුද්ගලයන් බවට පත් කිරීමට අපට හැකි වනු ඇත.

## තාදි ගුණය

මෙලොව ජීවත් වන අපට අටලෝ දහමට මුහුණ දීමට සිදුවේ; ලාභ මෙන් ම අලාභ ද ලැබේ; යස මෙන් ම අයස ද උරුම වේ; නින්දා මෙන් ම ප්‍රශංසා ද විඳීමට සිදුවේ. සැප සම්පත් මෙන් ම දුක් දොම්නස් ද අප වෙත ළඟාවේ. ඒ බව ගැඹුරින් තේරුම් ගෙන ක්‍රියා කළ ශ්‍රේෂ්ඨ ශාස්තෘවරයකු ලෙස බුදුරජාණන් වහන්සේ හැඳින්විය හැකි ය. උන් වහන්සේ ඉහත කී ලෝක ධර්මතාවන්ට මුහුණ දුන්හ; එහෙත් මඳකට හෝ කම්පා නොවූහ; ලාභයෙන්, යසසින්, ප්‍රශංසාවෙන්, සැපතින් උද්දාමයට පත් නොවූහ; එසේ ම අලාභයෙන්, අයසින්, නින්දාවෙන්, දුක් පීඩාවලින් අසහනයට ද පත් නොවූහ; සෑම විටම මධ්‍යස්ථ ව සියල්ල දරා ගත්හ. එය හැඳින්වෙන්නේ තාදි ගුණය ලෙසයි. එයම අකම්ප්‍ය ගුණය ලෙස ද දැක්වේ.

බුදුරදුන්ට ලාභ ලැබුණු අවස්ථා අපමණ ය. රජවරුන්ගෙන් සිටුවරුන්ගෙන් මෙන් ම සෙසු ජනතාවගෙන් ද උන් වහන්සේට බොහෝ පුදසත්කාර ලැබුණි. කොසොල් මහ රජතුමා අසදෘශ මහා දානයකින් උන් වහන්සේ පිදුවේ ය. අනේපිඬු, විශාඛා වැනි ප්‍රභුවරු ජේතවනාරාමය, පූර්වාරාමය වැනි ආරාම පූජා කළහ. දානමානාදිය මෙන් ම වටිනා සිවුරු පිරිකර ද උන් වහන්සේට ලැබුණි. එහෙත් ඒ කිසිවකින් උන් වහන්සේ උද්දාමයට පත් නොවූහ. බුදුරදුන්ට ලාභ පමණක් නොව අලාභ ද ලැබුණි. ඇතැම් විටෙක කටුක ආහාර වළඳමින් පාංශුකූල චීවර පරිහරණය කරමින් රුක්මුල් පර්වත හෝ සොහොන් භූමිවල කල් ගත කිරීමට උන් වහන්සේට සිදුවිය. එය සාමාන්‍ය අදහසට අනුව නම් අලාභයකි; දුකකි. බුදුරජාණන් වහන්සේ කිසි විටකත් එය අලාභයක් හෝ දුකක් හෝ ලෙස නොසිතූහ. උදය බමුණාගේ ආරාධනයෙන් බුදුරදුන් ඇතුළු ශ්‍රාවක පිරිස දොළොස්වන වස් කාලය ගත කළේ වේරංජා නුවර ය. එහෙත් එම බමුණා වස් තුන් මාසය ගත වන තුරු ම සිව් පසයෙන් උපස්ථාන කිරීමට නොපැමිණියේ ය. එම තුන් මස ම උන් වහන්සේලාට ආහාර වශයෙන් ගැනීමට සිදු වූයේ අශ්ව වෙළෙඳුන් පිරිසක් ලබා දුන් යව නමැති කටුක ආහාරයයි. වස් තුන්මස අවසානයේ උන් වහන්සේ ආපසු වැඩම කළේ, තමන් වහන්සේ වස් තුන්මස අවසානයේ වඩින බව උදය බමුණාට දැන්වීමෙන් අනතුරුව ය.

බුදුරදුන් භික්ෂූන් වහන්සේලා සමග චාරිකා කළ එක් අවස්ථාවක දී සුප්පිය නම් පරිබ්‍රාජකයකු බුදුරදුන්ට ද, ධර්මයට ද, සංඝයාට ද දොස් නගමින්, අගුණ කියමිනුත්, බ්‍රහ්මදත්ත නම් ඔහුගේ අන්තේවාසිකයකු බුදුරදුන්ට ද, ධර්මයට ද, සංඝරත්නයට ද ප්‍රශංසා කරමින්, ගුණ කියමිනුත් පැමිණි බව ද සඳහන් වේ. එම පුවත බුදුරජාණන් වහන්සේට භික්ෂූන් වහන්සේලා විසින් දන්වන ලදි. උන් වහන්සේ එවිට වදාළේ **"අනුන් මට දොස් කියතොත් එයට ඔබ කෝප නොවිය යුතු ය; අසතුටු නොවිය යුතු ය; අමනාප ඇති කර නොගත යුතු ය. එවැනි විටක ඔබ කෝප වුවහොත් අනුන් කියන දේ සත්‍යය ද අසත්‍යය දැ යි දැන ගැනීමට නොහැකි ය. එසේ ම මහණෙනි, අනුන් මගේ හෝ ධර්මයේ හෝ සංඝයාගේ හෝ ගුණ කියතොත් එයින් ද ඔබ බලවත් ප්‍රීතියට නොපැමිණිය යුතු ය; සොම්නස් ව ප්‍රීතියෙන් මුසපත් නොවිය යුතු ය."** යනුවෙනි.

බුදුවරයකු ලොව පහළ වන්නේ මිනිස් වර්ගයා ඉදිරියේ ඇති මහා ගැටලුව වන සසර දුක හෙළිදරව් කිරීමට ය; ඒ පිළිබඳ ව අවබෝධයක් මිනිසා තුළ ඇති කර එම දුකින් අත් මිදීමේ මග මිනිසාට පෙන්වා දීමට ය. මේ උතුම් මෙහෙවරෙහි යෙදුණු උන් වහන්සේට සත්පුරුෂ, ගුණගරුක විවිධ පුද්ගලයින්ගේ ඇගයීම් හිමි විය. එසේ ම අසත්පුරුෂ, ගුණගරුක නොවූ මිනිසුන්ගේ පීඩාවන්ට ලක්වීමට ද සිදු විය. ඒ කිසිවකින් උන් වහන්සේ නොසැලුණහ.

ඇතැම් ආගමික පිරිස් බුදුදහමේ ව්‍යාප්තිය තම ආගමික මතවාදයට අභියෝගයක් වේ යැයි සිතා බුදුරදුන් අපහාසයට හා අපකීර්තියට ලක් කිරීමට විවිධ කූට උපක්‍රම යෙදූහ. සුන්දරී පරිබ්‍රාජිකාව හා සම්බන්ධ සිදුවීම එයට එක් නිදසුනකි. මාගන්දියාගේ හා චිංචාමානවිකාවගේ නින්දා අපහාසවලට මුහුණ දීමට ද බුදුරජාණන් වහන්සේට සිදුවිය. අක්කෝසභාරද්වාජ, කසීභාරද්වාජ වැනි ඇතැම් බ්‍රාහ්මණයින් හමුවට වැඩමවා ඔවුන්ගේ අපවාදවලට ද බුදුරදුන් මුහුණ දුන්නේ ඔවුන්ට යහමග කියාදීමේ අපේක්ෂාවෙනි. එදා

භාරතීය සමාජය තුළ බුදුරදුන් ප්‍රශංසාවට ලක් කරන්නන්ගෙන් ද, යසස වර්ධනය වන අයුරින් ක්‍රියා කරන්නන්ගෙන් ද අඩුවක් නොවීය. ඒ බව ආගමික නායකයන් වූ **සෝණදණ්ඩ, චංකී පොට්ඨපාද වැනි බ්‍රාහ්මණයින් හා පිරිවැජියන්** කළ ප්‍රකාශවලින් පැහැදිලි වේ. කෝසල, බිම්බිසාර වැනි මහරජවරු ද අනේපිඬු, විශාඛා වැනි ශ්‍රාවක ශ්‍රාවිකාවන් ද බුදුරදුන්ගේ සේවය අගයමින් ප්‍රශංසා කළ නමුත් උන් වහන්සේ ඒවායින් උද්දාමයට පත් නොවූහ. සංග්‍රාම භූමියක සිටින ඇතකුට සතුරාගෙන් හී පහරවල් කොතරම් වැදුණ ද පසු පසට ගමන් නොකොට ඉදිරියට ම ගමන් කරන්නාක් සේ නින්දා ප්‍රශංසා හමුවේ නොසැලී ඉදිරියට ම ගමන් කිරීමේ අපූර්ව හැකියාවක් බුදුරදුන් සතු ව පැවැතුණි. එය තාදි ගුණයේ සුවිශේෂත්වයයි. අටලෝ දහමින් කම්පා නොවී කටයුතු කිරීමට යමකුට හැකිනම් එය දියුණුව ඇතිකරන කරුණක් බව මහා මංගල සූත්‍රයේ දක්වා ඇත.

අපේ ජීවිතය මැනැවින් ගොඩනගා ගැනීමට අටලෝ දහමින් කම්පා නොවීමේ ගුණය හෙවත් තාදි ගුණය වෙසෙසින් උපකාරී වේ. කිසි යම් විභාගයකින් අසමත් වූ විට ඇතැම් ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන් තමාගේ සියලු අපේක්ෂාවන් බිඳවැටුණේ යැයි සිතා හඬා වැලපීමටත් ඇතැම් විට ජීවිතයෙන් ම සමු ගැනීමටත් පෙළඹුණු අවස්ථා වාර්තා වේ. අටලෝ දහමේ ස්වභාවය හරි හැටි තේරුම් ගෙන ක්‍රියා කළේ නම් එවන් පියවර ගැනීමට ඔවුන් යොමු වන්නේ නැත. අසමත් වූ විභාගයෙන් නැවත ජය ගැනීමට අදිටන් කර ගැනීමට, එම අලාභය තමාට පමණක් සිදු වූ එකක් නොවේ යැයි සිතා කටයුතු කිරීමට අප පෙළඹිය යුතු ය. විභාග හෝ තරග ජයග්‍රහණයක් ලද පසු උද්දාමයට පත් ව අනෙක් අය අපහසුතාවට පත් වන ලෙස ක්‍රියාකිරීම ද නොකළ යුතු ය. ලාභ අලාභ දෙක පොදු ධර්මතාවක් බැවින් එය සම සේ විඳ දරා ගැනීමේ මානසික ශක්තිය ගොඩ නගා ගත යුතු ය.

අප වැඩිහිටියන් බවට පත් වූ විට ද කොපමණවත් මෙම ධර්මතාවන්ට මුහුණ පෑමට සිදුවනු ඇත. එබැවින් නිතර ම ලාභ පමණක් නොව අලාභ ද විඳ දරා ගැනීමට අපට හැකියාව තිබිය යුතු ය. අපට ඇතැම් විටෙක නින්දා අපහාසවලට මුහුණ දීමට සිදුවේ. එවන් අවස්ථාවල දුර්මුඛ වී හඬා වැලපීමටවත් ක්ෂණික තීරණ ගැනීමටවත් නොපෙළඹිය යුතු ය. එසේ ම ප්‍රශංසාවක් ලැබුණ විට එයින් උද්දාමයට පත් ව ක්‍රියා කිරීම ද අනුචණකමකි. සැප දුක් දෙකේ දී නොසැලී ක්‍රියා කිරීමට අප හුරු පුරුදු විය යුතු ය. අටලෝ දහමට මුහුණ පෑමට බුදුරදුන්ට පවා සිදු වූ බව තේරුම් ගෙන තාදි ගුණයේ ආදර්ශය ලබමින් දිවි මග සරුකරගෙන ඉදිරියට යෑමට අප සමත් විය යුතු ය.

## සාරාංශය

බුදුරජාණන් වහන්සේ තුළ පැවැති අසීමිත වූ ගුණ සමුදායයෙන් ගුණ හතරක් පමණක් මෙහි දක්වේ. බුදුරදුන් අසරණයින්ට පිහිට වූ විවිධ අවස්ථා අතුරින් කිහිපයක් ද දක්වා ඇත. උන් වහන්සේ මුළු ජීවිත කාලය ම කැප කළේ අසරණයින්ට පිහිට වීම සඳහා ය. කායික ව හා මානසික ව රෝගී වූවනට පිහිට වූ අවස්ථා ද දමනය කිරීමට අපහසු බොහෝ දෙනා බුදුරදුන්ගේ අධ්‍යාත්මික ගුණය තුළින් හික්මවූ ආකාරය ද දැන ගැනීමට හැකි වේ. තාදි ගුණය හෙවත් අටලෝ දහමින් කම්පා නොවී බුදුරදුන් එම ධර්මතාවනට මධ්‍යස්ථ ව මුහුණ දී ක්‍රියාකළ ආකාරයත් බුදු සිරිතෙන් දැන ගැනීමට හැකි වේ. මේ ආදර්ශ අපේ ජීවිතයේ සාර්ථකත්වයට උපයෝගී කර ගත හැකි ය.

## ක්‍රියාකාරකම

1. බුදුරජාණන් වහන්සේගේ අසරණ සරණ ගුණය පිළිබිඹු කෙරෙන අවස්ථාවන්ගෙන් ඔබ වඩාත් අගය කරන අවස්ථා නම් කර එයට හේතු දක්වන්න.
2. යමකු ගිලනෙකුට කරන උපස්ථානය බුද්ධෝපස්ථානයක් වන්නේ කෙසේ දැ යි පැහැදිලි කරමින් ඡේදයක් ලියන්න.
3. පන්තියේ සිටින නොසන්සුන් ශිෂ්‍යයකු සන්සුන් කිරීමට ඔබ ගන්නා ක්‍රියාමාර්ග තුනක් සටහන් කරන්න.
4. විභාගය අසමත් වීම නිසා දැඩි ලෙස දුක්වන යහළුවකුට යෙහෙළියකට ලබා දෙන උපදෙස් මොනවා ද යි සටහන් කරන්න.

## පැවරුම

බුදුරදුන්ගේ පුරිසදම්මසාරථී ගුණය ප්‍රකට කෙරෙන අවස්ථා තුනක් ඇතුළත් කුඩා පොතක් සකස් කර විෂය භාර ගුරුතුමාට පෙන්වන්න.



## පුහුණුවට

ලාභෝ අලාභෝ අයසෝ යසෝච
නින්දා පසංසාච සුඛංච දුක්ඛං
ඒතේ අනිච්චා මනුජේසු ධම්මා
අසස්සතා විපරිණාම ධම්මා

ලාභ, අලාභ, යස, අයස, නින්දා, ප්‍රශංසා, සැප, දුක් යන මේ ධර්මයෝ අට දෙන මනුෂ්‍යයන් කෙරෙහි අනිත්‍ය ය, ස්ථිර නොවූයේ ය, විපරිනාම ස්වභාවයෙන් යුක්ත වූවෝ ය.

# 03

# බුදුකුරු දම් පුරා - දිවිමග ගනිමු සපුරා

"පාර" යනු පරතෙරයි. ගංගා, මහා සමුද්‍ර ආදියෙහි පරතෙරයි. නිවන සසරේ පරතෙරයි. එබැවින් එයට ද "පාර" යැයි කියනු ලැබේ. නිවනට පමුණුවන පිළිවෙත් පාරමිතා නම් වේ. "පරම" යන්නෙන් "උත්තම" යන අර්ථය ද ලැබේ. බුද්ධත්වය ප්‍රාර්ථනා කරන බෝසත් උතුමන් විසින් පුරනු ලබන උතුම් පිළිවෙත් යන අර්ථයෙන් ද "පාරමිතා" යැයි කිව හැකි ය. ඒවා කුසල ධර්ම ගණයට වැටේ. එබඳු පාරමිතා දහයකි. එම දස වැදෑරුම් පාරමිතාවලට බුද්ධ කාරක ධර්ම යැයි කියනු ලැබේ. එම දස පාරමිතා නම් වශයෙන් පහත දක්වේ.

| | |
|---|---|
| 1. දාන පාරමිතාව | (දාන පාරමිතා) |
| 2. ශීල පාරමිතාව | (සීල පාරමිතා) |
| 3. නෛෂ්ක්‍රම්‍ය පාරමිතාව | (නෙක්ඛම්ම පාරමිතා) |
| 4. ප්‍රඥා පාරමිතාව | (පඤ්ඤා පාරමිතා) |
| 5. වීර්ය පාරමිතාව | (විරිය පාරමිතා) |
| 6. ක්ෂාන්ති පාරමිතාව | (ඛන්ති පාරමිතා) |
| 7. සත්‍ය පාරමිතාව | (සච්ච පාරමිතා) |
| 8. අධිෂ්ඨාන පාරමිතාව | (අධිට්ඨාන පාරමිතා) |
| 9. මෛත්‍රී පාරමිතාව | (මෙත්තා පාරමිතා) |
| 10. උපේක්ෂා පාරමිතාව | (උපෙක්ඛා පාරමිතා) |

"දානං සීලං ච නෙක්ඛම්මං
පඤ්ඤා විරියේන පංචමං
ඛන්ති සච්චමධිට්ඨානං
මෙත්තුපෙක්ඛාතිමේ දස"



පාරමිතා ගුණධර්ම පුහුණු කරන්නෙක් ඒවා කරුණු පහකින් සම්පූර්ණ කරයි.

| | |
|---|---|
| අත් හැරීම | 1. තණ්හාවෙන් තොර ව දාන සීලාදි ගුණධර්ම පිරීම.<br>2. මානයෙන් තොර ව එම ගුණධර්ම පිරීම.<br>3. මිථ්‍යා දෘෂ්ටියෙන් තොර ව එම ගුණධර්ම පිරීම. |
| ජීවිතයට එක් කිරීම | 4. කරුණාවෙන් යුක්ත ව දාන සීලාදි ගුණධර්ම පිරීම.<br>5. උපාය කෞශල්‍ය ඥානයෙන් යුක්ත ව එම ගුණධර්ම පිරීම. |

ඉහත දැක්වෙන අයුරින් දස පාරමිතා තණ්හාවෙන් මානයෙන් මිත්‍යා දෘෂ්ටියෙන් තොර ව කරුණාවෙන් ප්‍රඥාවෙන් යුතු ව පූරණය කිරීමෙන් බුද්ධත්වය අවබෝධ කර ගත හැකි වේ. නිවන් අවබෝධ කර ගැනීමට නම් චතුරාර්ය සත්‍යය අවබෝධ කළ යුතු ය. අවබෝධ කර ගැනීමට අදාළ පිළිවෙත අනුව එය සම්මා සම්බුද්ධ, පච්චේක බුද්ධ, අරහන්ත බුද්ධ යනුවෙන් තුන් ආකාර වේ. මෙය තුන්තරා බෝධියයි. මේ එක් එක් බෝධියකින් නිවන් අවබෝධ කරන බෝසත්වරු පාරමිතා ධර්ම සම්පූර්ණ කරන පිළිවෙළක් තිබේ. ඒ අනුව පාරමී, උපපාරමී, පරමත්ථ පාරමී යනුවෙන් එක් එක් පාරමිතාවක් තුන් වැදෑරුම් වීමෙන් දස පාරමිතාවෝ තිස් වැදෑරුම් වෙති.

උදාහරණයක් ලෙස දාන පාරමිතාව ත්‍රිවිධාකාර වන ආකාරය පහත දැක්වේ.




මේ අනුව සම්මා සම්බුද්ධත්වය ප්‍රාර්ථනා කරන බෝධිසත්වයන් වහන්සේලා පාරමී, උපපාරමී, පරමත්ථ පාරමී යන තුන් ආකාරයෙන් ම දස පාරමී වැඩිය යුතු ය. එවිට පාරමිතාවෝ තිස් වැදෑරුම් වෙති.

පසේ බුද්ධත්වය ප්‍රාර්ථනා කරන බෝධිසත්වයන් වහන්සේලා පුරන්නේ පාරමී, උපපාරමී යන පිළිවෙත් ය. එවිට පාරමිතා විසි වැදෑරුම් වේ.

අරහත් ඵලය ප්‍රාර්ථනා කරන බෝධිසත්වයන් වහන්සේලා පාරමී නම් මූලික ගුණධර්ම දහය සම්පූර්ණ කරති.

ගෞතම නමින් බුද්ධත්වයට පත් අප මහබෝසතාණෝ සියලු පාරමිතා පූරණය කළේ තමන් සසර දුකින් එතෙර ව ලෝ වැසියන් ද එතෙර කරවීමේ අපේක්ෂාවෙනි. ඒ නිසාම උන් වහන්සේ තුළ වර්ධනය වූ ප්‍රඥාව හා කරුණාව උත්තරීතර ය.

සසර දුක් නැති කිරීමෙන් නිවන් පසක් කර ගැනීමට පමණක් නොව මෙලොව ජීවිතය යහපත් කර ගැනීමට ද පාරමිතාවන්ගෙන් ලැබෙන ආදර්ශය අප සැමට ප්‍රයෝජනවත් වේ.

## දාන පාරමිතාව

තමන්ට අයත් දෙයක් පූජාවක් වශයෙන් හෝ අනුග්‍රහයක් වශයෙන් හෝ තම අයිතිය අත්හැර අපේක්ෂාවකින් තොර ව දීම දානයයි. තමන්ට වඩා උසස් සීලාදී ගුණධර්මවලින් යුක්ත අයට පරිත්‍යාග කිරීම පූජා බුද්ධියෙන් දෙන දානයයි. කෙනකුගේ අසරණකම ගැන සිතා ඔහුට උපකාරයක් වශයෙන් කරුණාවෙන්, අනුකම්පාවෙන් යමක් පරිත්‍යාග කිරීම අනුග්‍රහ බුද්ධියෙන් දෙන දානයයි.

දානය පාරමිතාවක් වීමට නම් තණ්හාවෙන්, මානයෙන් හා මිථ්‍යා දෘෂ්ටියෙන් තොර ව කරුණාවෙන් හා ප්‍රඥාවෙන් එය සිදු කළ යුතු යි.

දාන වස්තුව කෙරෙහි ලෝභය මඳකුදු ඉතිරි කර නොගෙන සම්පූර්ණයෙන් දුරු කොට දිය යුතු ය. දන් දෙන්නා අනෙක් අයට වඩා කැපී පෙනීමේ අදහස් ඇති ව හෝ තම වත්පොහොසත්කම පෙන්වීම සඳහා හෝ දීමේ දී එම දානයට මානය පදනම් ව ඇත. එසේ ම දිව්‍ය ලෝක, මනුෂ්‍ය ලෝක සම්පත් ලබා ගැනීමේ ආශාව පෙරදැරි කර ගෙන දීමෙන් තෘෂ්ණාව වැඩි දියුණු වේ. භාවනාදි අනෙක් ගුණ දහම් නොසලකා හැර දානයෙන් පමණක් විමුක්තිය ලබා ගත හැකි ය යන අදහස මත දන් දීම මිත්‍යා දෘෂ්ටියෙන් යුක්ත ව සිදු කරන්නකි. දන් දීමේ දී අයහපත් සිතුවිලිවලින් තොර ව මෛත්‍රී සිතුවිලි ඇති කර ගත යුතු ය. දානයෙන් හොඳ විපාක ඇති බව හා එයින් තමන්ට යහපතක් වන බව සිතා මෝහයෙන් ද ඈත් වී නුවණින් යුක්ත ව දන් දෙන විට අලෝභාදි කුසල සිතුවිලි වර්ධනය වේ.

දානය පාරමිතාවක් වශයෙන් පූරණය කරන උතුමෝ එය,

- දාන පාරමී වශයෙන් තමන්ගේ භෞතික සියලු වස්තු දන් දීමෙන් (වෙස්සන්තර ජාතකය)
- දාන උපපාරමී වශයෙන් තමන්ගේ ශරීර අවයව දන් දීමෙන් (සිවි ජාතකය)
- දාන පරමත්ථ පාරමී වශයෙන් තම ශරීරය දන් දීමෙන් (සස ජාතකය)

යන ත්‍රිවිධාකාරයෙන් එම පාරමිතාව පූරණය කරති.

නිර්වාණාවබෝධය අපේක්ෂා කරන උතුමෝ මෙම ගුණධර්මය ටිකෙන් ටික දියුණු කර ගනිති. මෙය සමාජගත ජීවිතයට ද වැදගත් වන බැවින් අපද එම ගුණධර්මය පුරුදු පුහුණු කිරීම ඉතා ප්‍රයෝජනවත් ය.





පරිත්‍යාගශීලී වීම අප ජීවිතයට එක් කර ගත යුතු ගුණධර්මයකි. දන් දීමෙන් අපට මෙම ගුණධර්මය ප්‍රගුණ කර ගත හැකි ය. ලෝභයෙන් ද්වේෂයෙන් තොර ව මෛත්‍රී සහගත සිතුවිලි වර්ධනය කර ගැනීමට දානය උපකාරී වේ. අසරණ අයකුට පිහිට වීමෙන් ඔහු එම තත්ත්වයෙන් මුදා ගත හැකි ය. ශිෂ්‍යයන් ලෙස අප දන්නා විෂය කරුණු මිතුරන්ට කියා දීමෙන් ද අවශ්‍ය පත පොත හුවමාරු කර ගනිමින් අධ්‍යාපනයෙහි නිරත වීමෙන් ද මෛත්‍රී සිතුවිලි වර්ධනය වේ. මිහිරි පලතුරක් හෝ අහරක් හෝ අනුභව කරන විට බෙදා හදාගැනීම අප සතු ව වැඩිපුර ඇති ඇඳුම් පැලඳුම් ආදිය නැති බැරි කෙනකුට පරිත්‍යාග කිරීම ආදිය වැනි කටයුතු මගින් අපට ද දාන ප්‍රතිපදාව පිරිය හැකි ය.

## සීල පාරමිතාව

කය වචන දෙකෙහි සංවරය සීලයයි. එනම් කායික හා වාචසික වශයෙන් අයහපත් ක්‍රියාවලින් වැළකී යහපත් ක්‍රියාවල යෙදීමයි. නරක වචන කථා නොකර හොඳ වචන කථා කිරීමයි. ප්‍රාණඝාතය, අදත්තාදානය, කාම මිථ්‍යාචාරය යන අකුසලයන්ගෙන් වැළකීම කායික සීල සංවරයයි. බොරු කීම, කේලාම් කීම, පරුෂ වචන කීම, හිස් වචන කීම යන වචනයෙන් සිදු කරන අකුසලයන්ගෙන් වැළකීම වාචසික සීල සංවරයයි.

එහෙත් සීල ශික්ෂාව සම්පූර්ණ වීමට එසේ නොකළ යුතු අවැඩදායක අයහපත් ක්‍රියාවලින් වැළකීම ම ප්‍රමාණවත් නැත. ඒ සමග ම වැඩදායක යහපත් ක්‍රියාවලද නිරත විය යුතු ය. ඒ අනුව සත්ත්ව ඝාතන, සත්ත්ව හිංසාවලින් වැළකීම මෙන් ම සියලු සත්ත්වයින්ට හිතෛෂී වීම, සානුකම්පිත වීම, කරුණා මෛත්‍රිය දැක්වීම ද අවශ්‍ය ය. සොරකමින්, නුදුන් දේ ගැන්මෙන් වැළකීම සමග ම දුන් දේ ගැනීම, දෙනු කැමැති වීම ද අවශ්‍ය ය. අබ්‍රහ්මචරියාවෙන් වැළකීම මෙන් ම බ්‍රහ්මචාරී වීම ද සීලයයි. මුසාවෙන් වැළැකීමත් සත්‍ය ප්‍රකාශයත් සීලයයි. කේලමින් වැළකීමත් අනුන් සමගි වන වචන කීමත් සීලයයි. හිස් වදනින් වැළකීමත් අර්ථවත් වදන් කීමත් මිථ්‍යා ආජීවයෙන් තොර ව සම්මා ආජීවයෙහි යෙදීමත් සීලයයි.

තණ්හාවෙන්, මානයෙන් හා මිථ්‍යා දෘෂ්ටියෙන් තොර ව කරුණාවෙන් හා ප්‍රඥාවෙන් යුතු ව සීලය ආරක්ෂා කිරීම සීල පාරමිතාවයි.

බෝසතාණන් වහන්සේ විසින් සීල පාරමිතාව ද පියවර තුනකින් සම්පූර්ණ කරන ලදී. එනම්,

- තම බාහිර වස්තු විනාශ වුව ද සීලය කඩ නොකිරීම (සීල පාරමී)
- තම ශරීර අවයව විනාශ වුව ද සීලය කඩ නොකිරීම (සීල උපපාරමී)
- තම ජීවිතය විනාශ වුව ද සීලය කඩ නොකිරීම වශයෙනි. (සීල පරමත්ථ පාරමී)

අප මහ බෝසතාණෝ සීල පාරමිතාව පිරූ ආකාරය "සීල විමංසා" දී ජාතක කථාවලින් පැහැදිලි වේ.

සිල්වත් තැනැත්තා පවින් වළකී. හෙතෙම අනුන්ගේ ජීවිත ආරක්ෂා කරයි; දේපළ ආරක්ෂා කරයි; අනුන්ගේ ජීවිතවලට හා දේපළවලට ගරු කරයි; වැරැදි කාමයෙහි නොයෙදේ; අනුන් නොරවටයි. කේලමින්, හිස් වචනවලින්, රළු වචනයෙන් අනුන්ට පීඩා නොකරයි; ප්‍රියවාදී වෙයි; මද්‍යසාර භාවිතයෙන් වළකියි. මෙසේ සිල්වතා සමාජයේ සෙසු අයට හානි නොකරන බැවින්, යහපතක් ම කරන බැවින් හෙතෙම සමාජය තුළ බියෙන් සැකෙන් තොර ව ජීවත් වෙයි; සමගියෙන් සහයෝගයෙන් ජීවත් වෙයි; කල්‍යාණ මිත්‍ර ඇසුර ලබයි.

ශිෂ්‍යයකු වශයෙන් අපට ද සිල්වත් වීම තුළින් සහෝදර ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන් අතර එබඳු අර්ථවත් ජීවිතයක් ගත කළ හැකි ය.



## නෙක්ඛම්ම පාරමිතාව

පංච ඉන්ද්‍රියයන් පිනවීමට ඇති ආශාවෙන් ඉවත් වීමේ ප්‍රතිපදාව නෙක්ඛම්ම පාරමිතාවයි. ඇස, කන, නාසය, දිව හා ශරීරය පිනවීමට අපි ආශා කරමු. ඒවාට ගිජුවීම නිසා විවිධ කරදරවලට, අසහනයට භාජනය වීමට සිදුවේ. එකී පස්කම් සුව අත් නොහැර නිවන් දැකීමට නොහැකි ය. එබැවින් නිවන් අරමුණු කරගත් බෝසත්වරු කම්සුවයෙන් නික්මෙති; බැහැර වෙති. එසේ බෝසත්වරුන් නෙක්ඛම්ම පාරමිතාව සම්පූර්ණ කරන පිළිවෙතක් ඇත. පළමු කොට නිවැරදි ව හා අන් අයට හිරිහැරයක් නොවන පරිදි ඇස, කන ආදි පසිඳුරන් පිනවන ඔවුහු දෙවනු ව ඉන්ද්‍රියයන් පිනවීමේ ආදීනව ගැන කල්පනා කරති. තාවකාලික ව විඳින සැප ගැන ද ඒ වෙනුවෙන් බෙහෙවින් වෙහෙසෙන ආකාරය ගැන ද සිහිපත් කරති. එයින් සිදුවන්නේ පසිඳුරන් පිනවීම කෙරෙහි පවත්නා ආශාව ශුන්‍ය වීමයි. පස්කම් සැපතින් ඉවත් වීමේ කල්පනාව හෙවත් නෙක්ඛම්ම සංකප්ප ඇති වන්නේ එවිටයි.

තණ්හාවෙන්, මානයෙන් හා මිථ්‍යා දෘෂ්ටියෙන් මිදී කරුණාවෙන් හා ප්‍රඥාවෙන් යුතු ව පංච කාම සම්පත්තියෙන් ඉවත් වීම නෙක්ඛම්ම පාරමිතාවයි.

නෙක්ඛම්ම පාරමිතාව පුරන බෝසත් උතුමෝ ත්‍රිවිධ ආකාරයකින් එය පූරණය කරති.

- තම බාහිර වස්තු, අඹු දරුවන් අත් හැරීම නෙක්ඛම්ම පාරමිතාවයි.
- ශරීරාවයව නැති වුවත් කාමයන්ගෙන් වෙන් වී සිටීම නෙක්ඛම්ම උපපාරමිතාවයි.
- ජීවිතයට හානියක් වුව ද කම් සැප නොවිඳීම නෙක්ඛම්ම පරමත්ථ පාරමිතාවයි.

අප මහ බෝසතාණන් වහන්සේ නෙක්ඛම්ම පාරමිතාව පූරණය කළ ආකාරය "මඛාදේව ජාතකයෙන්" පැහැදිලි වේ.

සමාජගත ජීවිතයේ සාර්ථකත්වයට අසීමිත ආශාවන්ගෙන් තොර වීම, අඩු බලාපොරොත්තු ඇති බව, අල්පේච්ඡතාව ඉතා ප්‍රයෝජනවත් ය. සමාජයේ සාපරාධී ක්‍රියා බහුල වීමට මිනිසුන් මහිච්ඡතාවෙන් හෙවත් අසීමිත ආශාවන්ගෙන් යුක්ත වීම හේතුවක් වී තිබේ. මැදහත් ව කටයුතු කිරීමේ පුහුණුවක් නෙක්ඛම්ම පාරමිතාව තුළින් අප ජීවිතයට එක් කර ගත හැකි ය. එමගින් අපට මානසික සමබරතාවෙන් කටයුතු කිරීමේ හැකියාව ලැබේ. ශිෂ්‍යයන් ලෙස අපට ද සැහැල්ලු මනසකින් යුතු ව සෞඛ්‍ය සම්පන්නව හා සදාචාරාත්මක ව දෛනික කටයුතු සිදු කිරීමට මෙම ගුණධර්මය ප්‍රගුණ කළ හැකි ය.

## ප්‍රඥා පාරමිතාව

ජීවිතය හා ලෝකය පිළිබඳ ඇති තතු හෙවත් යථා තත්ත්වය වටහා ගැනීම ප්‍රඥාවයි. නිවන් සොයා යන බෝසත්වරු මෙය පාරමිතාවක් වශයෙන් සම්පූර්ණ කරති. ලෞකික, ලෝකෝත්තර වශයෙන් ප්‍රඥාව දෙවැදෑරුම් වේ. එදිනෙදා කටයුතු වල දී අවශ්‍ය වන්නේ ලෞකික ප්‍රඥාවයි. සෝවන් ආදි මාර්ගඵල ලබා ගැනීමට අවශ්‍ය කරන ප්‍රඥාව ලෝකෝත්තර ප්‍රඥාවයි. ප්‍රඥාව දියුණු කර ගන්නා ක්‍රම තුනකි. සිතීමෙන් නුවණ දියුණු කර ගැනීම **චින්තා ම ය** ප්‍රඥාවයි. ගුරුතුමාට සවන් දීමෙන්, පොතපත කියවීමෙන් නුවණ දියුණු කර ගැනීම **සුත ම ය** ප්‍රඥාවයි. භාවනාවෙන් නුවණ ලබා ගැනීම **භාවනා ම ය** ප්‍රඥාවයි. මේ තෙවදෑරුම් ක්‍රමයෙන් ම නුවණ දියුණු කර ගැනීමට ප්‍රඥා පාරමිතාව සම්පූර්ණ කරන බෝධිසත්වයන් වහන්සේලා ක්‍රියා කරති.

තණ්හාවෙන්, මානයෙන්, මිථ්‍යා දෘෂ්ටියෙන් මිදී කරුණාවෙන් යුතු ව තම ප්‍රඥාව දියුණු කිරීම ප්‍රඥා පාරමිතාවයි.

ප්‍රඥා පාරමිතාව සම්පූර්ණ කරන බෝධිසත්වයන් වහන්සේලා තෙවැදෑරුම් ආකාරයකින් ක්‍රියා කරති.

- සියලු භෞතික වස්තු කෙරේ බැඳීම් නැති ව ප්‍රඥාව දියුණු කිරීම ප්‍රඥා පාරමී ලෙස ද
- ශරීරාංග ගැන නොසලකා ප්‍රඥාව දියුණු කිරීම ප්‍රඥා උපපාරමී ලෙස ද
- ජීවිතය ගැන නොසලකා ප්‍රඥාව දියුණු කිරීම ප්‍රඥා පරමත්ථ පාරමී ලෙස ද හැඳින්වේ.

අප මහ බෝසතාණන් ප්‍රඥා පාරමිතාව පුරුණ කළ අවස්ථා රාශියක් ජාතක කථා තුළ දක ගත හැකි ය. උම්මග්ග ජාතකය ඊට එක් නිදසුනකි.

නුවණින් කටයුතු කිරීම සමාජගත ජීවිතයට ද ඉතා වැදගත් ය. නිවැරැදි දැක්ම සෑම කටයුත්තක ම සාර්ථකත්වයට අවශ්‍ය වේ. පතපොත කියවීම හා අසා දැන ගැනීම ආදිය මගින් ලෝකය පිළිබඳ අප දැනුම්වත් විය යුතු ය. එසේ ම විමසිලිමත් නුවණින් කටයුතු කිරීම ශිෂ්‍ය ජීවිතයට ඉතා වැදගත් ය. ධර්ම ශ්‍රවණය, ධර්ම සාකච්ඡා පැවැත්වීම, කරුණු පැහැදිලි කර ගැනීමේ අදහසින් ප්‍රශ්න කිරීම හා තර්ක කිරීම ආදිය ද ප්‍රඥාව ලබා ගැනීමට උපකාරී වේ. අධ්‍යාපන කටයුතු සාර්ථක කර ගැනීමට මෙම ප්‍රඥා පාරමිතාවේ ආදර්ශය අපට ද බෙහෙවින් උපකාරී වේ.

## වීර්ය පාරමිතාව

උතුම් බලාපොරොත්තුවක් ඉටු වෙන තුරු නොපසුබට උත්සාහයෙන් කටයුතු කිරීම වීර්යයයි. පසු බැසීමට හේතු වන කුමක් ඉදිරිපත් වුව ද ඒ එකකින්වත් මන්දෝත්සාහී නොවී කටයුතු ඇරඹීමටත්, ඇරඹි කටයුතු නො නවත්වා ඉදිරියට කරගෙන යාමටත් බලවත් ලෙස ප්‍රයත්න දැරීම වීර්ය පාරමිතාවයි. තණ්හාවෙන්, මානයෙන් හා මිථ්‍යා දෘෂ්ටියෙන් තොර ව කරුණාවෙන් හා ප්‍රඥාවෙන් යුතු ව තමන්ගේත් අනුන්ගේත් අභිවෘද්ධිය පිණිස ගන්නා වූ බලවත් උත්සාහය වීර්ය පාරමිතා නම් වේ.

යම් කාර්යයක් ආරම්භ කිරීමේ දී ඇති කරගත යුතු වීර්යය **(ආරම්භ ධාතු)** ඉදිරිපත් වීමේ දී ඇති කරගත යුතු වීර්යය **(නික්කම ධාතු)** නිරත වීමේ දී ඇති කරගත යුතු වීර්යය **(පරක්කම ධාතු)** යන පියවර තුනේ දී ම නොපසුබස්නා බව, කැපවීම තිබිය යුතු ය.

බෝසත්වරු මෙම පාරමිතාව පූරණය කරන ආකාර තුනකි.

- බාහිර වස්තුවලට ආශාවෙන් අත් නොහරින වීර්යය වීර්ය පාරමිතාවයි.
- ශරීරාංගවලට ආශාවෙන් අත් නොහරින වීර්යය වීර්ය උපපාරමිතාවයි.
- ජීවිතයට ආශාවෙන් අත් නොහරින වීර්යය වීර්ය පරමත්ථ පාරමිතාවයි.

අප මහ බෝසතාණන් වීර්ය පාරමිතාව පිරූ ආකාරය "වණ්ණුපථ" ජාතකයෙන් පැහැදිලි වේ.

සමාජගත ජීවිතයට මෙම පාරමිතාවෙන් ගත හැකි ආදර්ශ බොහෝ ය. යම් අරමුණක් පෙරදැරි ව ඒ අරමුණ සාර්ථක කර ගන්නා තුරු නොපසුබට උත්සාහයෙන් වීර්යයෙන් කටයුතු කිරීම අවශ්‍ය වේ. යමක් ආරම්භ කිරීමේ දී, ඉදිරිපත් වීමේ දී හා නිරත වීමේ දී වීර්යය ඇති කර ගැනීමෙන් සාර්ථකත්වයට පැමිණිය හැකි ය. බොහෝ කටයුතු අඩපණ වී යන්නේ ඉහත දක් වූ තෙවදෑරුම් වීර්යයෙන් ක්‍රියා නොකිරීම හේතුවෙනි. ශිෂ්‍යයන් වශයෙන් එක් අරමුණක පිහිටා උත්සාහයෙන් කටයුතු කිරීමෙන් ජයග්‍රහණය කරා ගමන් කළ හැකි ය. තරග විභාග ආදියෙන් ජය ගැනීමට කුසලතා සම්මාන සහතික ලබා ගැනීමට, වැඩිහිටියන්ගේ ප්‍රශංසා, සමාජයේ දී ගෞරවය ආදිය ළඟා කර ගැනීමට වීර්යවන්ත භාවය බෙහෙවින් ඉවහල් වේ. උත්සාහයෙන් තොර අලස පසුගාමී පුද්ගලයකුට ලැබිය හැකි ජයග්‍රහණයක් නැත; උදාකරගත හැකි ප්‍රගතියක් ද නැත.

## ක්ෂාන්ති පාරමිතාව

ඛන්ති හෙවත් ක්ෂාන්තිය නම් ඉවසීමයි. බාහිර පුද්ගලයන්ගේ අදහස්වලින් හා පරිසරයෙන් වන දුෂ්කරතා, මානසික හා කායික පීඩා ඉවසීම මින් අදහස් කෙරේ.

ඉවසීම උසස් ගුණධර්මයකි. අටලෝ දහමින් කම්පා නොවීම ද ඉවසීම පුහුණු කරන අයගේ ලක්ෂණයකි.

තණ්හාවෙන්, මානයෙන් හා මිථ්‍යා දෘෂ්ටියෙන් තොර ව කරුණාවෙන් හා ප්‍රඥාවෙන් යුතු ව ඉවසීම ප්‍රගුණ කිරීම ඛන්ති පාරමිතාවයි.

බෝසත්වරු මෙම පාරමිතාව ත්‍රිවිධාකාරයෙන් පූරණය කරති.

- සියලු බාහිර වස්තුවලට වන හානි නොසලකා ඉවසීම ඛන්ති පාරමී වේ.
- ශරීරාවයවවලට වන හානි නොසලකා ඉවසීම ඛන්ති උපපාරමී වේ.
- ජීවිත විනාශයට වන හානි නොසලකා ඉවසීම ඛන්ති පරමත්ථ පාරමී වේ.

අප මහ බෝසතාණන් වහන්සේ ක්ෂාන්ති පාරමිතාව පිරූ ආකාරය "ක්ෂාන්තිවාදී" ජාතකයෙන් පැහැදිලි වේ.

සමාජගත ජීවිතයේ දී අපට ද මෙම පාරමිතාව ආදර්ශ කොටගත හැකි ය. ඉවසීමේ ගුණධර්මය ප්‍රගුණ කරන තැනැත්තා තුළ කරුණාව හා උපාය කුසලතාව තිබිය යුතු ය. අන් අයගෙන් තමාට සිදුවන වැරැදි ඉවසිය හැක්කේ එවිට ය. අටලෝ දහමින් කම්පා නොවීමේ හැකියාව අප මහ බෝසතාණන් වහන්සේට තිබුණි. අප ද අටලෝ දහමට මැදහත් ව මුහුණ දීමේ හැකියාව වර්ධනය කරගත යුතු ය. එවිට සමාජගත ජීවිතයේ දී මුහුණ දීමට සිදුවන අභියෝග ඉවසීමට අපට හැකියාව ඇති වේ. තමාට පැමිණෙන බාධාවලින් වික්ෂිප්ත වී හෝ කුපිත වී හෝ එකට එක කිරීමට, පලි ගැනීමට නොගොස් තමාගේ යහපත් ක්‍රියා පිළිවෙතෙහි නොසැලී සිට දිගට ම ක්‍රියා කිරීම ඉවසීමයි. පිරිසක් සමග කටයුතු කිරීමේ දී අන්මත පිළිගැනීමට, අන්මතවලට ඇහුම්කන් දීමට සිදුවේ. මේ අනුව සමගි සම්පන්න ජීවිතයක් ගත කිරීමට ඉවසීම ප්‍රගුණ කළ යුතු ගුණධර්මයක් බව පැහැදිලි වේ. ශිෂ්‍යයන් වශයෙන් අනාගත ජීවිතය සාර්ථක කර ගැනීමට ක්‍රියා කරන අපට ද බොහෝ දේ ඉවසීමට සිදු වේ; ඉවසීමෙන් සැනසීම ලැබේ; එයින් බොහෝ ගැටුම් වැළකී යයි; සාමය ද ඇති වේ.

## සත්‍ය පාරමිතාව

කිසිවකු නොරවටා, මුළා නොකර සත්‍යගරුක ව ක්‍රියා කිරීම මෙහි මූලික අදහස ය. එය පුහුණු කිරීම සත්‍ය පාරමිතාවයි. වාග් දුශ්චරිතයෙන් වැළකීම, පොරොන්දු කඩ නොකිරීම, ඇත්ත කීම යන ආකාර තුනෙන් සත්‍යයේ පිහිටා කටයුතු කිරීම සත්‍ය පාරමිතාවට අයත් ය.

තණ්හාවෙන්, මානයෙන් හා මිථ්‍යා දෘෂ්ටියෙන් මිදී කරුණාවෙන් හා ප්‍රඥාවෙන් යුතු ව සත්‍යවාදී භාවය ප්‍රගුණ කිරීම සත්‍ය පාරමිතාවයි.



බෝසත්වරුන් මෙම පාරමිතාව ද පූරණය කරන පියවර තුනකි.

- බාහිර වස්තු විනාශ වී ගිය ද සත්‍යගරුක වීම සත්‍ය පාරමිතාවයි.
- ශරීරාවයව විනාශ වී ගිය ද සත්‍යගරුක වීම සත්‍ය උපපාරමිතාවයි.
- ජීවිතය විනාශ වී ගිය ද සත්‍යගරුක වීම සත්‍ය පරමත්ථ පාරමිතාවයි.

අප මහ බෝසතාණන් වහන්සේ මෙම පාරමිතාව පිරූ ආකාරය "වට්ටක" ජාතකයෙන් හෙළි වේ.

මුසාවෙන් වැළකී සත්‍යගරුක වීම අපේ ජීවිතයට ද වැදගත් ය. බොරු කියන්නාට කළ නොහැකි තවත් වරදක් නැතැයි බුදු දහමෙහි ඉගැන්වේ. නැති දෙයක් ඇති හැටියෙන් කියා හෝ ඇති දෙයක් නැති හැටියට කියා හෝ අනුන් රැවටීම, මුළාවේ හෙළීම හෝ විශ්වාසය කඩ කිරීම බොරුවේ ලක්ෂණයකි. තමන් නොදන්නා දෙයක් වේ නම් එය දන්නා බව අඟවා කුමක් හෝ කීමට නොව එය නොදන්නා බව අවංක ව ප්‍රකාශ කිරීමට අප එඩිතර විය යුතු ය. අසත්‍ය ප්‍රකාශ කරන පුද්ගලයන් ඇසුරු කිරීමට කිසිවෙක් කැමැති නොවෙති. සත්‍යගරුක පුද්ගලයා පාසලේ, ගමේ, සමාජයේ සියලු දෙනාගේ විශ්වාසය නිරායාසයෙන් දිනා ගනියි. ඒ නිසා ශිෂ්‍යයන් වන අප සත්‍ය ගරුක ව කටයුතු කිරීම ජීවිතයට ආභරණයක් කර ගත යුතු ය.

## අධිෂ්ඨාන පාරමිතාව

යහපත් අභිමතාර්ථයක් මුදුන්පත් කර ගැනීමට උපදවා ගත් සිත වෙනස් නොකොට ඒ අයුරින් ම පවත්වා ගැනීම අධිෂ්ඨානයයි. ප්‍රතිපත්තිගරුක ව ස්ථිර අධිෂ්ඨානයෙන් සෙසු පාරමිතා පිරීමට ද මෙම පාරමිතාව අවශ්‍ය වේ. තණ්හා, මාන හා මිථ්‍යා දෘෂ්ටියෙන් මිදී කරුණාවෙන් හා ප්‍රඥාවෙන් යුතු ව අධිෂ්ඨානය ප්‍රගුණ කිරීම අධිෂ්ඨාන පාරමිතාවයි.

බෝසත්වරු ආකාර තුනකින් මෙම පාරමිතාව පූරණය කරති.

- බාහිර වස්තු විනාශ වුව ද අත් නොහරින අධිෂ්ඨානය අධිෂ්ඨාන පාරමිතාවයි.
- ශරීරාවයව විනාශ වුව ද අත් නොහරින අධිෂ්ඨානය අධිෂ්ඨාන උපපාරමිතාවයි.
- ජීවිතය විනාශ වුව ද අත් නොහරින අධිෂ්ඨානය අධිෂ්ඨාන පරමත්ථ පාරමිතාවයි.

අප මහ බෝසතාණන් වහන්සේ අධිෂ්ඨාන පාරමිතාව පිරූ ආකාරය "තේමිය" ජාතකයෙන් ප්‍රකට වේ.

සමාජගත ජීවිතයේ දී කිසිදු ජයග්‍රහණයක් අධිෂ්ඨානයෙන් තොර ව ලබා ගත නොහැකි ය. ඇතැමුන් අරමුණු සපුරා නොගෙන යම් කාර්යයක් අතරමග නතර


4. ර. මු. නී. ස. 180545

කරගන්නේ ස්ථිර, දැඩි අධිෂ්ඨානයක් නැති බැවිනි. යමක් පිළිබඳ ව වෙහෙසෙමින් සිටිය දී අතරමග වෙනත් අරමුණක් කරා සිත ඇදී යන්නේ ද පසුබසිමින් කල් ගත කරන්නේ ද අධිෂ්ඨානයෙන් තොර වූ විට ය. අපේ අධ්‍යාපන කටයුතු සාර්ථක කර ගත හැක්කේ අධිෂ්ඨානයෙන් යුතු ව ක්‍රියා කිරීමෙනි. මෙය **මට කළ හැකි ය, මම මෙය කෙසේ හෝ ඉටුකර ගනිමි** යන චිත්ත ශක්තිය ඇති ව ස්ථිර අධිෂ්ඨානයෙන් කටයුතු කිරීමෙන් ශිෂ්‍ය ජීවිතය වඩාත් සාර්ථක කර ගත හැකි ය.

## මෛත්‍රී පාරමිතාව

ඇසුරු කරන්නන් පිළිබඳ මෛත්‍රියෙන් යුක්ත වීම මිත්‍රත්වයයි. මිතුරා පිළිබඳ ව ඇති කර ගන්නා හිතවත් බව මිතුරාට මෙන් ම සතුරාටත්, මැදහත් අයටත් පැතිර වීම මෙයින් අදහස් කෙරේ. කිසිවකු කෙරේ වෛරයක්, ද්වේෂයක් ඇති නොකොට "සියලු සත්ත්වයෝ සුවපත් වෙත්වා'' යි සිත පුරුදු කිරීම මෛත්‍රියයි.

තණ්හාවෙන් මානයෙන් හා මිථ්‍යා දෘෂ්ටියෙන් තොර ව, කරුණාවෙන් හා උපාය කුසලතාවෙන් යුතු ව මෛත්‍රිය සැමට පැතිරවීමෙන් ලබන පුහුණුව මෛත්‍රී පාරමිතාවයි. බෝසත්වරු මෙම පාරමිතාව

1. මෛත්‍රී සහගත කාය කර්ම (කයින්, ක්‍රියාවෙන්)
2. මෛත්‍රී සහගත වචී කර්ම (වචනයෙන්, කථා බහින්)
3. මෛත්‍රී සහගත මනෝ කර්ම (සිතින්, මනසින්)

යන පියවර තුනෙන් ම ක්‍රියාවට නැගිය යුතු ය. එසේ ම බෝසත්වරු මෙම පාරමිතාව ආකාර තුනකින් පූරණය කරති.

- බාහිර වස්තුන්ට හානි සිදු වුව ද මෛත්‍රිය වැඩීම මෙත්තා පාරමී වේ.
- ශරීරාවයවවලට හානි සිදු වුව ද මෛත්‍රිය වැඩීම මෙත්තා උපපාරමී වේ.
- ජීවිතය විනාශ වුව ද මෛත්‍රිය වැඩීම මෙත්තා පරමත්ථ පාරමී වේ.

අප මහ බෝසතාණන් මෙම පාරමිතාව පිරූ ආකාරය "මහා කපි" හා "මඝ මානවක" කථා තුළින් හෙළි වේ.

ද්වේෂයෙන් වෛරයෙන් තොර සාමකාමී සමාජයක් සඳහා මෛත්‍රී සහගත සිතුවිලි වර්ධනය කිරීම ඉතා වැදගත් ය. මෛත්‍රිය මිනිසා තුළ ඇති කරගත යුතු බ්‍රහ්මවිහාරයක් හෙවත් උත්තම චර්යාවක් ලෙස දක්වෙන්නේ ද එය හොඳ අවබෝධයක් ඇති ව ම උදාර අරමුණකින් ක්‍රියාවට නැංවෙන බැවිනි. මිතුරාගේ යහපත වෙනුවෙන් තමාගේ යහපත කැප කිරීම මිත්‍රත්වයේ ලක්ෂණයකි. සැබෑ මිතුරා තමාගේ යහපත සඳහා මිතුරාගේ යහපත කවර අයුරින් හෝ උදුරා නොගන්නේ ය. දරුවා කෙරෙහි මව තුළ පහළ වන සිතිවිලිවලට මිත්‍රත්වය සමාන කොට ඇත්තේ ඒ නිසා ය. මෛත්‍රිය ප්‍රගුණ කිරීමෙන් සතුරු බියෙන්



තොර ව හිත මිතුරන් සමග මනා සබඳතාවක් ගොඩනගා ගැනීමේ හැකියාව ලැබේ. මෙත් සිත් ඇත්තා සුව සේ නිදයි; සුව සේ පුබුදියි; පාපී සිහින නොදකියි; මිනිසුන්ට ප්‍රිය වේ; නොමිනිසුන්ට ද ප්‍රිය වේ; දේව රැකවරණය ලබයි; ගින්නෙන්, වසවිස ආදියෙන් අනතුරු නොවේ; සිත සමාධිගත වේ; පෙනුම පැහැපත් වේ; නුමුළාව මිය යයි; මරණින් මතු බඹ ලොව උපදියි.

## උපේක්ෂා පාරමිතාව

උපේක්ෂාව නම් මැදහත් බවයි. එනම් කිසි යම් පුද්ගලයකු හෝ වස්තුවක් හෝ සිද්ධියක් සමග විශේෂ ඇල්මක් හෝ අමුතු පිළිකුලක් හෝ ඇති කර නොගෙන සම සිත පැවැත්වීමයි. අටලෝ දහමට මුහුණ දීම ද මෙයට උපකාරී වේ. තණ්හාවෙන්, මානයෙන් හා මිථ්‍යා දෘෂ්ටියෙන් තොර ව කරුණාවෙන් හා ප්‍රඥාවෙන් යුතු ව මැදහත් ව කටයුතු කිරීමට පුහුණු වීම උපේක්ෂා පාරමිතාවයි.

බෝසත්වරු මෙම පාරමිතාව ත්‍රිවිධ ආකාරයෙන් පූරණය කරති.

- බාහිර වස්තු විනාශ වුව ද මැදහත් ව කටයුතු කිරීම උපෙක්ඛා පාරමී වේ.
- ශරීරාවයව විනාශ වුව ද මැදහත් ව කටයුතු කිරීම උපෙක්ඛා උපපාරමී වේ.
- ජීවිතය විනාශ වුව ද මැදහත් ව කටයුතු කිරීම උපෙක්ඛා පරමත්ථ පාරමී වේ.

අප මහ බෝසතාණන් වහන්සේ උපේක්ෂා පාරමිතාව පිරූ ආකාරය "ලෝමහංස" ජාතකයෙන් පැහැදිලි වේ.

හිතවත් අය වෙතට හා කැමැති දෙය වෙතට නැමීම මෙන් ම පක්ෂපාතී වීමද සාමාන්‍ය මිනිසාගේ ලක්ෂණයකි. එසේ ම තමාට අහිතවත් අයට හා තමා අකැමැති දෙයට නොසතුටු වීම සාමාන්‍ය ස්වභාවයයි. මේ ඇලීම් හා ගැටීම් යන දෙක අහිතකර බව වටහාගෙන අන්තගාමීත්වයෙන් තොර ව මධ්‍යස්ථ ව ක්‍රියා කිරීම උපේක්ෂාවයි. උපේක්ෂාව වර්ධනය කර ගත හැක්කේ ලෝකයේ සිදුවීම් හේතුඵල දහම අනුව සිදුවන බව තේරුම් ගෙන කටයුතු කිරීමෙනි. සමාජයේ දී මුහුණ දෙන අභියෝග හමුවේ ද ලෝක ධර්මතා හමුවේ ද මැදහත් ව කටයුතු කිරීමේ ගුණධර්මය පුහුණු නොකිරීමෙන් මිනිසුන් ජීවිත පවා විනාශ කර ගන්නා අවස්ථා දැකිය හැකි ය. අපගේ සමබර පෞරුෂ සංවර්ධනය සඳහා මැදහත් ව කටයුතු කිරීමේ හැකියාව ද වැදගත් වෙයි.

ඉහත දක්වන ලද දස පාරමිතා එකිනෙකට සම්බන්ධ ය. ඒවා පිරීම නිසා පුද්ගලයා තුළ මනා සංවර්ධනයක් ඇති වේ. එසේ ම ඔහුගෙන් බලවත් පරාර්ථ සේවයක් ද සිදු වේ. මෙම ගුණ දහම් ගිහි පැවිදි දෙපක්ෂයට ම ටිකෙන් ටික සම්පූර්ණ කළ හැකි ය. අපේ ජීවිත වඩාත් වටිනා ජීවිත බවට පත්කර ගැනීමට පාරමිතා උපකාරී වේ. දැහැමි වූත් ක්‍රියාශීලී හා මිත්‍රශීලී වූත් බෝධිසත්ව ආදර්ශ ඇති සමාජයක් බිහි කිරීමට මෙම ගුණධර්ම උපකාර වේ. මේවා පිරීමේ උසස් ම ප්‍රතිඵලය වන්නේ නිවන් අවබෝධ කර ගැනීමයි.

## සාරාංශය

- සසර සයුරින් එතෙර වීමට සම්පූර්ණ කරන ගුණ ධර්ම සමූහය බුද්ධකාරක ධර්ම හෙවත් පාරමිතා නම් වේ. පාරමිතා දහයකි.
- දානාදී ගුණධර්ම තණ්හාවෙන්, මානයෙන් හා මිථ්‍යා දෘෂ්ටියෙන් තොර ව කරුණාවෙන් හා ප්‍රඥාවෙන් යුතු ව වැඩීම පාරමිතා නම් වේ.
- සෑම පාරමිතාවක් ම පාරමී, උපපාරමී, පරමත්ථ පාරමී වශයෙන් කොටස් වේ.
- බුදු, පසේ බුදු, මහරහත් යන තුන්තරා බෝධියෙන් එක් බෝධියකට පැමිණ නිවන් දැකීමට, පාරමිතා ප්‍රගුණ කිරීමෙන් හැකි වන අතර බෝසත් ගුණ වැඩීමට අප ද පාරමිතා පුහුණු කළ යුතු වේ. එමගින් දෙලොව යහපත ම සිදු වේ.
- සදාචාරවත් සමාජයකට දාන සීලාදි ගුණධර්ම වටිනා මග පෙන්වීමක් කරයි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. පාරමිතා දහය නම් කර ඒවායේ අර්ථ කෙටියෙන් ලියන්න.
2. එක් එක් පාරමිතාවකට නිදසුන් ලෙස දැක්විය හැකි ජාතක කථා ඇතුළත් වගුවක් පිළියෙල කරන්න.
3. පාරමී ධර්ම සමාජ ජීවිතයට වැදගත් වන ආකාරය පැහැදිලි කරන්න.

## පැවරුම

අප මහ බෝසතාණන් වහන්සේ දස පාරමිතා පිරූ ආකාරය දැක්වෙන ජාතක කථා කියවා එහි අන්තර්ගතය පිළිබිඹු කෙරෙන නිර්මාණයක් කරන්න. (චිත්‍ර, චිත්‍ර කථාවක්, සඟරාවක් හෝ පොත් පිංචක්)





# සමාධිගත සිතක මහිම

පන්තියට පැමිණි ගුරුතුමියට සියලු සිසුන් නැගී සිට ආචාර කළ නමුදු සසලංක එසේ නොකළේ ය. ඔහු නැගී සිටියේ ගුරුතුමිය 'සසලංක' යැයි උස් හඬින් කතා කළ විට දී ය.

ගුරුතුමිය මෙම සිදුවීම එදින පාඩම සඳහා ප්‍රවේශය කර ගත්තා ය. එතුමිය විසින් පැහැදිලි කරන ලද කරුණු මෙසේ දැක්විය හැකි වෙයි.

නිරන්තරයෙන් අපවිත්‍ර වන අපගේ ශරීරය හා ඇඳුම් පැලඳුම් නෑමෙන් සහ සේදීමෙන් පිරිසිදු කර ගත හැකි ය. එසේ ම ශාරීරික දුර්වලතා හා ලෙඩ රෝග සුව කර ගැනීමට ව්‍යායාම, ක්‍රීඩා සහ වෛද්‍ය ප්‍රතිකාර ලබා ගත යුතු වෙයි. ඇඳුම් පැලඳුම් මෙන් ම සිත ද නොයෙකුත් හේතු නිසා අපිරිසිදු වෙයි. සිත අපිරිසිදු වීමට වෛරය, ක්‍රෝධය හා පළිගැනීම වැනි අකුසල් සිතිවිලි හේතු වෙයි. අපිරිසිදු සිතිවිලි ඇති වූ විට යහපත් ක්‍රියා කිසිවක් සිදු කළ නොහැකි ය. අපිරිසිදු සිතින් කරන හා කියන සෑම දෙයක් ම අපිරිසිදු ය.

එබැවින් සියලු යහපත උදා කර ගැනීම සඳහා අපිරිසිදු සිත පිරිසිදු කර ගත යුතු ය. ඒ සඳහා ප්‍රථමයෙන් ම මිනිස් සිතෙහි ස්වභාවය හඳුනා ගත යුතු ය. බුදුරජාණන් වහන්සේ පහත සඳහන් ධම්මපද ගාථාවෙන් මිනිස් සිතෙහි ස්වභාවය හා සිත දමනය කර ගැනීමෙන් සිදුවන යහපත දේශනා කර තිබේ.

> "දූරංගමං ඒකචරං - අසරීරං ගුහාසයං
> යේ චිත්තං සඤ්ඤමෙස්සන්ති - මොක්ඛන්ති මාර බන්ධනා"
>
> දුර ගමන් කරන, තනි ව හැසිරෙන, ශරීරයක් නැති, ගුහාවක වෙසෙන සිත දමනය කර ගන්නා තැනැත්තෝ මාරයාගේ බැම්මෙන් මිදෙති.

පුද්ගලයාගේ සිතට බොහෝ දුර ගමන් කළ හැකි ය. අප කවර ස්ථානයක සිටිය ද සිතින් තවත් ස්ථානයකට යා හැකි ය. එසේ ම සිත තනි ව ම ගමන් කරයි. තවත් කිසිවකුට





සිත සමග එක්ව ගමන් කළ නොහැකි ය. සිත ශරීරය නැමැති ගුහාවෙහි වාසය කරයි. සිතට ගමන් කිරීමට ශරීරයේ ආධාරය අවශ්‍ය නොවේ. නමුත්, යහපත් සහ අයහපත් ඕනෑ ම කටයුත්තක් සඳහා පුද්ගලයා මෙහෙයවන සිත දමනය කර ගැනීමෙන් මාරයාගේ ග්‍රහණයෙන් එනම්, සසර දුකින් මිදිය හැකි බැව් බුදුරජාණන් වහන්සේ වදාළ සේක.

බෞද්ධ අපගේ පරම අපේක්ෂාව නිර්වාණාවබෝධයයි. ඒ සඳහා ගමන් කළ යුතු ශික්ෂණ මාර්ගයක් බුදු දහමෙහි දක්වා තිබේ. සීලය එනම්, පන්සිල්, අටසිල් ආදිය මගින් කායික සහ වාචසික සංවරය ඇතිවීම තුළින් තාවකාලික ව කෙලෙස් යටපත් වෙයි. එහෙත්, සිත එකඟ කර ගැනීමටත්, සිත දියුණු කිරීමටත් භාවනාව වැඩිය යුතු ය. භාවනාව මගින් සිත එකඟ කරගැනීමෙන් හෙවත් සමාධිය උපදවා ගැනීමෙන් විවිධ අරමුණු කරණ කොටගෙන විසිරී ඇති සිත එක අරමුණක රඳවා ගත හැකි ය. සමාධිගත සිත පදනම් කරගෙන නිවන් සදා ගැනීමට ප්‍රඥාව ලබා ගත යුතුය.

බුදුරජාණන් වහන්සේ දේශනා කර ඇත්තේ "දිවා රෑ දෙකෙහි ම භාවනාවට යොමු කළ සිත් ඇති බුදු සව්වෝ නිරතුරු ප්‍රබුද්ධ ජීවිතයක් ගත කරති"යි යනුවෙනි.

ප්‍රබුද්ධ ජීවිතය යනු අලසකමින්, උදාසීනකමින් හා අසහනයෙන් තොර ජීවිතයකි. සමහර කායික රෝග වැලඳුණත් ඒවා ඉවසා දරාගෙන ප්‍රබෝධවත් භාවය රැක ගත හැකි නමුදු මානසික ව රෝගී වූ විට එය රැක ගැනීම අපහසු ය. ඊර්ෂ්‍යාව, වෛරය, ක්‍රෝධය වැනි කෙලෙස් ඇති විට ද සිත දුබල වෙයි. ඒ සිත ප්‍රයෝජනවත් වැඩක යෙදවිය නොහැකි ය. දුබල සිත් තාවකාලික ව යටපත් කර ගැනීමට, සිත පිරිසිදු කර ගැනීමට හා සිත දියුණු කිරීමට භාවනාව උපකාරී වෙයි.

බුදු දහමෙහි භාවනාව නමින් හැඳින්වෙන්නේ කුසල ධර්ම දියුණු කරන මානසික අභ්‍යාසයයි.

- කුසල් යන්නෙහි පළමු අදහස **නීරෝගී** යන්නයි.
- දෙවන අදහස **නිවැරැදි** යන්නයි.
- තෙවන අදහස **දක්ෂ** යන්නයි.

ඒ අනුව, මානසික නීරෝගීතාව<br>
මානසික නිවැරැදි බව<br>
මානසික දක්ෂතාව දියුණු කරන විධිමත් ක්‍රියා පිළිවෙළ භාවනාවයි.





කෙලෙස් නිසා සිත රෝගී වෙයි. රෝගී සිතෙහි යහපත් සිතුවිලි ඉපදීම හෝ රඳවා තබා ගැනීම අපහසු ය. එවැනි සිතකින් යම්දෙයක ඇත්ත ඇති සැටියෙන් දැකිය නොහැකි ය. පාට ආදියෙන් විකෘති වූ ජලයට එබී බැලූ විට අපගේ ප්‍රතිබිම්බය පැහැදිලි ව නොපෙනෙන්නාක් මෙනි. පැහැදිලි ජලයෙන් අපගේ ප්‍රතිබිම්බය පමණක් නොව භාජනයේ පතුළ පවා දැකිය හැකි ය. එපරිද්දෙන් ම පැහැදිලි සිතින්, ප්‍රබල ප්‍රඥාවෙන් ජීවිතයේ හා ලෝකයේ නියම තත්ත්වය දැකිය හැකි ය. අපගේ සිත්වල ගැටෙන අරමුණු නිසා විටෙක දොම්නසක් ඇති වන අතර තවත් විටෙක අධික ඇල්මක් හටගනී. සිත කිලිටි කරන කෙලෙස් දුර්වල වී නුවණ වැඩෙන විට සැබෑ තත්ත්වය පැහැදිලි වෙයි. ඇලීම් මෙන් ම ගැටීම් ද පාලනය වෙයි. එවිට සිතේ සහනය මෙන් ම ප්‍රබෝධය ද ඇති කර ගැනීමට හැකිවෙයි. ඒ සඳහා සිතත් ප්‍රඥාවත් දියුණු විය යුතු ය. එය කළ හැකි වන්නේ භාවනාවෙනි.

බෞද්ධ භාවනාව පහත දැක්වෙන පරිදි දෙයාකාර ය.

1. සමථ භාවනාව
2. විපස්සනා භාවනාව

## සමථ භාවනාව

කුසල් අරමුණක සිත එකඟ කරන භාවනාව, චිත්ත භාවනාව හෙවත් සමථ භාවනාව ලෙස හැඳින්වේ.

'සමථය' යනු සංසිඳුවීමයි; සංවර කරවීමයි; සමාදාන කිරීම යන්නයි. ඒ අනුව සිත දූෂණය කරන කෙලෙස් සතුරන් සංසිඳුවීමත් කුසල් සිත් දියුණු කිරීමෙන් සිත දියුණු කිරීමත් මෙම භාවනාවෙන් සිදු කෙරෙයි. කෙලෙස් සතුරන් පංච නීවරණ ලෙස හැඳින්වේ.

01. කාමච්ඡන්ද - කම් සැප විඳීමට ඇති කැමැත්ත

02. ව්‍යාපාද - තරහව

03. ථිනමිද්ධ - සිත කය දෙකෙහි උදාසීන බව

04. උද්ධච්ච කුක්කුච්ච - සිතෙහි නොසන්සුන්කම හා පසුතැවිල්ල

05. විචිකිච්ඡා - සැකය

මෙම නීවරණ ධර්ම සත්ත්වයාගේ සැනසීමට බාධක උපදවනුයේ කෙසේ ද යි බලමු.

## 01. කාමච්ඡන්ද නීවරණය

- ඇසට අරමුණු වනුයේ ⟶ රූප, එමගින් රූප කාමයන් හටගනී.
- කනට අරමුණු වනුයේ ⟶ ශබ්ද, එමගින් ශබ්ද කාමයන් හටගනී.
- නාසයට අරමුණු වනුයේ ⟶ ගන්ධ, එමගින් ගන්ධ කාමයන් හටගනී.
- දිවට අරමුණු වනුයේ ⟶ රස, එමගින් රස කාමයන් හටගනී.
- කයට අරමුණු වනුයේ ⟶ ස්පර්ශ, එමගින් ස්පර්ශ කාමයන් හටගනී.

මෙසේ ඉන්ද්‍රිය ප්‍රත්‍ය කරමින් හට ගන්නා වූ කාමයන් කෙරෙහි බැඳීම, ඒවායෙහි අවබෝධයෙන් තොර ව ආස්වාදය ලැබීම, සදාකල් පවත්වා ගැනීමට වෙර දැරීම, දුක්ඛදායක ආදීනවයන්ට හේතු වෙයි. අනවබෝධයෙන් ඇති වන මෙවන් තත්ත්වයන්ගෙන් බැහැර වීමට අප දැනුම්වත් විය යුතු ය.

සාමඤ්ඤඵල සූත්‍රයේ දී **කාමච්ඡන්ද නීවරණය** පෙන්වා දී ඇත්තේ, ණයගැතියකු ණයහිමිට යම් බැඳීමක් ඇති ද, එවිට වහලකු මෙන් යටත් වන බවයි. එනිසා අපගේ සමාධියට බාධා වන කාමච්ඡන්දය යටපත් කිරීමට අප කටයුතු කළ යුතු ය.

## 02. ව්‍යාපාද නීවරණය

යම් කිසි පුද්ගලයකු හෝ වස්තුවක් පිළිබඳ ව හෝ යම් ක්‍රියාවක් ගැන හෝ අප්‍රිය ස්වභාවය, විරුද්ධ ස්වභාවය **ව්‍යාපාද** නම් වේ. කෝපය, වෛරය, ක්‍රෝධය, ද්වේෂය යනුවෙන් හැඳින්වෙන්නේ ව්‍යාපාදය ම ය.

ව්‍යාපාද වශයෙන් සිතෙහි ඇති වන දූෂිත ස්වභාවය මනා කොට මෙනෙහි කිරීමෙන්, එවැනි තත්ත්වයක් ඇති වීමට හේතු හා ඉන් දුරු වීම පිළිබඳ ව සිතීමෙන් ව්‍යාපාදය දුරු කිරීමට හැකි වෙයි.

මෛත්‍රී භාවනාවේ යෙදීමෙන්, කල්‍යාණ මිත්‍රයන් ඇසුරු කිරීමෙන් ව්‍යාපාදය පහළ වීම දුරු කළ හැකි වෙයි.

පිත් රෝගයෙන් පෙළෙන්නකුට ආහාරයක කිසිදු රසයක් නොදැනෙන්නා සේ ව්‍යාපාදය හෙවත් තරහ උපන් සිතට හොඳ හෝ නරක කිසිවක් හඳුනා ගත නොහැකි බැව් පෙළ දහමෙහි දක්වා ඇත.

## 03. ථීනමිද්ධ නීවරණය

ථීන-මිද්ධ යනු අකුසල චෛතසික දෙකකි. සිත කය දෙකෙහි අලස බව ථීන නම් වෙයි. සිතෙහි අකර්මණ්‍ය බව, රෝගී බව මිද්ධ නම් වෙයි. මෙම පාප ධර්ම දෙක එකට ම බැඳී පැවතෙමින් කුසල ධර්ම ආවරණය කරයි. මෙම නීවරණ සිත්හි ඇතිවීම නිසා පුද්ගලයා එදිනෙදා කළ යුතු දේ පසුවට කල් තබයි; උදාසීන වෙයි. ථීනමිද්ධය දුරු කිරීමට ආරම්භ ධාතු, නික්කම ධාතු, පරක්කම ධාතු යන එකිනෙකට බල පවත්වන වීර්යයෙහි යෙදී කටයුතු කළ යුතු ය.

ථීනමිද්ධ දුරු කිරීමට පමණ දැන ආහාර ගැනීම, ඉරියවු වෙනස් කිරීම ආදිය කළ හැකි ය.

## 04. උද්ධච්ච කුක්කුච්ච නීවරණය

සිතෙහි පවතින නොසන්සුන් බව, විසිරුණු ගතිය, සෙලවෙන ගතිය "උද්ධච්ච" නම් වෙයි. කළ-නොකළ වරද පිළිබඳ ව තැවෙන ස්වභාවය "කුක්කුච්ච" නම් වෙයි. මේවා අකුසල සිතුවිලි දෙකකි. නොසන්සුන් වූ සිත, සිර ගෙයක දුක් විඳින්නකු ලෙස සාමඤ්ඤඵල සූත්‍රයෙහි දක්වා ඇත.

සිතෙහි සංසිඳීම හෙවත් සමාධිය ඇති වීම නුවණින් මෙනෙහි කිරීමෙන් මෙම නීවරණය යටපත් කළ හැකි ය. සත්‍යය දැකීමට, යථා ස්වභාවය තේරුම් ගැනීමට අප සැමවිට ම උත්සාහ කළ යුතු ය. සත්‍යය අවබෝධයෙන් එනම් ප්‍රත්‍යක්ෂය දැකීමෙන් අනතිමානීත්වයට පත් විය හැකි ය. මෙම නීවරණය යටපත් කළ හැකි ය.

## 05. විචිකිච්ඡා නීවරණය

විචිකිච්ඡා යනු සැකයයි. බුදුන්, දහම්, සඟුන්, පෙර-අපර භව, ත්‍රිශික්ෂාව ආදී අට තැන්හි සැක කිරීම විචිකිච්ඡාවයි. එක් කරුණක් ගැන වරක් ඇති වූ විචිකිච්ඡාව ප්‍රහාණය නොකළ විට එය නැවත නැවතත් උපදියි. සාමඤ්ඤඵල සූත්‍රයෙහි දක්වා ඇත්තේ විචිකිච්ඡාව නම් කුතුහලය ඇති තැනැත්තා වනයක අතරමං වූවකු ලෙසිනි. සැකය නිසා නිවැරැදි මග සොයා ගත නොහැකි ව පුද්ගලයා අතරමං වෙයි. කුතුහලය සසර මග දිගු කරයි; සසරෙහි බැඳ තබයි. සසරෙහි අතරමං කරයි. මෙම නීවරණය, ත්‍රිපිටක ධර්මය හොඳින් ඉගෙනීමෙන්, තෙරුවන් පිළිබඳ අචල ශ්‍රද්ධාව ඇති කර ගැනීමෙන් ප්‍රහීණ කළ හැකි ය.

නිවන් මග අහුරා ඇති පංච නීවරණ ධර්ම, සිත තුළ නිතර ඇති කරන අරගල සමථයකට පත් කිරීමෙන් නිවන් මගට පිවිසිය හැකි ය.

සමථ භාවනාවේ යෙදීමට බලාපොරොත්තු වන යෝගියා, කම්මට්ඨානාචාර්යවරයකු වෙත එළඹිය යුතු ය. තම චරිත ලක්ෂණවලට අනුව කමටහන් හෙවත් උපදෙස් ලබා ගත යුතු ය. එවැනි පුද්ගල චරිත වර්ග හයකි.



1. රාග චරිත - ආශාව අධික චරිත
2. දෝස චරිත - ද්වේෂය අධික චරිත
3. මෝහ චරිත - මුළාව, මෝඩකම අධික චරිත
4. සද්ධා චරිත - ශ්‍රද්ධාව මූලික වූ චරිත
5. බුද්ධි චරිත - බුද්ධිය මූලික ව කටයුතු කරන චරිත
6. විතර්ක චරිත - තර්කානුකූල ව විමසුම් සිතින් කටයුතු කරන චරිත

සමථ භාවනාව සඳහා යොදා ගත හැකි කර්මස්ථාන හෙවත් කමටහන් 40 කි.

| | | |
|---|---|---|
| දස කසිණ | - | 10 |
| දස අසුභ | - | 10 |
| දස අනුස්සති | - | 10 |
| චතු අප්පමඤ්ඤා | - | 04 |
| ආහාරෙ පටික්කූල සඤ්ඤා | - | 01 |
| චතුධාතු වවත්ථාන | - | 01 |
| සතර ආරුප්ප | - | 04 |
| | | 40 |

සමථ භාවනාව වැඩීමෙන් ලැබෙන උසස්තම ඵල ලෙස,

පංච අභිඥා
අෂ්ට සමාපත්ති දැක්විය හැකි ය.

මෙයට අමතර ව සමථ භාවනාවෙන් ශිෂ්‍ය ජීවිතයට ගත හැකි ප්‍රයෝජන රැසකි. ඉන් කීපයක් පහත දැක්වේ.

1. මතක ශක්තිය දියුණු වීම
2. එක අරමුණක සිටීමට හැකි වීම
3. ගැටලු විසඳීමේ ශක්තිය දියුණු වීම
4. වහා අවබෝධ කර ගැනීමේ ශක්තිය දියුණු වීම
5. ඉවසීමේ ශක්තිය දියුණු වීම
6. පිළිවෙළින් යමක් ඉදිරිපත් කිරීමට හැකි වීම

## විදර්ශනා භාවනාව (විපස්සනා භාවනාව)

පංචස්කන්ධය දෙස ගැඹුරින් බැලීම විපස්සනා භාවනාවයි. විපස්සනා භාවනාව, ප්‍රඥා භාවනාව හා ත්‍රිලක්ෂණ භාවනාව වශයෙන් ද හැඳින්වේ. ජීවිතය සහ ලෝකය, ත්‍රිලක්ෂණයට අනුව බලමින් මෙම භාවනාව වැඩීම තුළින් ජීවිතයේ යථා ස්වභාවය අවබෝධ කර ගත හැකි වෙයි. අවසානයේ ප්‍රඥාව පහළ වීමෙන් නිර්වාණ මාර්ගය සාක්ෂාත් කර ගත හැකි ය.

මෙම භාවනාව තුළ 'ජීවිතය' යන්න විග්‍රහ කර ඇත්තේ මෙසේ ය.



| | | | |
|---|---|---|---|
| 1. රූප | - | ශරීරය | - රූප |
| 2. වේදනා | - | විඳීම (දුක/සැප/මධ්‍යස්ථ) | - නාම |
| 3. සඤ්ඤා | - | හඳුනා ගැනීම | |
| 4. සංඛාර | - | හඳුනාගෙන රැස් කරන දේ | |
| 5. විඤ්ඤාණ | - | (සිත) අරමුණ දැන ගැනීම | |



## විදර්ශනා භාවනාවේ ආනිසංස

විදර්ශනා භාවනාවෙන් කෙරෙනුයේ අරමුණුවල සැබෑ තත්ත්වය නුවණින් විග්‍රහ කොට බැලීමයි. තම ශරීරයේ අස්ථිර බව, දුක් සහිත බව, පිළිකුල් සහගත බව, නොවෙනස් වන කිසිදු පදාර්ථයක් නැති බව අවබෝධ වන්නේ විදර්ශනා භාවනාව වැඩීමෙනි.

අස්ථිර වූ අසාර වූ ජීවිතයක් ගත කරමින් ඊර්ෂ්‍යා කිරීම, වෛර කිරීම වැනි දුර්ගුණයන්ට ගොදුරු වීමෙහි, තේරුමක් නැති බව විදර්ශනා භාවනාවෙන් අවබෝධ වෙයි. එබඳු දූෂිත සිතිවිලි පාලනය කරගෙන හැකිතාක් ඉවසීමෙන් හා බුද්ධිමත් ව කටයුතු කිරීමට භාවනානුයෝගියා පෙළඹෙයි. එවිටද ඊර්ෂ්‍යාව වැනි මානසික තත්ත්ව නිසා ඇති වන අසහනය නැති වී යයි. සිතෙහි ප්‍රබෝධය ඇති වෙයි.

ජීවිතයේ සහ ලෝකයේ ස්වභාවය වැටහෙන විට අෂ්ට ලෝක ධර්මයට මැදහත් ව මුහුණ දීමේ හැකියාව අපට ලැබේ. ලාභ, යසස, ප්‍රසංශා හා සැප හමුවේ උද්දාමයටත්, අලාභ, අයස, නින්ද හා දුක් හමුවේ කම්පාවටත් පත් වන විට අපට ප්‍රබෝධවත් ජීවිතයක් ගත කළ හැකි නොවේ. එම වෙනස් වන සුලු ස්වභාවය වටහා ගෙන මැදහත් ව ඒවාට මුහුණ දීමටත්, කායික, මානසික දුක් පීඩා විඳ දරා ගැනීමටත් හැකියාව ඇති කරගත යුතු ය. ඒ සඳහා විදර්ශනා භාවනාව උපකාරී වේ.

### සාරාංශය

- භාවනාව යනු කුසල් සිත් වැඩීමයි.
- බුදු දහමෙහි සමථ සහ විදර්ශනා යනුවෙන් ප්‍රධාන භාවනා ක්‍රම දෙකකි.
- සමථ භාවනා වැඩීම මගින් කෙලෙස් යටපත් වී සිත සන්සුන් වෙයි.
- මෙලොව වශයෙන් සාර්ථක ජීවිතයක් ලබා ගැනීමට හැකි වෙයි.
- විදර්ශනා භාවනාව යනු ජීවිතය හා ලෝකය පිළිබඳ ව ත්‍රිලක්ෂණානුරූපී ව බැලීමයි.
- එමගින් ආර්ය ශික්ෂණ මාර්ගයට ප්‍රවේශ වී නිර්වාණය සාක්ෂාත් කර ගැනීමට හැකි වෙයි.
- භාවනාව තුළින් ලෞකික මෙන් ම ලෝකෝත්තර ප්‍රතිඵල ද ලැබිය හැකි ය.

## ක්‍රියාකාරකම

1. බෞද්ධ භාවනාවේ ප්‍රධාන ප්‍රභේද දක්වා කෙටියෙන් විස්තර කරන්න.
2. භාවනාවෙන් පුද්ගල ජීවිතවලට ලැබෙන ප්‍රයෝජන හතරක් ලියන්න.
3. පංච අභිඥා හා අෂ්ට සමාපත්ති සොයා ලියන්න.
4. "පසුබට සිසුන්ගේ ප්‍රතිපෝෂණ අධ්‍යයන කටයුතු සඳහා **'භාවනාව'** ප්‍රයෝජනවත් වෙයි." ඔබ මෙයට එකඟ ද? හේතු දක්වන්න.

## පැවරුම

1. 'බෞද්ධ භාවනාව' නමින් අත් පත්‍රිකාවක් සකසන්න.
2. දිනපතා ම පහසු වේලාවක් වෙන් කර ගෙන භාවනා කිරීමට පුරුදු වන්න.



# ආදර්ශවත් චරිත

ශ්‍රී ලාංකික කෘතවේදී ජනතාව සැම දා ඉමහත් ගෞරවයෙන් සිහිපත් කරන ගිහි පැවිදි සත්පුරුෂ උතුමන් රාශියකි. ස්වකීය ජීවිතයේ අපමණ කැපකිරීම් සිදුකොට රට, ජාතිය, ආගම, භාෂාව හා සාහිත්‍යය වෙනුවෙන් මහා මෙහෙවරක් සිදුකළ එබඳු අත්‍යුදාර චරිත දෙකක් හඳුන්වා දීම මෙම පාඩමෙහි මුඛ්‍ය පරමාර්ථයයි. ඒ ධර්ම විනයධර ශික්ෂාකාමී මහ තෙරනමක් වූ අතිපූජ්‍ය රේරුකානේ චන්ද්‍රවිමල මහනාහිමියන්ගේ චරිතය හා ජාතියත් ආගමත් පුබුදුවාලීමට දිවි පරදුවට තබා ක්‍රියාකළ අනගාරික ධර්මපාල තුමාගේ චරිතයත් ය. මෙම චරිත මගින් ලබාදෙන ආදර්ශ අපගේ ශිෂ්‍ය ජීවිතයට බෙහෙවින් වැදගත් වෙයි.

## අතිපූජ්‍ය රේරුකානේ චන්ද්‍රවිමල මහනාහිමිපාණන් වහන්සේ

සම්බුදු සසුන රඳා පවතින්නේ සිල්වත්, ගුණවත්, උගත් ශ්‍රාවකයන් වහන්සේලා මතයි. කෙතරම් උස බුදුපිළිම තිබුණත්, චෛත්‍ය, වෙහෙර විහාර තිබුණත් එම වස්තූන්ට බුදුසසුන රැක ගැනීමට හැකියාවක් නොමැත. භික්ෂූන් වහන්සේලා හොඳින් ධර්මය හදාරා එම ධර්මය දේශනා කරමින්, සාකච්ඡා කරමින්, ලේඛනගත කරමින් පවත්වාගෙන යෑම සසුනෙහි යහපැවැත්මට අත්‍යවශ්‍ය ය. එසේ අප සම්බුදු සසුන රැකගැනීමට මෑත යුගයේ ක්‍රියාකළ ශ්‍රේෂ්ඨ යතිවරයාණන් වහන්සේ නමක් ලෙස රේරුකානේ චන්ද්‍රවිමල මහනාහිමිපාණන් වහන්සේ හඳුන්වා දිය හැකි ය.

කළුතර දිස්ත්‍රික්කයේ, බණ්ඩාරගම ආසන්නයේ, අදිකාරී පත්තුවේ, රයිගම් කෝරළයේ, රේරුකාන ගම පිහිටා ඇත. මෙය පුංචි ගමකි. මේ ගම එදා දියුණු ප්‍රදේශයක් විය. සරුසාර කෙත්වතුවලින් සැදුම්ලත් රේරුකාන ඉතා සුන්දර ගම්මානයකි. මේ ගමේ සිටි දොන් බස්තියන් ද පවුලිස් ගුණවර්ධන මහතාට සහ මුණසිංහගේ පොඩි නෝනා මාතාවට 1897 ජූලි මස 19 වැනි දින උපන් පින්වත් පුත්කුමරා රුබෙල් ගුණවර්ධන නමින් හඳුන්වනු ලැබිණි. ඔහු හයදෙනෙකුගෙන් යුත් පවුලේ වැඩිමලා විය. ඔහුට බාල සොහොයුරියක් හා සොහොයුරන් හතරදෙනෙක් ද එම පවුලට ඇතුළත් විය.



මේ පින්වත් දරුවා අධ්‍යාපනය ලැබීමට ගියේ අසල ගමේ තිබූ වීදියගොඩ පාසලටයි. ඔහු එහි දෙවන පන්තිය දක්වා ඉගෙනීම කළේ ය. ඒ දිනවල බුරුම ජාතික යූ. විනයාලංකාර නම් හිමිපාණන් වහන්සේ හොරණ ප්‍රදේශයට වැඩම කොට කළුපහන නමැති කන්දේ ගල්ගුහාවක වැඩ සිටියහ. උන් වහන්සේ හොඳින් සිංහල භාෂාව නොදන සිටියත් දන්නා තරමින් එම ගම් ප්‍රදේශයේ ජනතාවට ධර්මය දේශනා කළහ. මෙම ධර්ම දේශනාවල විශේෂත්වයක් වූයේ මහණකමේ අගය නිතර පෙන්වා දීමයි. එයට හේතුවක් වන්නට ඇත්තේ බුරුම රටේ බොහෝ දෙනකු ටික කලකට හෝ පැවිදි වී කටයුතු කිරීම විය හැකි ය. මේ නිසා ම ගමේ කවුරුත් තම දරුවකු පැවිදි කිරීමට කැමැත්තක් දැක්වූහ. එහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස දෙමාපියන්ගේ ආශීර්වාද ඇතිව ගමේ දරුවන් විසිහත්දෙනෙක් පැවිදි වීමට කැමැත්ත පළකළහ. බුරුම ජාතික විනයාලංකාර හාමුදුරුවන් වහන්සේ එම දරුවන් විසිහත්දෙනා ම පැවිදි කළහ. ක්‍රි.ව. 1906 ජනවාරි 08 වනදා පාසල් අධ්‍යාපනය නතර කර පැවිදි දිවියට ඇතුළත් වූ රුබෙල් ගුණවර්ධන ද මෙම පිරිසට අයත් වූ අතර ඔහු පැවිදි වීමෙන් පසු ව රේරුකානේ චන්දවිමල යන නමින් හඳුන්වනු ලැබිණි.

මෙසේ පැවිදි වූ සාමණේරයන් වහන්සේලාට වැඩි කාලයක් ලංකාවේ වැඩ සිටීමට හැකි වූයේ නැත. උන් වහන්සේලා සියලු දෙනා ම 1908 ජනවාරි 27 දින විනයාලංකාර හිමියන් විසින් බුරුම රටට (මියන්මාරයට) කැඳවාගෙන යන ලදහ. සිංහල භාෂාව හැර කිසි ම භාෂාවක් නොදන බුරුම රටට වැඩිය මේ පොඩි හාමුදුරුවරුන් පිරිසට මුල දී අධ්‍යාපනය ලැබීම කෙසේ වුවත් කතාබහ කිරීම පවා අපහසු විය. එහෙත් උන් වහන්සේලා ටික කලකින් බුරුම භාෂාව හොඳින් ඉගෙන ගත්හ. ඒ අතර සූත්‍ර, විනය හා අභිධර්මය ඉතා හොඳින් ප්‍රගුණ කළහ. ත්‍රිපිටකය පමණක් නොව තම භික්ෂු ජීවිතයට අවශ්‍ය කරන ඇවතුම් පැවතුම් මෙන් ම භාවනාව ද හොඳින් ප්‍රගුණ කළහ. බුරුමයේ ඉතා දන උගත්

භික්ෂූන් වහන්සේලා වෙතින් අධ්‍යාපනය ලද මේ සාමණේරයන් වහන්සේලා අතර රේරුකානේ හිමියෝ ඉතා දක්ෂ අයුරින් ත්‍රිපිටකය පමණක් නොව බුරුම භාෂාවෙන් ලියවී ඇති අභිධර්ම ග්‍රන්ථ ආදිය පවා ඉගෙන ගත්හ. උන් වහන්සේ බුරුම භාෂාව ඉතා හොඳින් ලිවීමට කියවීමට දක්ෂයෙක් වූහ. එසේ ම වසර 10 ක් පමණ බුරුමයේ අධ්‍යාපනය ලබා, උන් වහන්සේ 1917 ඔක්තෝබර් 26 වෙනි දින බුරුම රටේ ධම්මිකාරාම සීමාවේ දී අධිසීල සංඛ්‍යාත උපසම්පදාව ලබාගත්හ.

උපසම්පදාව ලබා ටික කලකින් ලංකාවට වැඩම කළ උන් වහන්සේ දෙමටගොඩ මහා විශුද්ධාරාම පන්සලේ වැඩ සිටියහ. එම පන්සලේ වැඩසිටි සිරිධම්ම නම් නාහිමිපාණන් වහන්සේ අභිධර්මය උගන්වන අතර රේරුකානේ හිමියෝ ද එම පන්තියට ගොස් උගන්වන ආකාරය බලා සිටියහ. ටික දිනකින් සිංහල ඉගෙනගත් උන් වහන්සේ එම පන්තියේ අයට අභිධර්මය ඉගැන්වූහ. කුඩා කාලයේ බුරුමයට වැඩම කළ නිසා සිංහල භාෂාව පිළිබඳ හොඳ හැකියාවක් නොතිබූ උන් වහන්සේ ජාතක පොත, සද්ධර්ම රත්නාවලිය, පූජාවලිය වැනි පොත් කියවා සිංහල භාෂාව පිළිබඳ දැනුම වර්ධනය කරගත්හ. ඒ නිසා ම උන් වහන්සේ විසින් රචනා කරන ලද පළමු ග්‍රන්ථය වූ නිර්වාණ විනිශ්චයේ අපේ පැරැණි පොත් තුළ භාවිත වන වචන යොදා තිබෙන බව පෙනේ. මුල්කාලයේ සිංහල වචන නොදන්නා නිසා තමා එසේ ලීව ද අනෙක් ග්‍රන්ථ රචනා කිරීමේ දී සරල වචන යොදා ඇති බව පසු කාලයක උන් වහන්සේ ම සඳහන් කළහ.

අතිගරු රේරුකානේ මහ නාහිමියන් විසින් රචනා කරන ලද ග්‍රන්ථ සංඛ්‍යාව විසිපහකටත් වැඩි ය. ථේරවාදී පිළිගැනීම්වලට එකඟ ව මෙන් ම මතභේදයකට තුඩු නොදෙන ආකාරයට උන් වහන්සේ ඒ සෑම ග්‍රන්ථයක් ම රචනා කොට ඇත. ත්‍රිපිටකයේ සඳහන් කරුණු මතුකරමින් පොත් ලිවීම උන් වහන්සේ තුළ තිබූ අපූරු හැකියාවකි. තමා ලියූ දෙයක් නැවත කපා හරි වැරැදි හැදීමක් ද කටුසටහන් ලියා පසු ව නිවැරැදි ව ලිවීමක් ද උන් වහන්සේගේ ජීවිතයේ තිබුණේ නැත. ලියන දේ එක වතාවෙන් ම ලියා මුද්‍රණයට යැවීම සිරිතයි. අද ලංකාවේ අයට පමණක් නොව ලෝකයේ බොහෝ සිංහල ජනතාවට මෙම ග්‍රන්ථ වැදගත් වී ඇත.

එසේ රචිත ග්‍රන්ථ අතර පෙහෙවස් සමාදන් වූ උපාසක උපාසිකාවන් උපෝසථ අෂ්ටාංග ශීලය රකිමින් කල් ගතකළ යුතු ආකාරය ගැන උපදෙස් ලබාදෙන **පොහොය දිනය** ග්‍රන්ථයත්, සමාජයේ බොහෝ දෙනා අතර ඇති ප්‍රශ්න සියයකට පිළිතුරු සපයෙන **ධර්ම විනිශ්චය** ග්‍රන්ථයත්, බෞද්ධ ජීවිතයක් හොඳින් ගතකරන ආකාරය විස්තර කෙරෙන **බෞද්ධයාගේ අත්පොත** ග්‍රන්ථයත්, දස පාරමිතා පිළිබඳ දීර්ඝ විස්තරයක් කෙරෙන **පාරමිතා ප්‍රකරණය** ග්‍රන්ථයත්, අභිධර්මය ඉගෙන ගැනීමට කැමැති අයට ඉහළ දැනුමක් ලබා දෙන **අභිධර්ම මාර්ගය** ග්‍රන්ථයත් ඉතා ප්‍රයෝජනවත් ග්‍රන්ථ කිහිපයකි.

උන් වහන්සේ පිරිවෙන් අධ්‍යාපනය හෝ විශ්වවිද්‍යාල අධ්‍යාපනය හෝ ලබා උපාධි ලද කෙනෙක් නොවූහ; බුරුමයට ගොස් පන්සල් අධ්‍යාපනය ලැබීමෙන් හා භාවනා කිරීමෙන් ලැබූ දැනුමෙන් සිය ග්‍රන්ථ රචනා කොට ඇත. මෙම ග්‍රන්ථ කොපමණ වැදගත් ද යන්නට හොඳ ම සහතිකය වන්නේ උන් වහන්සේගේ හැකියාව දුන විශ්වවිද්‍යාල හා

අධ්‍යාපන ආයතනාදියෙන් උන් වහන්සේට පිරිනැමූ උපාධි සහතිකයි. ප්‍රාචීන භාෂෝපකාර සමාගම මගින් පාලි, සංස්කෘත, සිංහල භාෂා පිළිබඳ හසළ දැනුමක් ඇති අයට දෙනු ලබන උපාධියක් වන "සම්මාන පණ්ඩිත" උපාධිය උන් වහන්සේට පිරිනැමිණි. විද්‍යාලංකාර විශ්වවිද්‍යාලය (වර්තමාන කැලණිය විශ්වවිද්‍යාලය) මගින් අභිධර්මය පිළිබඳ මහාචාර්ය පදවියක් ද එම විශ්වවිද්‍යාලය මගින් ම 1963 වර්ෂයේ දී සාහිත්‍ය චක්‍රවර්ති උපාධිය ද පිරිනැමිණි. අනුරාධපුර බුද්ධශ්‍රාවක භික්ෂු විශ්වවිද්‍යාලය මගින් ප්‍රවචන විශාරද සම්මාන උපාධිය ද පිරිනැමුණ අතර 1976 වර්ෂයේ දී ශ්‍රී ලංකා ශ්වෙජින් නිකායේ මහානායක පදවිය ද 1995 වර්ෂයේ දී අමරපුර මහා සංඝ සභාව මගින් අමරපුර මහා මහෝපාධ්‍යාය ශාසන ශෝභන යන ගෞරව නාමය ද උන් වහන්සේ වෙත පිරිනමා ඇත.

මෙතරම් ගරුනාම, උගත්කම් තිබුණ ද උන් වහන්සේ ඉතා චාම් අල්පේච්ඡ ජීවිතයක් ගත කළහ. මොන නායකකම් තිබුණ ද උන් වහන්සේ කුඩා කාමරයක් තුළ ඉතා නිහතමානී දිවිපෙවෙතක් ගෙවූ බව බොහෝ දෙනා දන්නා කරුණකි. ධර්ම ග්‍රන්ථ රාශියක් රචනා කළ ද ඒ හැම එකක් ම පුටුවේ හිඳගෙන කුඩා ලෑලි කෑල්ලක් මත තබාගෙන ලියා ඇත. වටිනා මේස, පුටු, ඇඳ ඇතිරිලි, බුමුතුරුණුවලින් යුක්ත වූ සුඛෝපභෝගී දිවිපෙවෙතක් නොගෙවූ අප හිමිපාණන් වහන්සේ තමා රචනා කළ ග්‍රන්ථ විකුණා මුදල් සෙවීමට සූදානම් වූයේ ද නැත. ඒවා හුදෙක් ම ධර්ම දානය පිණිස ම රචනා කළ බව නොරහසකි. ඒ බව උන් වහන්සේගේ ග්‍රන්ථයක ම සඳහන් කොට ඇත්තේ මෙසේ ය.

"මම පොත් රචනා කළේ මුදල් හම්බ කිරීමේ අදහසින් නොවෙයි. මගේ පොතක් වෙන කවුරුන් හෝ මුද්‍රණය කළාට, මගේ පොත්වල කොටස් උපුටා ගත්තාට, මගේ නමක් මකලා වෙන කෙනෙකුගේ ම නමින් මුද්‍රණය කළාට මගේ නම් කිසි ම විරුද්ධත්වයක් නැහැ. ඒක නීති විරෝධී වුණාට මගෙන් නම් තහනමක් නැහැ."

උන් වහන්සේ කුමන ආකාරයේ කෙනෙකු ද යන්නට ඉහත පාඨය ම ප්‍රමාණවත් වේ. උන් වහන්සේ භාවනාව ගැන පොත් රචනා කළේ තමන් වහන්සේ ලත් අත්දැකීම් ඇතිව ය. බුදු බණ තම ජීවිතයට ළංකරගෙන සුපේශල ශික්ෂාකාමී දිවිපෙවෙතක් ගෙවූ උන් වහන්සේ අපවත් වීමට පෙර ස්වකීය ආදාහනය සිදු කරන ආකාරය ද ලියා තැබීම විශේෂත්වයකි. උන් වහන්සේගේ ඉල්ලීම වූයේ ලස්සන පෙට්ටියක තබා, කොඩි දමා, තොරණ ගසා, මහා චිතකවලින් සරසා ලොකු ආදාහන උත්සවයක් කිරීම නොව තමන් වහන්සේ දහවල් විවේක ගන්නා කුඩා ඇඳ පිටින් ම වත්තේ දර ගොඩක් ගසා ඒ මත තබා ආදාහනය කරන ලෙස ය. තම සිරුර ද දින ගණන් තබා නොගෙන දර ගොඩ ගසා අවසන් වූ විගස ආදාහනය කොට අන් අයට දැනුම් දෙන ලෙස එහි සටහන් කොට තිබිණි. සෑම දෙයක් ම අනිත්‍ය බව ලෝකයාට පසක්කර දෙමින් උන් වහන්සේ 1997 ජූලි 04 දින සිහියෙන් යුතු ව අපවත් වූ සේක. උන් වහන්සේගේ ඉල්ලීම මත ආදාහනය ඉතා චාම් ආකාරයට සිදුකොට පින් අනුමෝදන් කෙරිණි.



## ශ්‍රීමත් අනගාරික ධර්මපාල තුමා

දීර්ඝ කාලයක් ශ්‍රී ලංකාද්වීපය පෘතුගීසි, ලන්දේසි සහ ඉංග්‍රීසි ජාතිකයින්ට යටත් වී තිබීම නිසා 19 සියවසේ මැද භාගය වන විට බොහෝ දෙනා තුළ ජාතිය, ආගම හා රට ගැන තිබූ ආදරයත්, අභිමානයත් යටපත් ව තිබුණි. බෞද්ධාගම ඇදහීම මෙන් ම දේශීය නම් ගම් භාවිත කිරීම පවා විදේශීය පාලනය තුළ සමච්චලයට ලක් වී තිබිණ. එදා ඇතැම් බෞද්ධයෝ තමන් බෞද්ධ යැයි කීමට පවා ලජ්ජා වූහ. ක්‍රිස්තියානි ආගම වැළඳගත් අයට රජයේ උසස් තනතුරු හිමිවිය; ගරු නම්බු නාම හිමිවිය. මේ නිසා බොහෝ සිංහලයෝ තමන්ගේ ආගම මෙන් ම සිංහල නම් ගම් සිරිත් විරිත් ආදිය පවා බැහැරකර කටයුතු කිරීමට පටන් ගත්හ. බෞද්ධාගම අදහන අය එය රහසේ කිරීමට පුරුදු ව සිටියහ. ඇතැම්විට භික්ෂූන් වහන්සේලාට දානය දුන්නොත් දඩ ගැසීම වැනි නීති ක්‍රියාත්මක කිරීම නිසා දායකයෝ රහසින් දානය දීම සිදු කළහ.



මෙවන් අභාග්‍ය සම්පන්න යුගයක දේශය, ජාතිය හා බුද්ධ ශාසනය ද යළි නගා සිටුවීමේ අධිෂ්ඨාන ශක්තියත්, අභීත වීරත්වයත් ජන්මයෙන් ම උරුම කරගෙන ජාතියේ පිනට 1864 සැප්තැම්බර් මස 17 දින පහළ වූ පුත් රුවනක් විය. ඒ අනගාරික ධර්මපාල තුමායි. අගනුවර ප්‍රසිද්ධ වෙළෙඳ ව්‍යාපාරික දොන් කරෝලිස් හේවාවිතාරණ මහතා එතුමාගේ පියා විය. මල්ලිකා ධර්ම ගුණවර්ධන මැතිනිය එතුමාගේ මව වූවා ය. මොවුන්ට උපන් කුළුඳුල් දරුවාට තැබූ නම වූයේ දොන් ඩේවිඩ් හේවාවිතාරණ යන්නයි. එදා සිංහලයන් පවා සිංහල නම් වෙනුවට පරගැති නම් භාවිත කළ බව එයින් ම පැහැදිලි වේ. මෙතුමාට බාල එඩ්මන්, සයිමන්, චාර්ල්ස් යනුවෙන් සහෝදරයෝ තුන්දෙනෙක් හා සොහොයුරියෝ දෙදෙනෙක් වූහ.

දොන් ඩේවිඩ් හේවාවිතාරණ 1872 සිට 1874 දක්වා බැප්ටිස්ට් සිංහල පාසලේත්, 1874 සිට 1876 දක්වා ශාන්ත බෙනඩික් විද්‍යාලයේත්, 1876 සිට 1878 දක්වා කෝට්ටේ ක්‍රිස්තියානි විද්‍යාලයේත්, 1878 සිට 1883 දක්වා ශාන්ත තෝමස් විද්‍යාලයේත් අධ්‍යාපනය ලැබුවේ ය. එම විද්‍යාස්ථානවල උගන්වන ලද්දේ ක්‍රිස්තියානි ධර්මයයි. මෙහි අධ්‍යාපනය ලබන කාලයේ දී එම ධර්මය එතුමාට ද ඉගෙනීමට සිදුවිය; එසේ ම ගීතිකා ගැයුමට ද සිදු විය. මේ අතරතුර මාපියන්ගේ ගුණවත්කම නිසා ම විහාරස්ථානයට ගොස් පොහෝ දිනවල අෂ්ටාංග සීලය සමාදන් වීමට ද හෙතෙම අමතක නොකළේ ය. විහාරස්ථාන ඇසුර ඔහුගේ ජීවිතය වෙනස් කරන්නට ද මුල පිරුවේ ය.

මෙරට උපන් පරගැති සිංහලයන් ලංකාවේ ඉපිද විදේශීය භාෂා හා ක්‍රිස්තියානි ධර්මය ඉගෙනගෙන අපේ භික්ෂූන් වහන්සේලාටත් බෞද්ධාගමටත් චෝදනා කරමින් බුදු දහමේ අඩු පාඩු ඇති බව කියමින් විවේචනය කිරීම මේ කාලයේ දී ප්‍රසිද්ධියේ ම සිදු කෙරිණි. එසේ ම ඒ පිළිබඳ ව ප්‍රසිද්ධියේ වාද විවාද ද සිදු කෙරිණි. මේ නිසා මෙම කාලයේ බෞද්ධ හා අබෞද්ධ වාද විවාද රාශියක් ඇතිවිය. පංච මහා වාද ලෙස අප හඳුන්වන්නේ එම ප්‍රධාන වාද පහයි. මෙම වාද අතර ක්‍රි.ව. 1873 දී ඇතිවූ පානදුරා වාදය විශාල ප්‍රසිද්ධියක් ඉසිලූ වාදයකි. වාද කිරීමෙහි මහා දක්ෂයකු වූ වාදීභසිංහ මිගෙට්ටුවත්තේ ගුණානන්ද හිමිපාණන් වහන්සේ ක්‍රිස්තු භක්තිකයන් හා දින තුනක් තිස්සේ වාද කොට ඔවුන්ගේ සියලු තර්ක බිඳහෙළා ඔවුන් පරාජයට පත් කළහ. එම වාද සිදුවන්නේ වචනයෙන් පමණි; කායික ගැටුම් කෝලාහලවලට නොයෑම අගය කළ යුතු කරුණකි. පානදුරා වාදය බෞද්ධයින් ජයගත් පුවත හා එම වාද පිළිබඳ විස්තර ලංකාවේ පමණක් නොව ලෝකයේ ම ප්‍රසිද්ධ විය. එහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස ඇමරිකානු ජාතික කර්නල් හෙන්රි ස්ටීල් ඕල්කට්තුමා, බ්ලැවැට්ස්කි මැතිණිය නම් වූ රුසියානු කාන්තාවක ද සමග ලංකාවට පැමිණියේ ය.

එසේ ලංකාවට පැමිණි ඕල්කට් තුමා ගාල්ල, වැලිවත්ත, විජයානන්ද පිරිවෙනෙහි දී බුදු දහම වැළඳගත් අතර මේ රටේ දේශහිතෛෂී පිරිස් සමග එක්වී පරම විඥානාර්ථ නම් බෞද්ධ සමාගම පිහිටවූයේ ය. එහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස "සරසවි සඳරැස" නම් පුවත් පත ද ආරම්භ කරන ලදි. ඕල්කට්තුමාගේ දේශන අසා ප්‍රසාදය ඇතිකරගත් ඩේවිඩ් තරුණයා එතුමා සමග වැඩ කටයුතු කිරීමට තීරණය කළේ ය. එහි දී රටේ තැනින් තැන යමින්, ඕල්කට් තුමා ඉංග්‍රීසි භාෂාවෙන් කළ දේශන එතුමා සිංහල භාෂාවට පරිවර්තනය කළේ ය. මේ කටයුතුවලදී ඩේවිඩ් යන විදේශීය නම ඉවත් කොට ධර්මපාල යන බෞද්ධ නම භාවිත කළේ ය.

අපේ බෞද්ධ දරුවන්ට මිෂනාරී අධ්‍යාපනය වෙනුවට බෞද්ධ අධ්‍යාපනයක් ලබා දිය යුතු ය යන අරමුණ ඇති ව කටයුතු කළ මේ පිරිස රටේ විවිධ ප්‍රදේශවල රථයකින් ගමන් කරමින්, රථයේ ම රෑ නිදාගනිමින් රටේ ජනතාව දැනුම්වත් කිරීමට කළ කැපකිරීම පුදුම සහගත ය. මෙතුමාගේ රථයේ "ගෙරි මස් නොකව්" යනුවෙන් සඳහන් කොට තිබිණි. ගවමස් කෑමට හා සුරාපානයට ඉතා විරුද්ධ ව කටයුතු කළ ධර්මපාල තුමාගේ දේශන ඉතා දැඩි ස්වරයක් ගත්තේ ය. ඒ අනාදරය නිසා නොව අපේ බෞද්ධාගමටත් ජාතියටත් තිබූ අව්‍යාජ භක්තිය හා ගෞරවය නිසා ම ය. ඕල්කට් තුමා ද සමග එක් වූ එතුමා

මිෂනාරීන්ගේ මේ නොමනා අධ්‍යාපනය වෙනුවට බෞද්ධ දරුවන්ට නිසි අධ්‍යාපනයක් ලබාදීමට ඉරිදා පාසල් ආරම්භ කළේ ය. ඒ ආරම්භ කළ ඉරිදා පාසල් අතර අද ආනන්ද විද්‍යාලය ද එකකි. පරම විඥානාර්ථ සමාගම මගින් ටික කාලයක් ගත වන විට ආරම්භ කළ පාසල් සංඛ්‍යාව 50 ඉක්මවීය. ඒ අනුව රටේ දරුවන්ට සිංහල බෞද්ධ අධ්‍යාපනයක් ලැබීමේ හිමිකම උරුම විය.

බෞද්ධයන්ගේ වාසනාවකට ජපන් ජාතික භික්ෂූන් වහන්සේ නමක් සමග ධර්මපාල තුමාට දඹදිව චාරිකාවේ යෑමට අවස්ථාවක් හිමිවිය. ඒ වන විට බුද්ධගයා භූමිය අත්පත් කරගෙන සිටියේ "මහන්තා" නම් හින්දු පූජකයෙකි. එය බෞද්ධයන්ට අයිති වූවක් නොව හින්දූන්ට අයිති දෙයක් ලෙසට එදා සම්මතව තිබුණි. මෙහි දී ධර්මපාල තුමා කවදා හෝ මා මේ බුද්ධගයාව බේරාගන්නවා යන අධිෂ්ඨානය ඇති කරගත්තේ ය. එහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස "සිංහලයිනි නැගිටිවු, බුද්ධගයාව බේරාගනිව්" යනුවෙන් සිංහලයන් ද අවදි කරගෙන ලෝක බෞද්ධයන්ගේ ද සහාය ඇති ව බොහෝ වෙහෙසක් දරා දඹදිව සිද්ධස්ථාන බෞද්ධයන්ට ලබා ගැනීමට නීතිමය කටයුතු ඉටුකරන ලදි. අද අප දඹදිව ගොස් නිදහසේ වන්දනා කරන්නේ එතුමාගේ ඒ උදාර සේවයට පින්සිදු වන්නටයි. එතුමා එසේ නො කළා නම් බෞද්ධයන්ට අද බුද්ධගයාවක් කියා වඳින්නට සිද්ධස්ථානයක් ඉතිරි ව නොතිබෙන්නට ඉඩ තිබිණි.

ශ්‍රීමත් අනගාරික ධර්මපාල තුමාගේ මූලිකත්වයෙන් එංගලන්තයේ ලන්ඩන් බෞද්ධ මධ්‍යස්ථානය, කල්කටාවේ ධර්මරාජික මහා විහාරය, බරණැස මූලගන්ධකුටි මහා විහාරය, බුද්ධගයාවේ හා මදුරාසියේ බෞද්ධ විශ්‍රාම ශාලා ආදී බොහෝ දේ ලොව පුරා ඉදිකළේ ලෝකයේ සිටින සියලු බෞද්ධයින්ට ම ධර්මය බෙදා දීමේ අරමුණ ඇති ව ය. එතුමා බොහෝ රටවලට ගොස් දේශන පවත්වා බෞද්ධයන් දැනුම්වත් කිරීම ද සිදු කළේ ය. එතුමා 1931 දී ගිහියකු වශයෙන් පනස් හත්වන වියේ දී අවසන් දේශනය කළේ විද්‍යෝදය පිරිවෙන් භූමියේ දී ය. පසු ව සිරි දේවමිත්ත ධර්මපාල යන නමින් පැවිදි භූමියට පත් එතුමා දඹදිව බලා ගමන් ගත් අතර 1933 ජනවාරි මස 16 වන දින උපසම්පදාව ද ලබාගත්තේ ය. ඉන් පසු සමස්ත බෞද්ධ ලෝකයා හඬවමින් 1933 අප්‍රේල් මස 29 වන දා 'සම්බුදු සසුන බේරාගැනීමට තවත් විසිපස් වතාවක් මේ දඹදිව ඉපදේවා' යන පැතුම ඇති ව උන් වහන්සේ සිහි නුවණින් යුතු ව අපවත් වී වදාළහ. ළමා කාලයේ පටන් ම සිල් සමාදන් වෙමින්, පන්සල් ඇසුරු කරමින්, දහම් අධ්‍යාපනය ලබා ජාතිය අවධි කළ සසුන පිබිදු වූ ලෝ පතළ ශ්‍රේෂ්ඨ පුද්ගලයකු වූ අනගාරික ධර්මපාල තුමාගේ චරිතය ශිෂ්‍ය අපගේ ජීවිතය ජයගන්නට ආදර්ශවත් කතා පුවතකි.

## සාරාංශය

ධර්ම විනය මැනැවින් දත් සිල්වත් ගුණවත් ප්‍රකට බෞද්ධ ලේඛක යතිවරයන් වහන්සේ නමක් වූ රේරුකානේ චන්දවිමල මහනාහිමි පිළිබඳ ලංකාවාසීන් අතර පවත්නේ අප්‍රමාණ ගෞරවාදරයකි. මහනාහිමියන්ගේ ධර්ම ග්‍රන්ථ සෑදැහැවත් පාඨකයාට බුදු දහම පිළිබඳ ඉතා නිරවුල් දැනුමක් ලබාදෙයි. උන් වහන්සේගේ අල්පේච්ඡ, සරල දිවි පැවැත්ම තුළින් ද අපට ලබාදෙන ආදර්ශය ඉතා ඉහළ ය.

රට ජාතිය ආගම පුබුදුවාලීමට දිවි පරදුවට තබා ක්‍රියා කළ අනගාරික ධර්මපාල තුමා අප රටේ පහළ වූ අසහාය වීරවරයෙකි. මෙරට මෙන් ම විදේශයන්හි ද ප්‍රකට එතුමාගේ ශ්‍රී නාමයට කෘතවේදී ජනතාව ඉමහත් බුහුමන් දක්වති. ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන් වන අපට මෙම චරිතය තුළින් ලබාදෙන ආදර්ශය අතිමහත් ය.

## ක්‍රියාකාරකම

1. රේරුකානේ චන්දවිමල නාහිමියන් විසින් රචිත ග්‍රන්ථ පහක නම් ලියන්න.
2. පංචමහා වාද නම් කරන්න.
3. මෙම පාඩමේ සඳහන් චරිත දෙකෙන් තරුණ පරපුරට ගත හැකි ආදර්ශ දෙක බැගින් ලියා ඒවා පිළිබඳ විවරණයක් කරන්න.

## පැවරුම

අනගාරික ධර්මපාල තුමාගේ උදාරත්වය පිළිබඳ කථාවක් පන්තියේ දී හෝ ශිෂ්‍ය සමිතියේ දී හෝ පවත්වන්න.





# දිවි මගට එළිය දෙන දහම් පද

බුදුරජාණන් වහන්සේ පන්සාලිස් වසක් මුළුල්ලේ දේශනා කොට වදාළ ධර්මයෙහි සාරය ලෙස ධම්මපදය හැඳින්විය හැකි ය. ධම්ම පදය බෞද්ධ ලෝකයාගේ මුදුන් මල්කඩ ලෙස සැලකෙන හස්තසාර ග්‍රන්ථයකි. එය බෞද්ධයාගේ අත් පොත ය. සූත්‍ර පිටකයේ ඛුද්දක නිකායට අයත් **ධම්ම පදය** බෞද්ධයන් අතර ජනප්‍රිය කෘතියක් වන අතර එය විශ්ව භාෂා ගණනාවකට ද පරිවර්තනය වී ඇත. එහි වර්ග විසි හයකි; ගාථා හාරසිය විසිතුනකි; නිදාන කතා දෙසීය අනු නමයකි. ධම්ම පදය තුළින් ලබා දෙන ජීවිතාදර්ශ අතීත වර්තමාන අනාගත යන කාලත්‍රයට ම අදාළ වේ.

ධම්ම පදයේ ඉගැන්වීම් සරල, සුගම මට්ටමේ සිට සංකීර්ණ, ගැඹුරු දහම් කරුණු දක්වා පැතිර යයි. එහි අඩංගු ගාථා තුළ අර්ථ රසය හා ශබ්ද රසය සංකලනය වී ඇත. තාලානුකූල ව සජ්ඣායනා කිරීමට හැකි වීම එහි ඇති විශේෂ ලක්ෂණයකි. එම ගාථා ශ්‍රවණය කිරීමෙන් නිරාමිස ප්‍රීතියක් ද භුක්ති විඳිය හැකි ය. ධම්ම පද ගාථා මගින් අප ජීවිතය සකස් කර ගත යුතු ආකාරය, කළ යුත්ත, නොකළ යුත්ත මැනැවින් පෙන්වා දෙනු ලැබේ. ප්‍රායෝගික වශයෙන් වැදගත් දහම් කරුණු රැසක් මෙම කෘතිය අපට පැහැදිලි කර දෙයි. ධම්මපදට්ඨ කථාව අනුව එම ගාථා දේශනා කොට තිබෙන්නේ විවිධ සිදුවීම් මුල් කොටගෙන ය. කිසි යම් ගාථාවකට හෝ ගාථා කිහිපයකට හෝ මුල් වූ එබඳු සිදුවීම් ඇතුළත් කතා පුවත් නිදාන කතාව යනුවෙන් හැඳින්වේ.

අක්කොච්ඡි මං අවධි මං
අජිනි මං අහාසි මේ
යේ තං උපනයිහන්ති
වේරං තේසං න සම්මති

(ධම්ම පදය- යමක වග්ග)

අසවලා මට බැන්නේ ය, මට පහර දුන්නේ ය, මා පැරදවූයේ ය, මා සතු දේ පැහැර ගත්තේ ය, යනුවෙන් යම් අය නැවත නැවතත් සිතමින් වෛර බඳිත් නම් ඔවුන්ගේ වෛරය නොසන්සිඳේ.

ගැටුම් සහගත දොම්නස් සහගත අත්දැකීමකට මුහුණ දෙන නොවැඩූ සිත් ඇති පෘථග්ජන පුද්ගලයා ක්‍රියාත්මක වන ආකාරය හා එමගින් උදා වන අවසන් ඵලයේ ස්වභාවය මෙම ගාථාවෙන් පෙන්වා දෙනු ලැබේ. කිසිවකු තමාට කායික, මානසික වශයෙන් සිදු කළ විරුද්ධවාදීකම් ගැන මෙනෙහි කරමින් කාලය ගත කිරීම නොදියුණු පුහුදුන් මිනිසාගේ ස්වභාවයයි. ඔහුගේ වෛරය නොසංසිඳේ.

අක්කොච්ඡි මං අවධි මං
අජිනි මං අහාසි මේ
යේ තං න උපනයිහන්ති
වේරං තේසූපසම්මති

(ධම්ම පදය- යමක වග්ග)

අසවලා මට බැන්නේ ය, මට පහර දුන්නේ ය, මා පැරදවූයේ ය, මා සතු දේ පැහැර ගත්තේ ය, යනුවෙන් යම් අය නැවත නැවතත් සිතමින් ක්‍රෝධ නොබඳිත් නම් ඔවුන්ගේ වෛරය සන්සිඳේ.

මෙම ගාථාවෙන් පෙන්වා දෙන්නේ කිසි යම් අයකු තමාට බැණ වැදුණ ද, පහර දුන්න ද, තමා පරාජය කළ ද, තම වස්තුව පැහැර ගත්ත ද එවිට ක්‍රියා කළ යුතු ආකාරය පිළිබඳ බෞද්ධ දැක්ම ය. වෙනත් අයකු තමාට සිදු කළ වාචසික කායික අකටයුත්තක දී තමාට හිංසා පීඩා සිදු කළ තැනැත්තා කෙරෙහි ද්වේෂ සහගත සිතුවිලි උපදවා නොගෙන තමාට සිදු කළ බැණ වැදීම, පහර දීම, පැරදවීම, පැහැර ගැනීම නැවත නැවත මෙනෙහි නොකිරීමෙන් වෛරය සංසිඳුවා ගත හැකි ය.

නතං කම්මං කතං සාධූ
යං කත්වා අනුතප්පති
යස්සඅස්සුමුඛෝ රෝදං
විපාකං පටිසේවති

(ධම්ම පදය- බාල වග්ග)

යමක් (යම් ක්‍රියාවක්) කිරීමෙන් පසුතැවෙන්නට සිදු වේ ද යමක (යම් ක්‍රියාවක) විපාකය කඳුළු පිරි මුහුණින් යුතු ව අඬමින් විඳින්නට සිදු වේ ද එබඳු දේ නොකිරීම යහපත් ය.

එදිනෙදා ජීවිතයේ දී අප නිරත වන විවිධ ක්‍රියා ඇත. ඒ අතර ඇතැම් කටයුතු තමාට ද අනුන්ට ද වැඩදායක නොවේ; අවැඩ පිණිස ම පවතී. ජීවිත කාලය තුළ



සිදු කරනු ලබන මෙවැනි ක්‍රියා පසුකාලයේ දී සිහිපත් කරන විට පසු තැවීමට සිදු වේ ද එම ක්‍රියාව අයහපත් ය. එබඳු ක්‍රියාවලින් වැළකී සිටිය යුතු බව ඉහත ධම්මපද ගාථාවෙන් පෙන්වා දෙනු ලැබේ.

තංච කම්මං කතං සාධු
යං කත්වා නානුතප්පති
යස්ස පතීතො සුමනෝ
විපාකං පටිසේවති

(ධම්ම පදය- බාල වග්ග)

යමක් කිරීමෙන් පසුතැවෙන්නට සිදු නොවේ ද යමක විපාකය ප්‍රීතියෙන් හා සොම්නසින් යුතු ව විඳිය හැකි වේ ද එබඳු ක්‍රියාවල නිරත විය යුතු ය.

පළමු ගාථාවෙන් පසුතැවීමට සිදු වන ක්‍රියාවලින් වැළකීමට උපදෙස් ලබා දෙන අතර දෙවන ගාථාවෙන් පෙන්වා දෙන්නේ සිහිකරන විට පසුතැවීමට සිදු නොවන, සතුට දනවන ක්‍රියාවන්හි නිරත විය යුතු බවයි.

අත්තනාව කතං පාපං
අත්තනා සංකිලිස්සති
අත්තනා අකතං පාපං
අත්තනාව විසුජ්ඣති
සුද්ධි අසුද්ධි පච්චත්තං
නාඤ්ඤො අඤ්ඤං විසෝධයේ

(ධම්ම පදය- අත්තවග්ග)

යමෙකු පව් කළොත් එයින් ඔහු ම කෙලෙසෙන්නේ ය.
යමෙකු පව් නොකළොත් එයින් ඔහු ම පිරිසිදු වන්නේ ය.
පිරිසිදුකම හා අපිරිසිදුකම පවතින්නේ තමා කෙරෙහි ම ය.
එක් අයෙකුට තවත් අයෙකු පිරිසිදු කළ නොහැකි ය.

මෙම ගාථාවෙහි පුද්ගල පාරිශුද්ධිය පිළිබඳ ඉතා වැදගත් ඉගැන්වීමක් ඇතුළත් වේ. එනම් කිසියම් පුද්ගලයකුට මුහුණ පෑමට සිදු වන දුක් කම්කටොලු හෝ සැප සම්පත් හෝ සියල්ලට ම හේතු වන්නේ තමා විසින් සිදු කරන ලද පාප කර්ම හෝ පුණ්‍ය කර්ම ය. පුද්ගලයාගේ පිරිසිදුකම හෝ අපිරිසිදුකම අනෙකකුට ලබා දිය හැක්කක් නොව තමා විසින් ම උදා කර ගනු ලබන්නකි.

සුකරානි අසාධූනි
අත්තනෝ අහිතානි ච
යං වේ හිතංච සාධුංච
තං වේ පරමදුක්කරං

(ධම්ම පදය- අත්ත වග්ග)

තමාට අහිත වූ අයහපත් දේ කිරීම ඉතා පහසු ය. යම් දෙයක් තමාට වැඩදායක ද යහපත පිණිස හෝ පවතී ද එවැනි දේ කිරීම ඉතා අපහසු ය.

සත්ත්වයෝ නිරන්තරයෙන් පාපයට නැඹුරුවන්නෝය; නරක අවැඩදායී කටයුතුවල නියැලීමට වැඩි කැමැත්තක් දක්වති; එහෙත් තමාට යහපතක්, වැඩදායක බවක් ගෙන දෙන ක්‍රියා සිදු කිරීමට පෙළඹීම අඩුය. ඒ අනුව තමාට අවැඩදායී ක්‍රියා කිරීම ඉතා පහසු වන අතර වැඩදායී ක්‍රියා සිදු කිරීම ඉතා අපහසු වේ.

අචරිත්වා බ්‍රහ්මචරියං
අලද්ධා යොබ්බනේ ධනං
ජින්න කොඤ්චාවඣායන්ති
ඛීන මච්ඡේව පල්ලලෙ

(ධම්ම පදය- ජරා වග්ග)

ඇතැම් අය තරුණ වයසේ දී උසස් පිළිවෙත්වල ද නොහැසිර ලබා ගත හැකි ධනය ද නොලැබ මහලු වූ පසු මසුන් නැති දිය හිඳුණු විලක් දෙස බලා දුක් වන කොස්වා ලිහිණියන් මෙන් තැවෙති.

> අචරිත්වා බ්‍රහ්මචරියං
> අලද්ධා යොබ්බනේ ධනං
> සෙන්ති චාපාතිඛීණාව
> පුරාණානි අනුත්ථුනං
>
> (ධම්ම පදය- ජරා වග්ග)
>
> ඇතැම් අය තරුණ වයසේ ලබා ගත හැකි ධනය හෝ වෙනත් ප්‍රතිලාභයක් හෝ නොලැබ බඹසර නොහැසිර මහලු වූ පසු පෙර කරන ලද යම් යම් දේ සිහි කරමින් දුන්නෙන් මිදී ගොස් වැටුණු ඊතල මෙන් ශෝකයෙන් සුසුම් ලමින් සිටිති.

තරුණ අවධියේ අර්ථවත් අයුරින් ජීවත් නොවුණහොත් වයස්ගත වූ පසු ව පසු තැවීමට සිදු වන බව මෙම ගාථා දෙකෙන් ම ලබා දෙන උපදේශයයි. බ්‍රහ්ම චර්යාව යනු උසස් හැසිරීමයි. එනම් යහපත් චරිතයකින් යුතු ව ජීවත් වීමයි. සීලාදී ගුණධර්ම ප්‍රගුණ කළ යුතු වන්නේ කුඩා කල සිට ම ය. එසේ ම තුරුණු වියේ කායික මානසික ශක්තිය හොඳින් පවතින බැවින් සිය ජීවිකාව පවත්වා ගැනීමට ප්‍රමාණවත් ධනයක් ද උපයා ගත යුතු ය. තුරුණු වියේ එසේ නොකිරීමෙන් වයස්ගත වූ විට පසු තැවීමට සිදු වේ. හේතුව වයෝවෘද්ධ වූ විට කායික මානසික ශක්තිය හීන වන බැවිනි. මෙමගින් අපට උගත හැකි වැදගත් ම පාඩම නම් ජීවිතයේ අවසන් කාලය හොඳින් ගත කිරීමට නම් තුරුණු අවධියේ සිට උත්සාහ සම්පන්න ව අප්‍රමාදී ව නිවැරදි දිවි පෙවෙතක් ගත කළ යුතු බවයි.

> උට්ඨානවතෝ සතිමතෝ
> සුචිකම්මස්ස නිසම්මකාරිනෝ
> සඤ්ඤතස්ස ච ධම්මජීවිනෝ
> අප්පමත්තස්ස යසෝභිවඩ්ඪති
>
> (ධම්ම පදය- අප්පමාද වග්ග)
>
> උත්සාහයෙන් ද, නිවැරදි සිහියෙන් ද යුතු නිදොස් දේ විමසා බලා කරන තැන්පත් දැහැමි දිවි පැවතුම් ඇති නොපමා වූ පුද්ගලයාගේ කීර්තිය මනා ව වැඩේ.

දියුණු වන පුද්ගලයකු තුළ තිබිය යුතු ගුණාංග හතක් මෙම ගාථාවෙන් ඉදිරිපත් කෙරේ. මෙලොව හා පරලොව දියුණුව සලසා ගැනීමට කටයුතු කරන්නකු තුළ පැවතිය යුතු අත්‍යවශ්‍ය ම ගුණාංගය උත්සාහයයි. උත්සාහය සම්පත්තියක් ලෙස ද හඳුන්වා ඇත. සිහිය උපදවාගෙන කටයුතු කරන්නා සිය කාර්යයන් ව්‍යාකුල කර නොගනී. විමසා බලා

කටයුතු කිරීම බුදු දහමේ යෝනිසෝ මනසිකාරය නමින් හැඳින්වේ. අන්ධානුකරණයෙන් තොර ව අර්ථවත් ව කටයුතු කිරීමට මෙම ගුණාංගය ඉතා වැදගත් ය. තැන්පත්කම හෙවත් සංවරය සාර්ථක ලෞකික හා ආධ්‍යාත්මික ජීවිතයක් ගත කිරීමට ඉවහල් වේ. බුදු දහමින් පිටුදකින ප්‍රමාදය අධ්‍යාපනික ජීවිතයේ ජයග්‍රහණ අහිමි කිරීමට මෙන් ම ජීවත් වන කාලය තුළ ලබාගතයුතු බොහෝ දේ තමාගෙන් ඈත් කිරීමටත්, අධ්‍යාත්මික ජීවිතයෙන් ද පරාජය කිරීමටත් ඉවහල් වන ප්‍රධානතම සාධකය වේ.

මෙම ධම්ම පද ගාථාවලින් පෙන්වා දෙන උපදේශ සිසුන් වශයෙන් ප්‍රායෝගික ජීවිතයට යොදා ගෙන සාර්ථක පුද්ගලයකු වීමට අදිටන් කර ගත යුතු ය.

### සාරාංශය

1. ධම්ම පදය ත්‍රිපිටකයේ අඩංගු ධර්ම කරුණුවල සම්පිණ්ඩනයක් ලෙස සැලකිය හැකි ය.
2. ධම්ම පදය බෞද්ධයාගේ අත්පොත වශයෙන් සැලකේ.
3. එහි අඩංගු දහම් කරුණු කාල, දේශ සීමා, ජාති, ආගම් ආදි කිසිදු භේදයකින් තොර ව සියලු දෙනාට පරිහරණය කළ හැකි වටිනාකමකින් යුතු වේ.
4. පාඩමට අදාළ ධම්ම පද ගාථාවලින් පෙන්වා දෙන උපදේශ පහත දැක්වෙන පරිදි වේ.

- අන් අයගෙන් තමාට සිදු වූ අවැඩ පිළිබඳ නැවත මෙනෙහි නොකරන්නාගේ වෛරය සංසිඳේ.
- සිහි කළ විට පසුතැවිල්ලට හේතුවන ක්‍රියාවලින් වැළකිය යුතු ය.
- ආධ්‍යාත්මික වශයෙන් පිරිසිදුකම හෝ අපිරිසිදුකම හෝ පවතින්නේ තමා තුළ ම ය.
- තමාට හා අන් අයට යහපත් ප්‍රතිඵල ලබා දෙන ක්‍රියා සිදු කිරීම ඉතා දුෂ්කර ය.
- සුදුසු කාලයේ දී නිවැරැදි ව අප්‍රමාදී ව කටයුතු නොකිරීම පසුකාලයේ දී පසුතැවිල්ලට හේතු වේ.
- උත්සාහය, නිවැරැදි සිහිය, විමසා බලා කටයුතු කිරීම, තැන්පත් බව, දැහැමි දිවි පෙවෙත, අප්‍රමාදී බව, පුද්ගලයෙකුගේ දියුණුවට හේතු වන කරුණු ය.



## ක්‍රියාකාරකම

1. පාඩමෙහි සඳහන් ධම්ම පද ගාථා තාලයට නිවැරැදි ව සජ්ඣායනා කරන්න.
2. එම ධම්ම පද ගාථාවල සරල අදහස ඔබේ බසින් ලියන්න.
3. ධම්ම පදය උපදේශාත්මක ග්‍රන්ථයක් වශයෙන් වැදගත් වන්නේ ඇයි දැ යි පහදන්න.

## පැවරුම

ධම්ම පදය පොත කියවා එහි ඇතුළත් ඔබ සිත් ගන්නා ගාථා 10 තෝරා ඒවායේ අදහස ද සමග ලියන්න.

07

# සීලය හා භෞතික සංවර්ධනය

සසර දුක් සහිත ය. නැවැත නැවැතත් කර්මානුරූප ව ඉපදීම, ලෙඩවීම, මහලුවීම, මරණය, කැමැති දේ නොලැබීම, ප්‍රියයන්ගෙන් වෙන්වීම, අප්‍රියයන් හා එක්වීම ආදී දුක් දොම්නස්වලට ගොදුරු වීමට සසර වසන අපට සිදු වී තිබේ. අසාර වූ අතෘප්තිකර වූ මේ දුක් සහිත සසර පිළිබඳ ව අප තුළ අවබෝධයක් ඇති කිරීමත්, සසරින් එතෙර ව නිවන් පසක් කර ගැනීම පිණිස මග පෙන්වීමත් බුදු දහමෙහි මූලික අරමුණ ය. බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් පෙන්වා වදාළ ත්‍රිවිධ ශික්ෂාවෙකින් යුක්ත වූ ඒ නිවන් මගෙහි පළමු ශික්ෂාව සීලයයි; යහපත් චරිත සංවර්ධනයයි; පුද්ගලයාගේ කායික වාචසික සංවරයයි. බාහිර හැදියාවයි; ආර්ය අෂ්ටාංගික මාර්ගයෙහි එන සම්මා වාචා නම් වූ වාචසික සංවරය ද සම්මා කම්මන්ත නම් වූ කායික සංවරය ද සම්මා ආජීව නම් වූ යහපත් දිවි පැවැත්ම ද සීල ශික්ෂාවට අයත් ය.

වචනයෙන් සිදුවන මුසාවාදා, පිසුනාවාචා, පරුසාවාචා, සම්පප්ඵලාපා යන සාවද්‍ය හැසිරීම් හැරදමා සත්‍යවාදී වීම, මිනිසුන්ගේ සමගියට තුඩු දෙන පරිදි කතා කිරීම, මටසිළුටු මිහිරි බස් කීම හා අර්ථවත් වූ දැහැමි වචනයෙන් යුක්ත වීම ද වාචසික සීලයයි. වාචසික වශයෙන් නොකළයුත්ත හෙවත් විරිත හැරපියා කළයුත්ත හෙවත් සිරිත අනුගමනය කිරීමයි. එසේ ම කයින් සිදුවන ප්‍රාණඝාත, අදත්තාදාන, කාමමිථ්‍යාචාර යන සාවද්‍ය ක්‍රියාවන්ගෙන් වැළකී සියලු සතුන්ට කරුණාව මෛත්‍රිය දැක්වීම, දුන් දේ ගැනීම හා විරුද්ධ ලිංගිකයන් ශිෂ්ටසම්මත පරිදි ඇසුරු කිරීම ද කායික සීලය වේ. කායික වශයෙන් නොකළයුත්ත හෙවත් විරිත හැරපියා කළයුත්ත හෙවත් සිරිත අනුගමනය කිරීමයි. තවද අනේකාකාර වූ අකුසල සහගත හානිකර දිවි පැවතුම් හැරපියා දැහැමි සාධාරණ දිවි පැවතුම්හි යෙදීම ආජීව සීලයයි. එහිදී ද නොකළයුත්ත හෙවත් විරිත හැරපියා කළයුත්ත හෙවත් සිරිත අනුගමනය කරනු ලැබේ. මෙසේ කය ද වචනය ද සංවර කරන, හික්මවාලන සීලය නිවන් මගෙහි ප්‍රතිෂ්ඨාව ය; පිහිට ය. එය ආදී චරණයයි. සීලයෙහි පිහිටා සමාධිය ද සමාධියෙහි පිහිටා ප්‍රඥාව ද උපදවා ගත යුතු ය. සීලයෙන් තොර සමාධියක් නැත. සමාධියෙන් තොර ප්‍රඥාවක් නැත. ප්‍රඥාවෙන් තොර විමුක්තියක් ද නැත.

බුදු දහම අනුව ඉහත දැක්වූ පරිදි සීලය ශික්ෂාවකි. එය ත්‍රිවිධ ශික්ෂාවෙහි පළමුවැන්නයි. සදාචාරාත්මක දිළිඳු බව දුරු කරන, සාරවත් බව ඇති කරන, ආර්ය ධන සතක් ඇතැයි වදාළ බුදුරජාණන් වහන්සේ සීලය ද ඉන් එකකැයි වදාළහ. සසර



සැප ගෙන එන පින්කම් දහයක් ඇතැයි වදාළ උන්වහන්සේ සීලය ද එයට ඇතුළත් කළහ. රජුන් විසින් යහපත් පාලනයක් උදෙසා අනුගමනය කළ යුතු රාජ ධර්ම අතරද සීලය ඇතුළත් වේ. එනම් රජු ප්‍රතිපත්තිගරුක සදාචාරවත් අයකු වීමයි. එසේම සීලය බෝසත්වරුන් විසින් බුදුබව ලබා ගැන්ම පිණිස පුරනු ලබන පාරමිතාවක් ද වේ. එය දස පාරමිතාවෙහි දෙවැන්න ය. මෙසේ සීලය පින්කිරිය වතකි; ධනයකි; රාජ ධර්මයකි; පාරමිතාවකි; ගිහි පැවිදි සැමට සැපයකි. සියලු සුවඳ ඉක්මවා යන සුවඳකි.

සීලයෙහි විවිධ ප්‍රභේද වඩාත් පැරණි සූත්‍ර දේශනාවල මෙන් ම පසුකාලීන ධර්ම ග්‍රන්ථවල ද දක්වා තිබේ. භාවිතාමය වශයෙන් ශික්ෂා පද සංඛ්‍යාව අනුව පංච සීලය, උපෝසථ අෂ්ටාංග සීලය, ආජීවක අෂ්ටමක සීලය, දස සීලය ආදී වශයෙන් ද අපට සීලය හඳුනාගත හැකි ය. බෞද්ධ සමාජය තුළ භාවිතයෙහි ඇති ආචාර ධර්මවල මූලිකත්වය ගන්නා පංච සීලය පුද්ගලයාගේ මෙන් ම සමාජයේ ද යහපැවැත්ම නොයෙක් පැතිවලින් උදාකරන්නේ ය. සමාජයක කවර පුද්ගලයකුට වුව ද තම ජීවිතයේ යහපැවැත්ම පිණිස ජීවිතාරක්ෂාව පිළිබඳ සහතිකයක් තිබිය යුතු ය. අන් අය විසින් තමන් විනාශ කර දමනු ඇතැයි, තමන්ට හිංසා කරනු ඇතැයි යමෙකුට පෙනීයයි නම් එය ප්‍රසන්න ජීවිතයක් නොවේ. මිනිසාට නිදහසේ ජීවත් වීමේ අයිතිය තහවුරු කරන පරිසරයක් එහි නැත. පංච සීලයෙහි පළමු ශික්ෂා පදය එම අප්‍රසන්න සැකමුසු බව දුරලමින් ජීවිතාරක්ෂාව පිළිබඳ සහතිකයක් අපට ලබා දෙයි. පන්සිල් රකින්නා ද මිනිස් ජීවිතයට ගරු කරයි. හෙතෙම මෙත්, කරුණා ගුණ ඇත්තෙකි. තමාගේ ම යැයි සැලකිය හැකි, තම අවශ්‍යතා සඳහා යොදාගත හැකි, පෞද්ගලික සම්පතකට හිමිකම් කීමට ද සෑම පුද්ගලයකුට ම අයිතිය ඇත. සොරකම් කිරීම, මංකොල්ල කෑම යනු එම අයිතිය උදුරා ගැන්මකි. පුද්ගලයාගේ දේපළ අයිතියට අනවශ්‍ය හා අසාධාරණ බලපෑමක් කිරීමකි. සොරකමින් වළකින්නා එම අයිතියට ගරු කරයි. එය උදුරා නොගනී. ඒ නිසා ම හෙතෙම නිරපරාධී වන්නේ ය. සමාජයට හානි නොකරන්නකු ද වේ. නුදුන් දේ නොගන්නා හා දුන්දේ පමණක් ගන්නා යුක්තිගරුක අයකු වේ. ගිහි සමාජය යනු සම්මත විවාහ ක්‍රම මගින් පවුල් වශයෙන් සංවිධානය වූවකි. අඹුසැමි සබඳතාව ඉන් ඉතා වැදගත් තැනක් ගනියි. ශිෂ්ට සම්මත වූ එබඳු සබඳතාවයනට හානි කිරීම වරදකි. පුද්ගල නිදහසට හා අයිතියට එරෙහි වීමකි. කාම මිථ්‍යාචාරය ලෙස බුදුදහම එය හඳුන්වයි. පංච සීලයෙහි තෙවැනි ශික්ෂා පදය රකින්නා එම තත්ත්වය මග හරවයි; ශිෂ්ටත්වය රකියි; පවුල් ජීවිතයේ නිදහස ගරු කරයි. සමාජයක පුද්ගලයන් අතර සබඳතා පවත්වන්නේ අදහස් හුවමාරුව මගින් කථාබස් කිරීම මාධ්‍යය කොටගෙන ය. සෑම පුද්ගලයකුට ම අනුන් විසින් තමන් රැවටීමෙන් තොරව අන්‍යෝන්‍ය විශ්වාසයෙන් ජීවත් වීමේ අයිතිය ඇත. සිව්වන ශික්ෂාපදය එය ආරක්ෂා කරයි. මුසාවාදයෙන් වළකින පුද්ගලයා ද ඇදහිය හැකි වචන ඇති සත්‍යවාදියකු වේ. ඇත්තෙන් ඇත්ත ගළපා කියන, විශ්වාස කළ හැකි වචන ඇත්තෙකු වේ. සමාජයෙහි ජීවත්වන සියල්ලන්ට ම ඖෂධ හා උත්තේජක ද්‍රව්‍ය මෙන් ම ද්‍රාවණ ආදිය මගින් මනස විකෘති කරගන්නවුන්ගේ හිරිහැරවලින් මිදී ජීවත් වීමට අයිතිය තිබේ. මත් දියර, මත් ද්‍රව්‍ය භාවිත කරන්නෝ එම අයිතියට හානි කරති. ඔවුහු තමන් තමන් ව ම වනසා ගන්නෝ ය. පස්වැනි ශික්ෂාපදය සුරකින එබඳු භාවිතයන්ගෙන් තොර තැනැත්තා මනා සිහි නුවණ ඇත්තකු වේ. සිය ධනය ද රැකගනී. හෙතෙම සාමකාමී ය; නීරෝගී ය; ලජ්ජා බය ඇති තැනැත්තකු ද වේ.

ඉහත දක්වන ලද්දේ සීල ශික්ෂාවෙහි මූලික භාවිතය වන පංච සීලයෙහි පෞද්ගලික හා සමාජමය ඵලදායකත්වයයි. එබඳු සීල ප්‍රතිපදාවන් මගින් හැඩගසා ගත් දියුණු චරිත ඇති මිනිස්සු තමන් සතු භෞතික සම්පත් ආරක්ෂා කර ගනිමින් ඒවා නිසිලෙස පරිහරණය කිරීමට සමත් වන්නෝ ය. ඒ නිසාම ඔවුහු විවිධ පැතිකඩවලින් දියුණුවට පත්වෙති; සංවර්ධනය වෙති. භෞතික සංවර්ධනයට ද සීලය උපකාරී වේ. ආහාර, නිවාස, ඇඳුම්, බෙහෙත් ආදී මෙලොව සැපවත් ජීවිතයකට අවශ්‍ය සම්පත් ඇතිව තෘප්තිමත් ව තුටුපහටු ව හා සාමකාමී ව ජීවත් වීම භෞතික සංවර්ධනයේ ප්‍රතිඵලයයි. ගුණ දහමින් දියුණු වීම, නොකළයුත්ත නොකරන, කළයුත්ත කරන, සිතින් කයින් හා වදනින් ශිෂ්ටසම්මත හා දියුණු පෞරුෂ ඇත්තවුන් වීම සදාචාරාත්මක සංවර්ධනයයි. හුදෙක් බාහිර වශයෙන් ප්‍රකට වන අහස උසට නැගුණ මහා මන්දිර, නොයෙක් අතට විහිදුණු මංමාවත් ආදියෙන් හෝ ඉහත කී මූලික අවශ්‍යතා ආදියෙන් සංවර්ධනය වීම අංග සම්පූර්ණ සංවර්ධනයක් නොවේ. එසේ වීමට නම් සදාචාරාත්මක සංවර්ධනය ද ඊට සමගාමී ව පැවතිය යුතු ය. තිරසාර වූ පිරිපුන් සංවර්ධනය එයයි. පංච සීලය ඒ සඳහා මග පෙන්වන්නේ ය. එය ගේහසිත සීලය ලෙස ද නිත්‍ය සීලය ලෙස ද හැඳින්වෙයි.

උපෝසථ අෂ්ටාංග ශීලය නිති පන්සිල් රකින ගිහියාට පෙහොය අටසිල් රැකීමට මග පෙන්වන්නේ ය. එමගින් පංච සීලයෙහි ද දක්වන ලද ප්‍රාණඝාත, අදත්තාදාන, මුසාවාද, සුරාමේරය යනාදී නොකළයුත්ත නොකිරීම ඉගැන්වේ. ඒ සමග ම අබ්‍රහ්ම චරියාව හැරපියා බ්‍රහ්ම චරියාව රැක්මට ද, විකාල භෝජනයෙන් වැළකීමටත් නැටුම් ගැයුම් කිරීමෙන් හා මල් සුවඳ ආදිය දැරීමෙන් ද, විවිධ සැරසිල්ලෙන් ද වැළකීමටත්, උස් අසුන් මහ අසුන් නොදැරීමටත් ඉගැන්වේ. සමස්තයක් වශයෙන් දෙවනුව ද දක්වන ලද විරති ශික්ෂාවෝ අල්පේච්ඡ ජීවිතයකට ගිහියන් පොළඹවති. නිවනට යන ජවවේගය වැඩි දියුණු කරති.

ආජීව අෂ්ටමක සීලය ප්‍රාණඝාත, අදත්තාදාන, කාමමිථ්‍යාචාර, මුසාවාදා, පිසුණාවාචා, ඵරුසාවාචා, සම්පප්ඵලාපා යන දස අකුසලයෙහි එන කය හා වචනය සංවර කරන පිළිවෙත් සතෙන් හා මිච්ඡා ආජීවය හැර සම්‍යක් ආජීවයෙන් ද යුක්ත වීමට උගන්වනු ලැබේ.

දස සීලය ඉහත කී උපෝසථ අෂ්ටාංග ශීලයෙහි ම ඉදිරි පියවරකි. එහිදී නච්ච ගීත වාදිතයෙන් වෙන්වීම හා මල් සුවඳ ආදියෙන් වෙන්වීම ද ශික්ෂාපද දෙකක් ලෙස ගැනේ. දස වැන්න ජාත රූප රජත පටිග්ගහණ නම් වූ රන්, රිදී, මසු, කහවණු ආදී මූල්‍ය සම්පත් භාවිතයෙන් වැළකීම ද එක්කොට ඇත. පංච සීලය ඉක්මවා මෙම සීල ශික්ෂාවෝ, වරදින් වැළකී සිටීම සමග ම වඩාත් අල්පේච්ඡ ජීවිතයකට හුරුවීමෙන්, අත්හැරීම ප්‍රගුණ කොට නිවනට වඩ වඩාත් ළංවීමට මග පෙන්වති.

කය එනම් දෑත්, දෙපා, ඇස්, දෙකන් සහිත වූ මේ ශරීරය ද, වචනය එනම් අපගේ කතාබහ සමාජයේ සෙසු අය සමග අදහස් හුවමාරු කර ගන්නා මාධ්‍යය ද, සංවර වීම, හික්මවීම, විධිමත් වීම සීලයයි. එබඳු හැඩගැස්මකින් තොර වූ මිනිසුන්ට පෞද්ගලික ව තම සැපත, යහපත හා වැඩිදියුණුව ඇති කරගත නොහැකි ය. ඔවුහු අනේකාකාර වූ දුසිරිත් හේතුවෙන් පරාභවයට ම පත් වෙති. භෞතික වශයෙන් ආර්ථික දියුණුවක් හෝ



ආධ්‍යාත්මික වශයෙන් මානසික දියුණුවක් ලඟා කර ගැන්මට ද ලඟා කරගත් දියුණුව පවත්වාගෙන යාමට ද අසමත් වෙති. නුවණැත්තවුන්ගේ ගැරහුමට ලක්වෙති. ඔවුන්ගේ ගෘහ ජීවිත පිරිහෙයි. දුසිරිත් නිසා ධනය ද වැනසෙයි. ඔවුන් සමාජයට අප්‍රිය වේ. ප්‍රාණඝාත, පර හිංසා, අදත්තාදාන, කාම මිත්‍යාචාර, මුසාවාද, සුරාමේරය ආදී දුසිරිත් හේතුවෙන් විනයෙන් පිරිහී ගිය එබඳු මිනිසුන් සමග කවර ආයතනයක් වුව ද ඵලදායිතාව වෙත ගෙනයා නොහැකි ය. මනා කළමනාකරණයකින් පවත්වාගෙන යාමට ද නොහැකි ය. අසංවර මිනිසුන් නිසා සාමය ද සුහදත්වය ද බිඳ වැටෙයි. සහජීවනය නැතිව යයි. දුසිල් බව ඇති කරන දුසිරිත් නිසා කායික මානසික සෞඛ්‍යයෙන් පිරිහෙන මිනිසුන්ට වෙහෙස මහන්සි වී උද්යෝගයෙන් වීර්යවන්තව වැඩපළ කළ නොහැකි වීමෙන් එබඳු මිනිසුන් ඇති ආයතනවල දියුණුව ඇණ හිටියි. පවුල් අවුල් වේ. පිරිහීම් ළඟා වේ. මේ අනුව සිල්වත් බව,විනයවත් බව විවිධාකාරයෙන් පුද්ගලයාගේ මෙන් ම සමාජයේ ද, පවුල් සංස්ථාව ඇතුළු ආයතන හා සංවිධානවල ද පිරිහීම වළක්වා ගැනීමටත් දියුණුව ඇති කර ගැන්මටත් උපකාරී වන්නේ ය. සීලය හේතුවෙන් මහත් වූ භෝග සම්පත් ලැබෙන්නේ ය.

ජල පහසුව ද විදුලිය ද දියුණු මංමාවත් ද සුවිසල් නිවාස ආදිය ද ඇතිව හොඳින් කා බී ජීවත් වීම පමණක් මිනිසාගේ දියුණුව යැයි සිතන්නවුන් බුදුදහමෙහි සමකොට ඇත්තේ ගසාකෑමෙහි සමත් සාරධර්ම මග හැර යන කිලිටි දිවි පැවතුම් ඇති සූර කපුටන්ට ය.

ලෝවැඩ සඟරාව ලියූ වීදාගම හිමිපාණෝ සීල ශික්ෂණය තුළින් උදාකර ගත් සාරධර්ම සංවර්ධනයකින් තොරව හුදෙක් භෞතික සම්පත් ම රැස් කොටගෙන කා බී ජීවත් වීම උතුම් යැයි සිතන මිනිසුන් ගැන මෙසේ පැවසූහ.




දිව පිනවන රසමුසු දේම කමින් බොමින්, නැහැය පිනවන සුවඳ සඳුන් ආලේප කර ගෙන ආබරණ ආයිත්තම්වලින් සැරසී භෞතික සැපයෙහි පමණක් ගිජුව ජීවත්ව මිය ගිය විට ඒ තැනැත්තා බහුරූ කෝළමක් පෙන්වා ගියාක් වැනි ය. එබැවින් සීල ශික්ෂණය පෙරටු කොටගත් සාරධර්ම සංවර්ධනය ද අවශ්‍ය ය. එය මිනිසා තිරිසනාගෙන් වෙන් කොට උසස් කොට මැන ගත හැකි මූලික කරුණයි.



6. ර. මු. නී. ස. 180545

## සාරාංශය

සීලය බෞද්ධ ශික්ෂණයේ පදනමයි. නිවන් මගෙහි ආරම්භය ශික්ෂණයයි. එයින් කයත් වචනයත් සංවර කෙරේ. සීලයෙහි භාවිතාමය ප්‍රභේද රාශියක් සංඛ්‍යාත්මකව දැක්විය හැකි ය. පුද්ගලයාගේ මෙන් ම සමාජයේ ද සැබෑ සංවර්ධනයේ අත්‍යවශ්‍ය පැතිකඩක් සීලයෙන් පෙන්වා දී තිබේ.

## ක්‍රියාකාරකම

1. භෞතික සංවර්ධනය හා සදාචාර සංවර්ධනය වෙන් වෙන්ව හඳුන්වන්න.
2. පන්සිල් මගින් තහවුරු වන මානව අයිතිවාසිකම් කවරේ දැයි පෙන්වා දෙන්න.

## පැවරුම

නූතන සමාජයේ සාරධර්ම පරිහානියට හේතු පිළිබඳ කණ්ඩායම් සාකච්ඡාවක් පවත්වා වාර්තාවක් සකස් කරන්න.

## පුහුණුවට

සුජීවං අහිරිකේන
කාක සූරේන ධංසිනා
පක්ඛන්දිනා පගබ්භේන
සංකිලිට්ඨේන ජීවිතං

(ධම්ම පදය - මල වග්ගය)

කවුඩෙකු මෙන් ගසා කෑමෙහි ශූර වූ, එබඳු හැකියාවන් ඇති (පවෙහි) ලජ්ජා නැති, අනුන්ගේ ගුණ මකන, ගෙන් ගෙට දුවන කිලිටි දිවි පැවතුම් ඇති තැනැත්තාට ජීවත් වීම ඉතා ලෙහෙසි ය.



# දියුණුවේ හා පිරිහීමේ දොරටු

බුදු දහමෙහි පුද්ගලයාගේ පරලොව දියුණුව පිළිබඳ ව සේ ම මෙලොව දියුණුව පිළිබඳ ව ද ධර්ම කරුණු විග්‍රහ කොට තිබේ. පරලොව දියුණුව ම ඉලක්ක කරගත් කරුණු පමණක් බුදු දහමෙහි ඉගැන්වෙන බව මේ පිළිබඳ අල්පමාත්‍ර දැනුමින් යුක්ත වූවෝ පවසති. එහෙත් ලොව අන් කවර ආගමකට එම අදහස සත්‍ය වුව ද බුදුදහම කෙරෙහි එය කිසිසේත් ම අදාළ නොවේ. පුද්ගලයාගේ මෙලොව දියුණුව ප්‍රමුඛ ස්ථානයෙහි තබමින් පරලොව දියුණුව පිළිබඳ ව ද ඉතා සරලව ධර්ම කරුණු විග්‍රහ කොට තිබෙන **ව්‍යග්ඝපජ්ජ**, **මහා මංගල** හා **පරාභව** යනාදී සූත්‍ර දේශනා රාශියක් ත්‍රිපිටක දේශනාව තුළ අපට හමු වෙයි. මැනැවින් ප්‍රකාශිත දහමක් (ස්වාක්ඛාත) ලෙස බුදුදහම හැඳින්වෙන්නේ එය හුදෙක් මිනිස් දිවිය හා ප්‍රායෝගික වන බැවින් ය.

බුදුරජාණන් වහන්සේ එක් අවස්ථාවෙක "කක්කරපත්ත" නමැති කෝලිය ගමට වැඩම කළහ. එහි දී ව්‍යග්ඝපජ්ජ වංශික "දීඝජාණු" නමැති කෝලිය පුත්‍රයා බුදුරදුන් හමුවීමට ගොස් එකත්පස් ව හිඳ මෙසේ පැවසී ය.

> "ස්වාමීනී අපි පස්කම් සුව අනුභව කරමින් අඹු දරුවන් නිසා වන කරදර සහිත ව ගිහි ගෙදර වාසය කරමු; කසී රට සුවඳ සඳුන් පරිභෝග කරමු; මල් ගඳ විලවුන් භාවිත කරමු; රන් රිදී මසු කහවණු ඉවසමු. ස්වාමීනී, මෙසේ ජීවත්වන අපට මෙලොව හිතසුව පිණිස උපකාර වන්නා වූ ධර්මයක් දේශනා කරන සේක්වා."

මෙහි දී බුදුරජාණන් වහන්සේ මිනිසාගේ මෙලොව හිතසුව පිණිස පවත්නා කරුණු සතරක් ද, පරලොව හිතසුව පිණිස පවත්නා කරුණු සතරක් ද, දේශනා කළහ. එයින් මෙලොව හිතසුව පිණිස හේතුවන කරුණු සතර නම්,

1. උට්ඨාන සම්පදා
2. ආරක්ඛ සම්පදා
3. කල්‍යාණ මිත්තතා
4. සමජීවිකතා යි.

## උට්ඨාන සම්පදා

ව්‍යග්ඝපජ්ජ සූත්‍රයෙහි "උට්ඨාන සම්පදා" ලෙස හඳුන්වා ඇත්තේ තමන් කරන කවර ම හෝ රැකියාවක් උත්සාහයෙන් (උට්ඨාන විරියාධිගතා) දැතේ මහන්සියෙන් (බහාබල පරිචිතා) දහදිය හෙළා (සේදාවක්ඛිත්තා) ධාර්මික ව (ධම්මිකා) ධාර්මික ක්‍රියා අනුගමනයෙන් (ධම්ම ලද්ධා) ක්‍රියාත්මක කළ යුතු බවයි. මෙහි දී ධාර්මික රැකියා අංශ 06 ක් ද දක්වා තිබේ. ඒවා නම්,

1. කෘෂි කර්මාන්තය
2. වෙළෙඳාම
3. ගවයන් රැක බලා ගැනීම
4. දුනු ශිල්පය හෙවත් ආරක්ෂක සේවාව
5. රාජ්‍ය සේවය
6. වෙනත් ශිල්ප කර්මාන්ත

## ආරක්ඛ සම්පදා

ධාර්මික ව උපයා ගත් ලෞකික ධනය විනාශ වීමට ඇති ක්‍රම ද අප වටහාගත යුතු ය. එසේ ධනය විනාශ වී යා හැකි ක්‍රම සතරක් ව්‍යග්ඝපජ්ජ සූත්‍රයේ සඳහන් ය.

1. රජයට අයත් වීම
2. සොරුන් විසින් පැහැර ගනු ලැබීම
3. ගින්නෙන් හෝ ජලයෙන් විනාශයට පත් වීම
4. තමා ප්‍රිය නොකරන අයට අයත් වීම

මෙම ක්‍රමවලින් ධනය විනාශ වීමට ඉඩ නොදී එය මැනැවින් ආරක්ෂා කර ගැනීම "ආරක්ඛ සම්පදා" නම් වේ.

## කල්‍යාණ මිත්තතා

යහපත් මිත්‍රයන් ඇසුරු කිරීම "කල්‍යාණ මිත්තතා" යන්නෙහි අදහසයි. මෙහි දී වෙසෙසින් සැළකිලිමත් විය යුත්තේ මිත්‍රයාගේ වයස හෝ තරාතිරම හෝ නොව ගතිගුණ කෙරෙහි ය. ඔවුන් සතු සද්ධා, සීල, ත්‍යාග, ප්‍රඥා යන ගුණ ධර්ම තම ජීවිතයටත් ළං කර ගැනීම කල්‍යාණ මිත්‍රයන්ගේ ආශ්‍රය තුළින් අපේක්ෂා කළ යුතු ප්‍රමුඛතම කරුණයි.

එහෙයින් මිත්‍රයාගේ උසස් ගුණ ධර්ම අනුව තම චරිතය සකසා ගැනීම කෙරෙහි සැම විටෙක ම පුද්ගලයකු උනන්දු විය යුතු ය.



## සමජීවිකතා

තමාගේ ආදායම හා වියදම හොඳින් දැන අදායමට වඩා වියදම වැඩි නොකොට නොහොත් අය-වැය මනා ව තුලනය කර ගැනීම සමජීවිකතාවයි. අඩු ආදායමක් ඇති ව වැඩියෙන් වියදම් කරන්නා උපමා කර තිබෙන්නේ අවිචාරයෙන් අත්තික්කා කන්නෙකුටයි. (උදුම්බරඛාදික) අත්තික්කා කන්නා ගසට නැග අතු සෙලවුවහොත් ඉදුණු ගෙඩි මෙන් ම මල් හා ගැට ද බිමට වැටෙයි. ඉදුණු ගෙඩි පමණක් කැමට ගන්නා ඔහු සෙසු ගෙඩි ඉවත දමයි. ආදායමට වඩා වියදම් කරන්නා ද ඒ හා සමාන ය. ඉහළ ආදායම් තත්ත්වයක් ඇති ව ඉතා සුළුවෙන් වියදම් කරන්නා නොකා මැරෙන්නෙකැයි දක්වේ.

ඇතැම් අය තමා ලබන අදායමට වඩා වියදම් කිරීමට පුරුදු ව සිටිති. යම් යම් දේ අනුකරණය කිරීම එයට හේතුවයි. එයින් සිදුවන්නේ නොදැනුවත්ව ම තම පරිහානිය සිදුවීමයි. එබැවින් අය වැය මනා ව තුලනය කර ධනය පරිහරණය කිරීමට "සමජීවිකතා" ප්‍රතිපත්තියෙන් උගන්වා ඇත.



මහා මංගල සූත්‍රයේ පුද්ගලයන්ගේ දියුණුවට අදාළ කරුණු 38 ක් දේශිත ය. ඉන් වැඩිම කරුණු ප්‍රමාණයක් අදළ වන්නේ ලෞකික ජීවිත ගත කරන ගිහියාගේ මෙලොව දියුණුවට ය. ඒවා පහත පරිදි වේ.

1. අනුවණයින් ඇසුරු නොකිරීම
2. නුවණැත්තන් ඇසුරු කිරීම
3. පිදිය යුත්තන් පිදීම
4. සුදුසු ප්‍රදේශයක වාසය කිරීම
5. පෙර කරන ලද පින් ඇති බව
6. සීලාදී ගුණ ධර්මයන්හි පිහිටීම
7. බොහෝ ඇසූ පිරූ තැන් ඇති බව
8. ශිල්ප ශාස්ත්‍රයෙහි ප්‍රගුණ බව
9. විනය ගරුක බව
10. ප්‍රිය මනාප වචන කතා කිරීම
11. මවුපියන්ට උපස්ථාන කිරීම
12. දරුවන්ට සංග්‍රහ කිරීම
13. භාර්යාවට සංග්‍රහ කිරීම
14. නිවැරැදි කාය කර්මයන්හි යෙදීම
15. දන් දීම
16. ධර්මානුකූල ව හැසිරීම
17. ඥාතීන්ට සංග්‍රහ කිරීම
18. නිවැරැදි ජීවන වෘත්තීන්හි යෙදීම
19. පාපයෙහි නො ඇලීම
20. මදයට හා ප්‍රමාදයට හේතුවන මත්ද්‍රව්‍ය පානය නොකිරීම
21. කුසල කර්මයන්හි අප්‍රමාද වීම
22. තෙරුවන්, මවුපියන් හා වැඩිහිටියන් කෙරෙහි ගෞරව කිරීම
23. යටහත් පැවතුම් ඇති ව විසීම
24. ලද දෙයින් සතුටු වීම
25. කළගුණ දන්නා බව
26. සුදුසු කාලයෙහි ධර්ම ශ්‍රවණය කිරීම
27. ඉවසීම
28. උත්තමයන්ගේ අවවාද පිළිගැනීම
29. ශ්‍රමණයන් වහන්සේලා දැකීම

30. සුදුසු කල්හි ධර්ම සාකච්ඡා පැවැත්වීම
31. තපස
32. බ්‍රහ්ම චර්යාව
33. ආර්ය සත්‍යය දැකීම
34. නිවන පසක් කිරීම
35. ලෝක ධර්මයන්ගෙන් ගැටෙන විට කම්පා නොවීම
36. ශෝක රහිත බව
37. කෙලෙස් නැති බව
38. නිර්භය වීම

පරාභව සූත්‍රය ද පුද්ගලයාගේ මෙලොව දිවිපෙවෙත සාර්ථක කරලීම සඳහා බෙහෙවින් ම උපකාර වන්නා වූ ඉගැන්වීම්වලින් යුක්ත ය. මෙය පුද්ගලයාගේ පිරිහීමට හේතු කවරේද යි දෙවියකු ඇසූ ප්‍රශ්නයකට පිළිතුරු වශයෙන් බුදුරදුන් සිදුකළ දේශනයකි. මෙහි පිරිහීමේ කරුණු රාශියක් ගාථා දොළහකින් දේශනා කොට තිබේ.

1. ධර්මයට අකැමැති වීම

2. { අසත්පුරුෂයන් ප්‍රිය වීම
   සත් පුරුෂයන් ප්‍රිය නොකිරීම
   අසත්පුරුෂ ධර්මයට ප්‍රිය කිරීම }

3. { නිතර ම නිදන සුලු බව
   කතාවෙන් ම දවස ගෙවීම
   උත්සාහයෙන් තොර වීම
   අලසකම
   ක්‍රෝධ කරන බව }

4. මහලුවියට පත් මවුපියන්ට හැකියාව තිබියදීත් නොසැලකීම
5. බමුණන්, පැවිද්දන් හෝ වෙනත් තවුසන් බොරුවෙන් රැවටීම
6. බොහෝ ධනය, ආහාරපාන තිබියදීත් ඒවා හුදෙකලාව භුක්ති විඳීම
7. ජාතිය, ධනය, ගෝත්‍රය පිළිබඳ මානයෙන් උදම් වී ස්වකීය ඥාතීන් පහත් කොට සිතීම
8. ස්ත්‍රීන් කෙරෙහි, සුරාව කෙරෙහි, දූ කෙළියෙහි ලොල් ව ලත් ධනය විනාශ කිරීම
9. ස්වකීය භාර්යාවගෙන් තෘප්තිමත් නොවී වෛශ්‍යාවන් හා පර අඹුවන් කරා යාම



10. ඉක්මගිය යොවුන් බව ඇති මිනිසෙකු ළාබාල තරුණියක සරණ පාවාගෙන ඇය කෙරෙහි ඊර්ෂ්‍යාවෙන් නොනිදා ඇය රැකීමට වෙහෙසීම
11. රසයෙහි ගිජු වූ නාස්තිකාර ස්ත්‍රියක හෝ පුරුෂයෙකු ආධිපත්‍යයෙහි තැබීම
12. ක්ෂත්‍රිය කුලයෙහි ඉපදුණු ධනයෙන් හීන, මහත් වූ වස්තු තෘෂ්ණාවෙන් යුක්ත අයකු රජකම පැතීම

නුවණැති පුද්ගලයා මෙම පිරිහීමේ කරුණු මැනැවින් වටහාගෙන ආර්ය දර්ශනයෙන් යුතු ව ක්‍රියාකොට මෙලොව පරලොව අභිවෘද්ධිය සලසා ගනියි. ව්‍යග්ඝපජ්ජ, මහා මංගල හා පරාභව යන සූත්‍ර දේශනා තුළ ප්‍රධාන වශයෙන් සඳහන් වන්නේ ගිහි ජීවිතය සාර්ථක කරගැනීම සඳහා හේතුවන ධර්ම කරුණු ය. හොඳ නරක පිළිබඳ බෞද්ධ නිර්ණායක මේ තුළින් ඉගැන්වෙයි. මහා මංගල සූත්‍රයේ එන අනුවණයින් ඇසුරු නොකිරීම, නුවණැත්තන් ඇසුරු කිරීම පුද්ගලයාගේ පෞරුෂ වර්ධනයට බෙහෙවින් ම බලපාන කරුණු දෙකකි. ශිෂ්‍යයන් වන අපට මෙම උපදෙස් දෙක කෙතෙක් දුරට ප්‍රයෝජනවත් වන්නේ ද යි තම තමා විසින් ම සිතා බැලිය යුතු ය. මහා මංගල සූත්‍රයේ "නිවැරැදි ජීවන වෘත්තීන්හි යෙදීම" යන්න ව්‍යග්ඝපජ්ජ සූත්‍රයේ කියවෙන ධාර්මික රැකියා යටතේ විස්තරාත්මක ව ඉගැන්වෙයි.

සීලාදී ගුණ ධර්මයන් හි පිහිටීම යනු කය, වචනය හික්මවා ගත් සදාචාරාත්මක පැවැත්මයි. මේ අනුව මංගල සූත්‍රයේ එක් කරුණක් වුව ද මුළු ජීවිතය ම සඵල කරලීමට තරම් ප්‍රබල අගයකින් යුක්ත බව වටහා ගැන්ම අපහසු නොවෙයි.

නුවණැත්තෝ ධර්මය ප්‍රිය කරති. අනුවණයෝ එය අප්‍රිය කරති. පරාභව සූත්‍රයෙන් උගන්වන්නේ නුවණැත්තන්ගේ ක්‍රියාකාරකම් විමසා බලා කුසල් - අකුසල් තේරුම් ගෙන අප ක්‍රියා කළ යුතු බවයි. එම සූත්‍රයේ ධර්ම කරුණු අවබෝධ කරගෙන තමා තුළ යම් පිරිහීමේ ලක්ෂණයක් ඇතැයි වටහා ගතහොත් එය සහමුලින් ම තුරන්කර ගැනීම අපගේ වගකීමයි. උදාහරණයක් ලෙස යම් පුද්ගලයකු නිතර නිදන සුලු යැයි සිතමු. ඔහුගේ අලසකමත්, උත්සාහයෙන් තොරවීමත් එයට බලපා ඇත. උට්ඨාන සම්පදාව හරිහැටි තේරුම් ගෙන අලස නොවී දක්ෂ ව ක්‍රියා කිරීමෙන් ඔහුට එම තත්ත්වයෙන් මිදිය හැකි ය.

මහා මංගල සූත්‍රයෙහි එන මවුපිය උපස්ථානය උතුම් පින්කමකි. අපට මවුපියන්ගෙන් අපමණ සැලකිලි ලැබේ. එසේ සැලකිලි ලබා අප දියුණු වූ පසු ඔවුනට කෙළෙහි ගුණ දැක්විය යුතු ය; උවටැන් කළ යුතු ය. එය අප තරයේ සිත්හි තබා ගත යුතු උතුම් ගුණ ධර්මයකි. සභාවෙහි ඇලුණු බව හෙවත් කතාවෙන් ම දවස ගෙවීම යනු නිතර තැන්තැන්වලට වී ඕපාදූප කතාවෙන් ම කාලය ගෙවීමයි. එසේ නිතර දොඩමලු ස්වභාවයෙන් යුක්ත වීම මිනිසාගේ පිරිහීමට හේතුවකි. කිසිදු වැදගත් ක්‍රියාවක නිරත වීමට එමගින් අවස්ථාව නොලැබෙයි. කෝටි ගණන් ධනය තිබුණ ද යමකු සූදුවට හුරු වූයේ නම් ස්වල්ප කාලයකින් ඔහු දුගියකු බවට පත් වේ. එවැනි දේට උදාහරණ අපට වත්මන් සමාජයේ කොතෙකුත් දැකිය හැකි ය.

මෙම පාඩමෙහි විස්තර වූ ව්‍යග්ඝපජ්ජ, මහා මංගල හා පරාභව යන සූත්‍ර දේශනාවන්හි අන්තර්ගත කරුණු නිසි පරිදි ප්‍රායෝගික ව ක්‍රියාත්මක කරන්නේ නම් කිසිදාක පුද්ගල පරිහානියක් සිදු නොවේ.

## සාරාංශය

සූත්‍ර දේශනා තුළ පුද්ගලයාගේ මෙලොව දියුණුවට මෙන් ම පරලොව දියුණුවට ද අදාළ ධර්ම කරුණු රාශියක් විග්‍රහ වී තිබේ. ඒවා පිළිපැදීම තමාගේත් පොදුවේ සමාජයේත් යහපත පිණිස ම හේතුවනු ඇත. පුද්ගල දියුණුව හා පිරිහීම කෙසේ සිදුවන්නේ ද යි වටහා දෙන මෙම ධර්ම කරුණු ප්‍රායෝගික ව ක්‍රියාත්මක කිරීම පුද්ගලයාගේ ආධ්‍යාත්මික, ආර්ථික හා සමාජීය ජීවිතය පරිහානිය කරා යා නොදී සාර්ථකත්වය කරා ගෙන යාමට මහෝපකාරී වෙයි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. පන්තිය කණ්ඩායම් හතරකට බෙදී ව්‍යග්ඝපජ්ජ සූත්‍රයෙහි ඇතුළත් මූලික කරුණු සතරට අදාළ ව වෙන වෙන ම විස්තර ලියා ඉදිරිපත් කරන්න.
2. "තම පිරිහීම උදාකර ගන්නේ තමා ම ය" මේ පිළිබඳ ඔබේ අදහස් ලියා දක්වන්න.
3. මෙම පාඩමෙන් උගත් සූත්‍ර ධර්මවල එන සමාන කරුණු එකිනෙක ලියා දක්වන්න.

## පැවරුම

මංගල සූත්‍රයේ එන උපදෙස් ඔබ ප්‍රායෝගික ව ක්‍රියාත්මක කරන අයුරු පෙන්වා දෙන්න.





# බුදු දහමින් හෙළිවන සිතීමේ හා විමසීමේ නිදහස

එක් සමයෙක, ස්වකීය ශ්‍රාවක භික්ෂු පිරිසක් සමග කොසොල් රට චාරිකාවේ සැරිසරමින් සිටි බුදුරජාණන් වහන්සේ කේසපුත්ත නම් නියම්ගමට වැඩි සේක. එහි වාසය කළෝ කාලාම ගෝත්‍රයට අයත් මිනිස්සු ය. ඔවුහු සිය ගමට බුදුරජාණන් වහන්සේ වැඩි පුවත ඇසූහ. එසේ ම ඒ භවත් ගෞතමයන් වහන්සේ අරහත් ය, සම්මා සම්බුද්ධ ය, යනාදී වශයෙන් උන් වහන්සේගේ උතුම් වූ කීර්ති ඝෝෂාව දන ගත් හ. එවැනි රහතුන් වහන්සේ දක්නට ලැබීම සැපතකැයි ඔවුහු සිතූහ.

ඉක්බිති කේසපුත්ත නියම්ගම් වැසි කාලාමයෝ බුදුරජාණන් වහන්සේ හමුවූහ. ඇතැමෙක් උන් වහන්සේ වැඳ එකත්පසෙක හුන්හ. ඇතැමෙක් උන් වහන්සේ සමග සතුටු සාමීචි කතාවෙන් පසු වූහ. ඇතැමෙක් එබඳු කතා නිමවා පසෙක හුන්හ. මේ අතර සමහර කාලාමයෝ සිය නම්ගොත් පවසා පසෙකට වූහ. අනතුරුව ඔවුහු බුදුරජාණන් වහන්සේට මෙසේ කීහඃ

"ස්වාමීන් වහන්ස, බොහෝ මහණ බමුණෝ කේසපුත්තයට එති. ඔවුහු තම තමන්ගේ ආගමික මතය ම පවසති; එයට ම ප්‍රශංසා කරති; අනුන්ගේ මතයට ගරහති; හෙළා දකිති; බැහැර කරති. තවත් මහණ බමුණෝ ද සිය මතය ම කියමින්, පසසමින් අනුන්ගේ මතයට ගරහමින්, හෙළා දකිමින් ප්‍රතිවාද නගති. ස්වාමීනී, මේ මහණ බමුණන් අතරෙන් කවරෙක් සත්‍ය ප්‍රකාශ කරත් ද? කවරෙක් අසත්‍ය ප්‍රකාශ කරත් දැ යි අප තුළ උපදින්නේ සැකයකි, විමතියකි."

ඔවුන්ට පිළිතුරු දුන් බුදුරජාණන් වහන්සේ මෙසේ වදාළහඃ "කාලාමයෙනි, තොප සැක ඉපදවීම සුදුසු ය. කවරෙක් සත්‍ය කියන්නේ ද, කවරෙක් අසත්‍ය කියන්නේ දැ යි සැකය, විමතිය මතුකිරීම සුදුසු ය. සුදුසු තැන්හි ම ඔබ තුළ සැකය ඉපදී තිබේ. කාලාමයෙනි, මෙහි එන්නැ"යි වදළ බුදුරජාණන් වහන්සේ, යමක් පිළිගතයුත්තේ කෙසේ දැ යි ඔවුනට පෙන්වා දුන්හ.

ඒ අනුව,

1. ආරංචි මාත්‍රයෙන් හෝ
2. පරම්පරාවෙන් පැවත එන නිසා හෝ
3. මෙය මෙසේ වී යැයි කටකතා මගින් හෝ
4. අපගේ ඉගැන්වීම සමග ගැළපේ යැයි කියා හෝ
5. මෙය තර්කානුකූල යැයි කියා හෝ
6. න්‍යායානුකූල යැයි කියා හෝ
7. මතුපිට ස්වරූපය අනුව හෝ
8. තම දෘෂ්ටිය අනුව සැසඳෙන්නේ යැයි කියා හෝ
9. සුදුසු බව පෙනේ යැයි කියා හෝ
10. මේ ශ්‍රමණයා අපගේ ගුරුවරයා යැයි කියා හෝ යමක් නොපිළිගත යුතු ය.

තව දුරටත් කේසපුත්ත නියම්ගම කාලාමයින්ට දහම් දෙසූ බුදුරජාණන් වහන්සේ අප විසින් යමක් පිළිගත යුත්තේ කෙසේ ද යි පැහැදිලි කර දුන්හ.

"කාලාමයෙනි, මේ දහම් අකුසල් ය, මේ දහම් වරද සහිත ය, මේ දහම් නුවණැත්තන් විසින් ගරහන ලද්දේ ය, මේ දහම් සපුරා ගත්, සමාදන් කොට ගත් තැනැත්තාට අවැඩ පිණිස ම, දුක් පිණිස ම වන්නේ යැයි යම් කලෙක ඔබට ම වැටහේ නම් එකල්හි එය බැහැර කළ යුතු ය."

"කාලාමයෙනි, ඔබ කුමක් සිතන්නේ ද? පුද්ගලයකුගේ සිත තුළ උපදනා ලෝභය ඔහුට හිත පිණිස වේද අහිත පිණිස වේද?"

"ස්වාමීනී, අහිත, අවැඩ පිණිස ම වේ" යැයි කාලාමයෝ උත්තර දුන්හ.

"කාලාමයෙනි, ලෝභී වූ ඒ පුද්ගලයා එයින් පෙළුණේ ඔහුට බොහෝ කලක් අවැඩ පිණිස ම, දුක් පිණිස ම වේ. ඔහු සතුන් මරයි, සොරකම් කරයි, පරදර සේවනයෙහි යෙදෙයි, බොරු කියයි, අනුන් ද ඒවාට පොළඹවයි."

"එසේ ය, ස්වාමීනි,"යි කාලාමයෝ පැවසූහ.

"කාලාමයෙනි, ඒ කුමක් දැ යි සිතවු ද? පුද්ගලයාගේ සිත තුළ උපදින ද්වේෂය ඔහුට හිත පිණිස වේ ද අහිත පිණිස වේ ද?"

'ස්වාමීනී අහිත පිණිස ය.'



"කාලාමයෙනි, ද්වේෂ සහගත වූ මේ පුද්ගලයා එයින් පෙළුණේ ඔහුට බොහෝ කලක් අවැඩ, දුක් පිණිස වන දේ කරයි. සතුන් මරයි...... අනුන්ව ද ඒවාට පොළඹවයි".

"එසේ ය ස්වාමීනී" කාලාමයෝ පැවසූහ.

"කාලාමයෙනි, ඒ  කුමක් දැ යි සිතවු ද? පුද්ගලයාගේ සිත් තුළ උපදිනා මෝහය ඔහුට හිත පිණිස වේ ද, අහිත පිණිස වේ ද?"

"ස්වාමීනී අහිත පිණිස ය."

"කාලාමයෙනි, මෝහ සහගත වූ පුද්ගලයා එයින් පෙළුණේ බොහෝ කලක් අවැඩ පිණිස, දුක් පිණිස වන දේ කරයි. සතුන් මරයි..... අනුන් ද ඒවාට පොළඹවයි."

"එසේ ය ස්වාමීනි"

"කාලාමයෙනි, ඒ කුමක් සිතවු ද? (ඉහත කී ලෝභ, ද්වේෂ, මෝහ ආදිය) මේ දහම් කුසල් වේ ද? අකුසල් වේ ද?"

"ස්වාමීනී අකුසල් ය."

"කාලාමයෙනි මේ දහම් නිවැරැදි වේ ද? වැරැදි වේ ද?"

"ස්වාමීනී වැරැදි ය."

"නුවණැත්තන් විසින් ගරහන ලද්දේ ද? පසසන ලද්දේ ද?"

"ස්වාමීනී ගර්හිත ය"

"පිරිපුන් කොට සමාදන් කොට ගැනීමෙන් අවැඩ, දුක් පිණිස වේ ද? එසේ නොවේද?

"ස්වාමීනී දුක් පිණිස ම වේ."

ඉහත දක්වන ලද්දේ කේසපුත්ත නියම්ගම කාලාමවරුන් හා බුදුරජාණන් වහන්සේ අතර ඇති වූ ධර්ම සාකච්ඡාවේ මුල් කොටසයි. එයින් උගත හැකි ඉතා වැදගත් කරුණු රාශියක් ඇත. එනම්, ගුරුවරයාගෙන් අසාගත් පමණින්, පරපුරෙන් ආ පමණින්.......ආදී වශයෙන් යම් ප්‍රකාශයක් අප විසින් විමසීමකින්, විචාරයකින් තොරව නොපිළිගත යුතු බවයි.

තව ද යම් ක්‍රියාවක් 1. කුසල් ද අකුසල් ද,

2. නිරවද්‍ය ද සාවද්‍ය ද

3. නුවණැත්තවුන් විසින් ගරහන ලද්දේ ද, පසසන ලද්දේ ද?

4. පිරිපුන් කොට සමාදන් කොට ගත් තැනැත්තාගේ අහිත පිණිස, දුක් පිණිස වේ ද? හිතසුව පිණිස වේ ද? යනුවෙන් තමන් විසින් සිතා විමසා තීරණය කළ යුතු බවයි.

පාසල් සිසුන් වන අපට මෙන් ම සමාජයේ ජීවත්වන සියල්ලන්ට ම නිදහස තිබිය යුතු ය. එය ආර්ථික නිදහස, දේශපාලන නිදහස, සාමාජීය නිදහස ආදි වශයෙන් විවිධාකාර ය. එකී කවරාකාරයේ නිදහසක් වුව ද, කායික, වාචසික හා මානසික වශයෙන් ක්‍රියාවට නැංවීමට කවරෙකුට වුව ද අවස්ථාව තිබිය යුතු ය. සිතා විමසා ක්‍රියා කිරීමේ නිදහස එහි පදනමයි. බුදුරජාණන් වහන්සේ පහළ වූ සමයෙහි පැවති වෛදික, බ්‍රාහ්මණ ආගමික ඉගැන්වීම් තුළ එබඳු නිදහසක් නොතිබිණ. පිළිගත යුතු ම යැයි ඇදහීමට, විශ්වාස කිරීමට පොළඹවන ලද ඉගැන්වීම් රාශියක් බමුණෝ දේශනා කළහ. එහෙත් බුදුදහම එසේ මිනිස් සිත වහල් භාවයේ තැබීමට ක්‍රියා නොකළේ ය. පුද්ගලයාගේ චින්තනය හා වීමංසනය පිළිබඳ අයිතියත්, නිදහසත් අගය කරමින් බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් කරන ලද දේශනා රාශියකි. ඉහත කී කාලාම සූත්‍රය ඉන් එකකි. එහෙත් එහි අසීමිත චින්තනමය නිදහසක් ඇතැයි අප නොසිතිය යුතු ය. එහි එන නිදහස කුසල, අකුසල සීමාවන් තුළ රැඳී පවතී. මෙය අකුසල් ය, මින් අවැඩක් වේ යැයි සිතා විමසා ක්‍රියා කිරීමටත් මෙය කුසල් ය, මින් හිතසුව සැලසේ යැයි සිතා විමසා ක්‍රියා කිරීමටත් මෙහි දී නිදහස ලැබේ. කාලාම සූත්‍රයේ එන චින්තන නිදහස ලෝකයේ පෙර අපර දෙදිග ම බොහෝ බෞද්ධ අබෞද්ධ විද්වතුන්ගේ අවධානයටත් පැසසුමටත් ලක් වූවකි. ලෝකයේ ආගම් පිළිබඳ ඉතිහාසයේ කිසි තැනක මෙබඳු නිදහසක් දක්නට නොලැබෙන බව විද්වත් මතයයි.

මේ අනුව එක් අතකින් ගතානුගතිකත්වයෙන් ද අනෙක් අතින් තර්කය, න්‍යාය වැනි බුද්ධිවාදී පෙළඹවීම්වලින් ද , එසේ ම පුද්ගලයින් ප්‍රමාණත්වයෙන් ගැනීම ආදියෙන් ද තොර ව සහේතුක ව, සාධාරණ ව හා නිදහස් ව සිතා විමසා තීරණ ගැනීමට අනාගතයට මුහුණ දෙන දූ පුතුන් වශයෙන් අප ද හුරු පුරුදු විය යුතු ය. බුදුදහම ඒ සඳහා අපට මග පෙන්වයි.

## සාරාංශය

අංගුත්තර නිකායේ කාලාම සූත්‍රය යම් කරුණක් නොපිළිගත යුත්තේ කවර කරුණු අනුව ද, පිළිගත යුත්තේ කවර කරුණු අනුව ද යන්න පෙන්වා දෙයි. ඒ අනුව එකහෙළා නොපිළිගත යුතු කරුණු 10ක් පෙන්වා දී තිබේ. එසේ ම යමක් පිළිගැනීමේ දී කරුණු 4ක් යටතේ නිදහස් ව සිතා විමසා ක්‍රියා කළ යුතු බව ද පෙන්වා දෙනු ලැබේ.

## ක්‍රියාකාරකම

1. කළයුත්ත නොකළයුත්ත තීරණය කිරීමේ දී පදනම් කර නොගත යුතු යැයි කාලාම සූත්‍රයෙන් දක්වා ඇති කරුණු දහයක් නම් කරන්න.

2. යමක් පිළිගැනීමේ දී අනුගමනය කළයුතු බුදුරදුන් අනුදත් ක්‍රමය කුමක් ද යි පැහැදිලි කරන්න.

## පුහුණුවට

වීමංසකේන භික්ඛවේ භික්ඛුනා
පරස්ස චේතෝපරියායං
අජානන්තේන තථාගතේ
සමන්නේසනා කාතබ්බා
සම්මාසම්බුද්ධෝ වා නෝ වා
ඉති විඤ්ඤාණාය.

**(වීමංසක සූත්‍රය - මජ්ඣිම නිකාය)**

මහණෙනි, අනුන්ගේ සිත් හසර නොදන්නා විමසන සුලු භික්ෂුව විසින් සම්මා සම්බුද්ධ වේ ද නොවේ ද යි තථාගතයන් වහන්සේ වුව ද විමසා බැලිය යුතු වෙයි.



# බෞද්ධ අනන්‍යතාව සුරකිමින් සහජීවනයෙන් ක්‍රියා කරමු

අනුබුදු මිහිඳු මහරහතන් වහන්සේ ථේරවාදී බුදුසමය හඳුන්වා දීමත් සමග ම එතෙක් අප රටේ පැවැති සංස්කෘතිය බෞද්ධ සංස්කෘතිය බවට පරිවර්තනය විය. මෙකී සංස්කෘතිය නිසා ජනතාවගේ බුද්ධිය, ක්‍රියාකාරිත්වය හා පුද්ගල සබඳතා ඉතා ඉහළ ම මට්ටමකින් පෝෂණය විය.

රටක අනාදිමත් කාලයක පටන් පවත්නා සංස්කෘතියට නව සංස්කෘතියක් ආදේශ කරවීම කිසි සේත් ම පහසු කටයුත්තක් නොවේ. එය විචාරශීලී බුද්ධිමය පදනමක පිහිටා රටේ පවත්නා සංස්කෘතියට ද හානියක් නොවන ලෙස සිදු කළ යුත්තකි. මෙහි දී මිහිඳු මහරහතන් වහන්සේ සිදු කළේ ප්‍රාග් බෞද්ධ යුගයේ (ලංකාවට බුදුසමය හඳුන්වා දීමට පෙර) පැවැති සංස්කෘතිය වටහාගෙන එහි ම හරවත් පරිවර්තනයකි. පැවැති සංස්කෘතිය හෙළා දැක විවේචනය කිරීමවත්, එය සහමුලින් ම ප්‍රතික්ෂේප කිරීමවත් සිදු නොවුණි. මිහිඳු මහරහතන් වහන්සේගේ දූරදර්ශී වැඩ පිළිවෙළ නිසා ම එකල වෘක්ෂ දේවතාවුන් ඇදහූවෝ බෝධි වන්දනාවට හා බෝධිපූජා සිදු කිරීමට පෙළඹුණහ. ගිනිදෙවියන් පිදූවෝ බුදුරදුන් පිදූහ. මළවුන් ඇදහූවෝ මළවුන්ට පින් අනුමෝදන් කරවීමෙන් එයට නව අරුතක් එක් කළහ. ගල් පර්වතවලට වන්දනාමාන සිදු කළෝ බුදුගුණ සිහි කර චෛත්‍ය හා බුදුපිළිමවලට වන්දනා කළහ. දෙවියන් ඇදහූවෝ දෙවියන්ට පින් දීමට හුරුපුරුදු වූහ. මේ අනුව පැහැදිලි වන්නේ අනවබෝධය නිසා යම් යම් නිරර්ථක ආගමික සංස්කාරවිධි හුරු පුරුදු වූ ජනතාව බුද්ධිමත් ව සිතීමට හුරුපුරුදු වීමත් සමග ම හරවත් ආමිස හා ප්‍රතිපත්ති පූජාදිය කෙරෙහි කෙමෙන් නැඹුරු වූ බවයි. වැවයි, දාගැබයි, ගමයි, පන්සලයි යන සංස්කෘතික සංකල්පය, අපගේ ශ්‍රී ලාංකික බෞද්ධ අනන්‍යතාව මනා ව මූර්තිමත් වන අවස්ථාවක් ලෙස හඳුන්වාදිය හැකි ය. බෞද්ධයන් ලෙසත්, ශ්‍රී ලාංකිකයන් ලෙසත් අපි අපට ම අනන්‍ය වූ ආගමික හා ජාතිකත්වයක් ඇත්තෝ වෙමු.

බෞද්ධ ආභාසයෙන් පෝෂණය ලැබූ පුරාතන රජවරු වෙහෙර විහාර ආදිකොට ඇති ආගමික ගොඩනැගිලි තැනීමෙන් ජනතාවගේ සදාචාර සම්පන්න ජීවිතය පෝෂණය කළහ; වැව් අමුණු ආදිය තැනීමෙන් රටේ ආර්ථිකය ශක්තිමත් කළහ. ඒ ඔස්සේ බෞද්ධ සංස්කෘතිය හා බැඳුණු මෙරට ජනතාව මවුපිය-දූදරු, ස්වාමි-භාර්යා, ගුරු-සිසු,

සේව්‍ය-සේවක යුතුකම් හා ඥාති සංග්‍රහ හොඳින් හැඳිනගෙන ඒ අනුව ඔපවත් වූ සුඛිත මුදිත ජීවිත ගත කළහ. පරපීඩනය, සත්ත්ව ඝාතනය හෙළා දුටුවහ. අවිහිංසාව අගය කළහ. ජීවී අජීවී සමස්ත පරිසරය කෙරෙහි ම බෙහෙවින් හිතකර ආකල්පයක් දැක්වූහ. ආගමික පුදසිරිත් හා වතාවත්වලට මුල්තැන දී සෑම ව්‍යාපාරයක් ම ආරම්භ කළහ. එහි ආරක්ෂාව, ව්‍යාප්තිය, සංවර්ධනය, චිරස්ථිතිය හා අන්‍යෝන්‍ය සුහදතාව එයින් අපේක්ෂා කළහ. සියලු ම උත්සව බෞද්ධ සංස්කෘතිය හා සම්බන්ධ වතාවත්වලට මුල්තැන දී සිදු කළහ. මෙසේ බුදුසමය හා ලාංකික සමාජය අතර සම්බන්ධතාව කෙතරම් සමීප වූයේ ද යත් බුදුදහමින් තොර ව ලාංකික සමාජයක් පිළිබඳ කතා කිරීමට ද නො හැකි ය. ලංකාවේ රාජ්‍ය ආගම බුද්ධාගම වීමත්, රජු බෞද්ධයකු විය යුතු ය යන සම්මතයත් ඇති වූයේ බුදුදහම හා ශ්‍රී ලාංකික ජන සමාජයේ සබැඳියාව මෙලෙස ශක්තිමත් වීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙසයි.

මෙලෙස බෞද්ධ ඉගැන්වීම් ඔස්සේ ගොඩනැගුණු ශ්‍රී ලාංකික අනන්‍යතාව හා සහජීවනය පදනම් කරගෙන සමස්ත ලෝකයාගේ ම ගෞරවාදරයට ලක්වීමට බෞද්ධයාට වාසනාව උදාවුණි. එහෙත් ඊට පටහැනි ව යමින් ජාති, කුල, ආගම්, පක්ෂ, පළාත් වශයෙන් භේද වැපිරීමටත් මිනිස් අයිතිවාසිකම් යටපත් කිරීමටත් යමකු ක්‍රියා කරන්නේ නම් එය බෞද්ධ ඉගැන්වීම්වලට ප්‍රතිවිරුද්ධ ය. සෑම දෙනකු ම එක ම මිනිස් වර්ගයකට අයත් ඒකාකාරී පැවැත්මක් ඇති ව ජීවත් වන පිරිසක් බව වටහාගෙන සමානාත්මතාවෙන් යුතු ව බුද්ධිමත් ව ක්‍රියා කිරීම අන්‍යෝන්‍ය යුතුකම් වර්ධනය වීමට හේතු වේ.

වෙනත් සත්ත්ව වර්ගයා අතර ජීව විද්‍යාත්මක වෙනස්කම් දැක්වීමට බොහෝ සාධක පැවැතිය ද මිනිසා පිළිබඳ ව එබඳු වෙනස්කම් දැක්විය නොහැකි බව බුදුදහමෙහි නිදසුන් සහිත ව දක්වා තිබේ. මිනිසුන්ගේ සිරුරු වෙන් වෙන් වශයෙන් ගත් කල වෙනසක් නැති බවටත්, ලිංග ජාති වශයෙන් සමානත්වයක් ඇති බවත් වාසෙට්ඨ සූත්‍රයේ සඳහන් වෙයි.

පුද්ගලයාගේ චරිත සංවර්ධනය ඇති කරවන හා සමාජ සම්බන්ධතා තහවුරු කෙරෙන පිළිවෙත් වශයෙන් සිගාලෝවාද සූත්‍රයේ දානය, ප්‍රියවචනය, අර්ථචර්යාව හා සමානාත්මතාව යන සතර සංග්‍රහ වස්තු ඉගැන්වෙයි. දානය හෙවත් පරිත්‍යාගය බෞද්ධයන්, ජාතිය ආගම ආදි විසමතා සලකා සිදු කරන්නක් නොවේ. පිරිසිදු සිතින් ඕනෑ ම පුද්ගලයකුට යමක් පරිත්‍යාග කිරීම පින්කමකි. තිරිසන් සතකුට වුව ද දන් දීම උතුම් ම ය. ප්‍රියවචන කතා කිරීම හා අර්ථ චර්යාව හෙවත් අනුන්ගේ දියුණුවට උදවු කිරීමට ද ජාති ආගම් භේද සලකා බැලිය යුතු නොවේ. සියලු සත්ත්වයන් පිළිබඳ සමානාත්මතාවෙන් ක්‍රියා කළ යුතු ය. ජාතික ආගමික සහජීවනය ගොඩ නැගෙන්නේ එසේ ක්‍රියා කළහොත් පමණකි. ඒ බව එදා පටන් ම මෙරට බෞද්ධයෝ දැන සිටියහ.

විවිධ සංස්කෘතීන්ට අනුව හැඩ ගැසුණු අන්‍ය ජාතීන් හා අන්‍ය ආගමිකයින් වෙසෙන සමාජ වටපිටාවක අපට ජීවත් වීමට සිදුවූයේ යැයි සිතමු. ඔවුන් සමග මතවාද, ගැටුම් ඇතිකර ගන්නා තැනැත්තා බුදුදහමෙහි එන සහජීවන ප්‍රතිපත්තියට පිටුපාන්නකු බවට පත් වේ. සමාජයේ එක් කොටසකට පමණක් නොව සියලු දෙනා කෙරෙහි ම

අප මෙත්තා, කරුණා, මුදිතා, උපේක්ඛා යන සතර බ්‍රහ්ම විහරණය පැතිරවිය යුතු ය. වෛරයෙන්, ද්වේෂයෙන් තොර මනසින් සමස්ත සත්ත්ව වර්ගයා ම මා වැනි යැයි සිතමින් මෙත් වැඩීම ද, අනුන්ගේ දුක දැක හදවතේ අනුකම්පා සිතුවිලි ජනිත කර ගැනීම ද, සැපසේ ජීවත්වන පුද්ගලයන් දැක හෝ අසා ඔවුනට ඊර්ෂයා නොකොට මොවුහු යහතින් වෙසෙත් යනුවෙන් සතුටු සිත් ඇති කර ගැනීම නම් වූ මුදිතාව ද සැමවිට ම මධ්‍යස්ථ ව සිතා කටයුතු කිරීම නම් වූ උපෙක්ඛාව ද අප මැනැවින් පුරුදු පුහුණු කළ යුතු ය.

මෙසේ බැලූ කල එක ම බෞද්ධ ඉගැන්වීමකවත් ජාති, ආගම්, කුල භේද අනුමත කිරීමක් සිදුකර නොමැත. බෞද්ධයාගේ නිත්‍ය සීලය වන පංච සීලය ද ඊට උදාහරණයකි. පළමු සිල් පදයෙහි එන පරිදි ස්වකීය ජීවිතයට තමා බෙහෙවින් ප්‍රිය කරන්නාක් මෙන් අන්‍යයෝ ද තම තමන්ගේ ජීවිතවලට බෙහෙවින් ප්‍රිය කරති. දෙවැන්නෙන් කියැවෙන පරිදි පුහුදුන් සැවොම ස්වකීය වස්තුවට ඇලුම් කරති. එය වෙනත් අයකු විසින් සොරකම් කරනු ලැබීමෙන් වස්තු හිමියාට ඇති වන සිත් පීඩාව හා පාඩුව සැමට ම පොදු ය. මේවාට ජාති, ආගම්, කුල භේදයක් නොමැත. කය ද කායික වින්දනය ද වැරැදි ලෙස භාවිත කිරීමෙන් වැළකීම තෙවැනි සිකපදයෙන් කියවේ. එයින් වැළකීම මිනිස් සමාජයේ ශිෂ්ටත්වය හා සුහදතාව ආරක්ෂා වීමකි. බොරු කීම යනු අන්‍යයන් රවටන හැඟීමෙන් වංචාකාරී අදහසින් යුතු ව යමක් පැවසීමයි. සුරාවෙන් වැළකීම කායික මානසික නීරෝගීතාව මනා ව ආරක්ෂා වීමට බලපායි.

බුදුරජාණන් වහන්සේ අනුන්ගේ දියුණුව උදෙසා ක්‍රියා කිරීම ආදර්ශයෙන් ම පෙන්වා දුන්හ. අප එය ක්‍රියාවට නැගීමේ දී ද කිසිදු ජාති, ආගම්, කුල භේදයක් අදාළ කරගත යුතු නොවේ. අනුන් යනු තමා හැර සියලු ම දෙනා බව සිහියේ තබාගත යුතු ය. කෙතෙක් යහතින් ජීවත් වුව ද යමකු ඕනෑ ම අවස්ථාවක අසරණ භාවයට පත්වීමට ඉඩකඩ ඇත. ඇතැම් විට රෝගපීඩා, ගංවතුර, සුළි සුළං, නායයෑම්, නියගය ආදි විපත් මෙයට බලපෑ හැකි ය. මෙබඳු විපත් ජනතාවට උදාවන්නේ ජාතියක්, ආගමක්, කුලයක් බලා නොවේ. එබැවින් සෑම විටක ම එකී භේද නොසලකා අසරණ වූවන්ට උපකාර කිරීම ද බුදුදහම අනුගමනය කිරීමකි.

සැප දුක දෙකෙහි දී ම තමා හා අනුන් සමාන ලෙස සලකා ක්‍රියා කිරීමේ මාහැඟි ගුණාංගය සමානාත්මතාවයි. මෙය මිනිස් සමාජය තුළ පිරිහෙමින් පවත්නා බවක් පෙනේ. මෙම සමානාත්මතාව මෙරට බෞද්ධයන් ලෙස අප මැනැවින් ප්‍රගුණ කළ යුතු ගුණාංගයක් වන අතර එයට ද කිසි සේත් ම ජාති, ආගම්, කුල භේද අදාළ කරගත යුතු නොවේ. තව ද නූතන සමාජය තුළ ඇතැමුන් අන්‍ය මත ඉවසීම කෙරෙහි එතරම් නිවැරැදි ප්‍රතිචාරයක් දක්වන බවක් නොපෙනේ. බුදුරජාණන් වහන්සේ ලොව පහළ වන අවධියේ බොහෝ මිථ්‍යා මත දරූ ආගමික නායකයෝ සිටියහ. ඒ සෑම දෙනෙක් ම ස්වකීය දහම හුවා දැක්වූ අතර අන් සියලු දහම් හෙළා දුටුවහ. එහෙත් බුදුරජාණන් වහන්සේ පෙන්වා දුන්නේ කවරකු පැවසුව ද නිවැරැදි අර්ථවත් දේ පිළිගැනීමත් එසේ නොවන දේ බැහැර කිරීමත් සිදු කළ යුතු බවයි.






සාමයෙන් හා සහජීවනයෙන් ජීවත් වීමට නම් සියලු ආගම් ඇදහිය යුතු යැයි යමකු අදහස් කළහොත් එය සහමුලින් ම වැරැදි සහගත බව ද අප තේරුම් ගත යුතු ය. සියලු ම ආගම් ඇදහීම උමතු ස්වභාවයක් මිස ආගමික සහජීවනය නොවේ. එකී වැරැදි පිළිවෙතින් ඈත් ව ආගමික සහජීවනය ගොඩනැගෙන උතුම් ක්‍රියාකාරකම් මෙසේ පෙන්වා දිය හැකි ය. වෙසක් පොහොයට අන්‍ය ආගමිකයෝ වෙසක් පහන් කූඩු තනති. තොරණ ඉදිකිරීමට ද සහාය වෙති. ආධාර උපකාර කරති. දන්සල් දෙති. බෞද්ධයෝ ද අන්‍ය ආගමිකයන්ගේ හා අන්‍ය ජාතීන්ගේ උත්සවවලට උදවු උපකාර කරති. තම නිවෙස් හෝ ආයතන හෝ ඒ වෙනුවෙන් සරසති. එසේ ම පන්සලේ ධර්ම ශාලාව හෝ ප්‍රජා ශාලාව ඔවුන්ගේ සමාජ සේවා රැස්වීම් ආදිය සඳහා ලබාදෙති. මේ අනුව සහජීවනයේ නියම ලක්ෂණය වන්නේ අන්‍යයන්ගේ ආගම හෝ සිරිත විරිත හෝ තමනුත් අනුගමනය කිරීම නොව ඔවුන්ගේ ආගම ඇදහීමට, ඔවුන්ගේ සිරිත් විරිත් ඔවුන්ට පවත්වාගෙන යාමට බාධා නොකිරීමයි; උපකාර කිරීමයි. සිංහල බෞද්ධයෝ පෙර සිට ම මෙම පිළිවෙත අනුගමනය කළෝ ය. සුහදත්වයෙන් යුතු ව අනුගමනය කරන මෙම උතුම් පිළිවෙත සහජීවනයයි. සිංහලකමත්, බෞද්ධකමත් ආරක්ෂා කර ගනිමින් සහජීවනයෙන් කටයුතු කිරීම අප සැමගේ වගකීම වේ.

## සාරාංශය

සිංහලයා පෝෂණය ලැබූයේ බෞද්ධ සංස්කෘතියෙනි. ඒ තුළින් ලත් ශික්ෂණය ඔස්සේ සාමයෙන් හා සහජීවනයෙන් ජීවත් වීමට හුරු වූ ඔවුන්ගේ සංස්කෘතික අනන්‍යතාව ඉතා විශිෂ්ට මට්ටමක පවතියි. සිංහලයා ලොව අන් එක ද ජාතියකට වත් නොදෙවෙනි තත්ත්වයකට උරුමකම් ලබා ඇත්තේ පංච සීල ප්‍රතිපත්තිය, පරෝපකාරය, සතර බ්‍රහ්ම විහරණය හා සමානාත්මතාව යනාදී උසස් බෞද්ධ ඉගැන්වීම් පිළිපැදීම නිසා ය. ජාතික ආගමික සහජීවනය අඛණ්ඩ ව පවත්වාගත හැක්කේ ද එම උසස් ප්‍රතිපත්ති ආරක්ෂා කිරීම මගින් පමණකි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. "ශ්‍රී ලංකා සංස්කෘතියත් බෞද්ධ සංස්කෘතියත් යනු දෙකක් නොව එකකි." මේ පිළිබඳ රචනයක් ලියන්න.
2. "අපි සැවොම ලක් මෑණියන්ගේ දරුවෝ වෙමු" යන මැයෙන් ශිෂ්‍ය සමිතියේ කතාවක් ඉදිරිපත් කරන්න.

## පැවරුම

වැවයි, දාගැබයි, ගමයි, පන්සලයි, යනුවෙන් තිබූ අපේ සංස්කෘතියට බටහිර සංස්කෘතියෙන් බලපෑමක් එල්ල වී තිබේ ද? නැද් ද?
පන්තිය කණ්ඩායම් දෙකකට බෙදී විවාදයක් පවත්වන්න.





# පුද්ගල විසමතා සහ කර්මය

පාසලේ අප කා හටත් පසුගිය සතිය සංවේගජනක වූයේ ය. එයට හේතුව වූයේ අප සමග ඉගෙනුම ලැබූ යහළුවකුගේ හදිසි වියෝවීමයි. ඩෙංගු රෝගය වැළඳීම නිසා මිය ගිය මිතුරා ගැන පාසලේ සියල්ලෝ සැබැවින් ම දුක් වූහ. මියගියේ අපේ පන්තියේ සොහොයුරකු නිසා අපි බොහෝ දුක් වුණෙමු. කිසිවකුටවත් හිරිහැරයක් නොකර සිටිය අයකු ළමා වියේ දී ම මෙසේ මියගියේ ඇයි ද යන්න අප කාටත් ප්‍රශ්නයක් විය. බොහෝ දෙනා මේ ගැන සාකච්ඡා කළහ. ඒ අනුව මිය ගිය අපේ මිතුරා වෙනුවෙන් පාසලේ දී ධර්ම දේශනාමය පින්කමක් කොට පින් අනුමෝදන් කිරීමට අපි තීරණය කළෙමු.

පන්තිභාර ගුරුතුමිය ධර්ම දේශනය සඳහා වැඩම කළ ස්වාමීන් වහන්සේගෙන් මෙවැනි ඉල්ලීමක් කළා ය. "ස්වාමීන් වහන්ස, පන්තියේ හොඳට හිටිය දරුවකු මෙසේ හදිසියේ මියගියේ ඇයි ද කියා ධර්මානුකූල ව පහදා දෙන්න පුළුවන් නම් හොඳයි." ඒ අනුව ස්වාමීන් වහන්සේ අපට කර්මය ගැන ඉතා වටිනා ධර්ම දේශනාවක් කළ සේක. ගුරුතුමියගේ නියමය පරිදි අපි ධර්ම දේශනාව ශ්‍රවණය කරන අතර වැදගත් කරුණු සටහන් කර ගත්තෙමු. ධර්ම දේශනාවෙන් අනතුරුව මියගිය මිතුරා වෙනුවෙන් පිරිකර පූජාකොට පින් අනුමෝදන් කළෙමු. එදා ස්වාමීන් වහන්සේ කළ ධර්ම දේශනාව පාදක කර ගනිමින් ලිපියක් සකස් කරන ලෙසට ගුරුතුමිය අපට දැනුම් දුන්නා ය. ඒ අනුව ස්වාමීන් වහන්සේ සිදු කළ ධර්ම දේශනාව අපි මෙසේ පෙළ ගැස්සුවෙමු.

කර්මය යනු ක්‍රියාවයි. බුදුදහම අනුව ඉන් අදහස් වන්නේ සචේතනික ක්‍රියාවයි. එසේ නැති නම් හිතාමතා කරනු ලබන ක්‍රියාවයි. මිනිස්සු හිතාමතා හොඳ දේ කරති. යහපත් ක්‍රියා සිදු කරති. එසේ ම නරක දේ ද කරති. අයහපත් ක්‍රියාවල නිරත වෙති. නරක ක්‍රියා නරක ප්‍රතිඵල ඇති කරයි. මරණින් මතු දුගතියක ඉපදීමට මග සලසයි. බුදු දහමෙහි පාපය, අකුසලය ලෙස දක්වෙන්නේ නරක ක්‍රියාවන් ය. එබඳු ක්‍රියාවන් මරණින් මතු දුගතිගාමී වීමට මෙන් ම සසර බෙහෝ දුක් විපාක ලබා දීමට ද මුල් වන්නේ ය.

හොඳ ක්‍රියා හොඳ ප්‍රතිඵල උදා කරයි. සුගතියක ඉපදීමට උපකාරී වෙයි. බුදු දහමෙහි එබඳු හොඳ ක්‍රියා හඳුන්වන්නේ පින, කුසලය යනාදී වචනවලිනි. මෙසේ චේතනාව මුල් කොට ගත් යහපත් හා අයහපත් ක්‍රියාදාමයන් කර්ම නම් වේ. මිනිස්සු තිදොරින් ම කර්ම රැස් කරති. එනම් සිතින් කයින් හා වචනයෙනි. මෙසේ දුක් විපාක දෙන නරක

කර්ම මෙන් ම සැප විපාක දෙන හොඳ කර්ම ද ඇත. එබඳු දුක් - සැප විපාක කර්මය තුළින් උපදනා බැවින් පුනර්භවයක් ද ඇත. එනම් දුගතියක හෝ සුගතියක නැවතත් ඉපදීමයි. එය සිදු වන්නේ කර්මානුරූපව ය. හොඳ නරක ක්‍රියාවලට අනුව ය. එසේ නැවත නැවතත් ඉපදෙමින් මිය යමින් සිදුවන පැවැත්ම සංසාරය නම් වේ. සාංසාරික සත්ත්වයා, පුනර්භවයට හිමිකම් ඇත්තෙකි. එනම් නැවත නැවතත් සසර කර්මානුරූපව ලැබෙන ස්කන්ධ පටිපාටිය ඇත්තෙකි.

කවර වයසක දී වුව ද කෙනකුගේ ජීවිතය නිම වීම සසර පැවැත්මෙහි ස්වභාවයයි. එහෙත් මරණයෙන් ජීවිතය කෙළවර නොවේ. නැවත ඉපදී නැවත මිය යයි. මෙය චක්‍රයක් මෙන් සිදු වේ. නිර්වාණාවබෝධය ලබන තෙක් මෙය මෙසේ සිදු වේ. මේ අතර අප රැස් කරන කුසල් අකුසල් අනුව, පින් පව් අනුව, අපට සැප දුක අත් වේ. සසර අප සිතන, කතා කරන දේ මෙන් ම ක්‍රියාත්මක කරන දේ අනුව විපාක ලැබෙයි. අප කරන හොඳ ක්‍රියාවන්ට සැප විපාක ලැබෙන අතර අප සිදුකරන නරක ක්‍රියාවන්ට දුක් විපාක විඳීමට සිදු වේ. මෙය අප කැමැති වුවත් අකැමැති වුවත් සිදුවන බව මතක තබා ගත යුතු ය.

මෙලොව ජීවත් වන මිනිසුන් පිළිබඳ ව විමසා බැලීමේ දී අපට පෙනී යන්නේ කිසි ම කෙනකු තවත් කෙනකුට සමාන නොවන බවයි. හැඩරුවෙන් ද ගතිගුණවලින් ද සත්ත්වයෝ සපුරා සමාන බවක් නොපෙන්වති. මේ පිළිබඳ ව විමසන විට මෙසේ වූයේ මන් දැ යි, කෙනකු ප්‍රශ්න කරනවා ඇත. සමහර ආගම්වල ඉගැන්වීම අනුව එය දෙවියන් වහන්සේගේ කැමැත්ත වේ. පුද්ගල විසමත්වය සිදු ව ඇත්තේ අදෘශ්‍යමාන බලවේග යක් නිසා නොව තමන් විසින් සිදුකරනු ලැබූ අතීත කර්මවල විපාක අනුව බව බුදුසමය පෙන්වා දෙයි.

බුදුරජාණන් වහන්සේ කර්මය පිළිබඳ කළ එක් ප්‍රකට දේශනාවක් මෙසේ ය.

"චේතනාහං භික්ඛවේ කම්මං වදාමි.
චේතයිත්වා කම්මං කරෝති. කායේන වාචාය මනසා"

"මහණෙනි, මම චේතනාව කර්මය යැයි කියමි.
සිතින් සිතා, කයෙන්, වචනයෙන් මනසින් කර්ම සිදුකරයි."

බුදුදහමට අනුව කර්මය කුසල කර්ම හා අකුසල කර්ම කියා කොටස් දෙකකට බෙදිය හැකි ය. ඒවා ද සිතින් සිදුවන කුසල කර්ම, කයින් සිදුවන කුසල කර්ම, වචනයෙන් සිදුවන කුසල කර්ම කියා තුනකටත්, සිතින් සිදුවන අකුසල කර්ම, කයින් සිදුවන අකුසල කර්ම, වචනයෙන් සිදුවන අකුසල කර්ම කියා තුනකටත් බෙදේ. මේ කුසලාකුසල කර්ම නිසා සසර දික් වේ. නැවත නැවත මැරි මැරී උපදියි. නැවත ඉපදීමට අප පුනර්භවය යැයි කියමු. රහත් වන තුරු ම අපි සසර ගමන් කරමු. පුබ්බේ නිවාසානුස්සති ඥාණය හෙවත්



පෙර පැවැත්ම දැකීමේ නුවණ හා චුතුපපාත ඤාණය හෙවත් සත්ත්වයාගේ මතු පැවැත්ම දකින නුවණ ඇති අය පුනර්භවය අත්දැකීමෙන් ම දැන දැක ගනිති. ඒ අනුව සසර උපදින සත්ත්වයාට පෙර කරන ලද කර්මවලට අනුව විපාක විඳීමට සිදුවන්නේ ය.

මේ පිළිබඳ ව විමසා බැලීමේ දී චූල්ලකම්ම විභංග සූත්‍රය කදිම නිදසුනකි. දිනක් බුදුරජාණන් වහන්සේ ජේතවනාරාමයේ වැඩවසන විට උන් වහන්සේ හමුවට එන තෝදෙය්‍ය පුත්‍ර සුභ නම් තරුණයා බුදුරජාණන් වහන්සේගෙන් මෙලොව අපට දක්නට ලැබෙන විසමතා 14 ක් පිළිබඳ කරුණු දක්වා ඒවාට හේතුව කුමක් ද යි විමසීය. එලෙස ඔහු විමසනු ලැබූ පුද්ගල විසමතා අදත් අප අතර දක්නට ලැබේ. එම විසමතා මෙසේ දැක්විය හැකි ය.

01. අඩු ආයුෂ ඇති අය (අප්පායුකා)

02. දීර්ඝායුෂ ඇති අය (දීඝායුකා)

03. බොහෝ ආබාධ ඇති අය (බහු ආබාධා)

04. අල්ප ආබාධ ඇති අය (අප්පාබාධා)

05. අවලස්සන අය (දුබ්බණ්ණා)

06. ලස්සන අය (වණ්ණවන්තා)

07. යසස් නැති අය (අප්පේ සක්ඛා)

08. යසස් ඇති අය (මහේසක්ඛා)

09. අල්පභෝග ඇති දුප්පත් අය (අප්ප භෝගා)

10. මහත් වූ භෝග ඇති පොහොසත් අය (මහා භෝගා)

11. පහත් යැයි සම්මත අය (නීච කුලීනා)

12. උසස් යැයි සම්මත අය (උච්චා කුලීනා)

13. නුවණින් අඩු අය (දුප්පඤ්ඤා)

14. නුවණින් යුත් අය (පඤ්ඤාවන්තා)



මෙම කරුණු ඉදිරිපත් කරන සුභ විමසා සිටින්නේ මෙම විසමතාවලට හේතු මොනවා ද යන්නයි. එම පැනයට පිළිතුරු දෙන බුදුරජාණන් වහන්සේ **මානවකය, සත්ත්වයෝ කර්මය ස්වකීය කොට ඇත්තාහ. කර්මය දායාද කොට ඇත්තාහ. කර්මය කරණ කොට ඇත්තාහ. කර්මය නෑදෑකොට ඇත්තාහ. කර්මය පිළිසරණ කොට ඇත්තාහ. කර්මය නිසා මේ පුද්ගලයන්ගේ හීන බව හා උසස් බව ඇති වේ** යයි පැහැදිලි කළ සේක.

එහෙත් මෙම පිළිතුරින් සෑහීමකට පත්නොවන සුභ මෙම කාරණා විස්තර කරදෙන ලෙස ඉල්ලා සිටියේ ය. එහි දී බුදුරජාණන් වහන්සේ මෙම විසමතාවලට හේතු පැහැදිලි කළ සේක. එම පැහැදිලි කිරීම් සංක්ෂිප්ත කොට මෙසේ දැක්විය හැකි ය. මෙහි දී අප අද සිදුකරනු ලබන කර්මය හා ඊට ලැබෙන විපාකය වටහාගැනීම පහසු වෙයි.

| | අප විසින් සිදුකරනු ලබන ක්‍රියාව | ඒ අනුව ලැබෙන ප්‍රතිඵලය |
|---|---|---|
| 01 | ප්‍රාණඝාතය කරන්නා<br>(සතුන් මරන්නා) | අඩු වයසින් මිය යයි.<br>(අල්පායුෂ වේ.) |
| 02 | ප්‍රාණඝාතය නොකරන්නා<br>(සතුන්ට දයාව දක්වන්නා) | දීර්ඝායුෂ විඳී.<br>(බොහෝ කල් ජීවත් වේ) |
| 03 | සත්ත්ව හිංසාව සිදුකරන්නා<br>(සත්ත්වයින්ට පහර දෙන්නා) | බොහෝ ආබාධ සහිත ව උපදී.<br>(රෝගියෙකු වී උපදී) |
| 04 | සත්ත්ව හිංසාව නොකරන තැනැත්තා<br>(සත්ත්වයින්ට සලකන තැනැත්තා) | ආබාධ රහිත ව උපදී.<br>(නීරෝගී ව උපදී) |
| 05 | ද්වේෂයෙන් කටයුතු කරන්නා<br>(තරහ ගන්නා තැනැත්තා) | දුර්වර්ණ ව උපදී.<br>(විරූපී ව උපදී) |
| 06 | ද්වේෂයෙන් තොර ව කටයුතු කරන්නා<br>(තරහ නොගන්නා තැනැත්තා) | වර්ණවත් ව උපදී.<br>(රූමත් ව උපදී) |
| 07 | අන් සැපතට ඊර්ෂ්‍යා කරන්නා<br>(අන් සැපත දැක සතුටු නොවන්නා) | අල්පේශාක්‍ය ව උපදී.<br>(යසස් නැති ව උපදී) |
| 08 | අන් සැපතට ඊර්ෂ්‍යා නොකරන්නා<br>(අන් සැපත දැක සතුටු වන්නා) | මහේශාක්‍ය ව උපදී.<br>(යසස් ඇති ව උපදී) |
| 09 | තමා සතු කිසිවක් අන් අයට නොදී භුක්ති විඳින්නා<br>(දන් නොදෙන්නා) | අල්පභෝගී ව උපදී.<br>(දුප්පත් ව උපදී) |
| 10 | තමා සතු දේ හෝ අන් අයට දෙන තැනැත්තා<br>(දන් දෙන්නා) | මහාභෝගී ව උපදී.<br>(පොහොසත් ව උපදී) |
| 11 | ගරු කළ යුත්තන්ට ගරු නොකරන, පිදිය යුත්තන් නොපුදන අධික මානයෙන් යුත් තැනැත්තා | පහත් යැයි සම්මත කුලවල උපදී. |
| 12 | ගරු කළ යුත්තන්ට ගරු කරන, පිදිය යුත්තන් පුදන මානයෙන් තොර වූ තැනැත්තා | උසස් යැයි සම්මත කුලවල උපදී. |
| 13 | කුසල් මොනවා ද, අකුසල් මොනවා ද සත්‍යය, අසත්‍යය කුමක් ද යි (ධර්මය) පිළිබඳ විමසුමක් නොකරන්නා | ප්‍රඥාව අඩු ව උපදී. |
| 14 | කුසල් මොනවා ද, අකුසල් මොනවා ද සත්‍යය අසත්‍යය කුමක් ද යි (ධර්මය) පිළිබඳ විමසීම් කරන්නා | ප්‍රඥාවන්ත වී උපදී. |

ඉහත දක්වන ලද කර්ම හා විපාක පිළිබඳ විස්තරය සලකා බලා ප්‍රාණඝාතය කරන්නා අඩු වයසින් මිය යන බවටත්, ද්වේෂ කරන්නා අවලස්සන වන බවටත්, දන්දෙන තැනැත්තා පොහොසත් වී උපදින බවටත්, යනාදී වශයෙන් මේ දේ කිරීමෙන් මේ විපාකය ම අත්වෙනවා යැයි අප නිගමනයකට නොපැමිණිය යුතු ය. මන්ද එම ක්‍රියා අතුරින් අකුසල ක්‍රියාව වුව ද ප්‍රබල වූයේ නම් ඔහු හෝ ඇය මරණින් මතු නිරයේ උපදී. සත්ත්ව ඝාතනය කරන්නා ඊළඟ භවයේ දී නරකාදියේ උපදී. එය ප්‍රමුඛ වේ. එසේ නොවී ඔහු හෝ ඇය යම් සත්ත්වයකු ලෙස උපත ලැබුවේ ද, එම තැනැත්තා හෝ තැනැත්තිය අඩු වයසින් මිය යයි.

එසේ ම දන්දෙන තැනැත්තා ඊළඟ භවයේ දී අනිවාර්යයෙන් ම පොහොසත් වී උපදින බවට ද අප නිගමනය නොකළ යුතු ය. සූත්‍ර දේශනාවට අනුව දන්දුන් තැනැත්තා ඊළඟ භවයේ දී දෙව්ලොව උපදී. එසේ නොවූයේ නම් ඔහු හෝ ඇය උපත ලැබූ ආත්ම භවයේ දී පොහොසත් වී උපදී. එමෙන් ම සෙසු කර්මයන්ගේ විපාක ද සිදුවන බව දත යුතු ය. ඉහත දක්වන ලද ක්‍රියා අතුරින් අකුසල ක්‍රියා සිදුකළ තැනැත්තාට නරකය ද යහපත් ක්‍රියා සිදු කළ තැනැත්තාට දෙව්ලොව සැපත ද හිමි වේ.

අප මිතුරා මේ ආත්ම භාවයේ දී ඉතා යහපත් ජීවිතයක් ගත කළ ද පෙර ආත්මභාවයන්හි දී සත්ත්ව ඝාතනය කළා විය හැක. ඒ හේතුව නිසා මේ ආත්මභාවයේ දී දීර්ඝායුෂ විඳීමට හැකියාවක් නොලැබෙන්න ට ඇත. මෙබඳු සිද්ධි ඇසුරෙන් කර්ම විපාක පිළිබඳ අප අවබෝධයෙන් යුතු ව කටයුතු කළ යුතු ය.

ඉහත දක්වන ලද කාරණා පිළිබඳ විමසා බැලීමේ දී අපට පෙනී යන්නේ අප පෙර කරන ලද කර්මවල විපාක මෙම ආත්මභාවයේ දී භුක්ති විඳින බවයි. එමෙන් ම මෙලොව දී අප විසින් කරනු ලබන ක්‍රියාවල ඵල විපාක ඉදිරි ආත්මවල දී අපට භුක්ති විඳීමට සිදුවන බවයි. එනිසා අප හැම දෙනා ම යහපත් කර්ම කිරීමට අදිටන් කරගත යුතු ය.



## සාරාංශය

මේ ලෝකයේ ඉපදුණ අපට සැප මෙන් ම දුක් ද විඳීමට සිදු වේ. එය නොපෙනෙන දෙවියකුගේ කැමැත්ත නිසා සිදුවන්නක් නොව අප ලද පූර්ව කර්ම විපාක අනුව සිදුවන්නකි. අද අප සිදුකරන කුසල අකුසල කර්මවල විපාක මේ අත්භවයේ දී හෝ පසු අත්භවයක දී හෝ විඳීමට සිදුවන බව පැහැදිලි ය. සියල්ල කර්මයෙන් සිදු නො වුව ද කර්මය ද ජීවිතයට බලපාන එක් සාධකයකි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. චූල්ලකම්මවිභංග සූත්‍රයට අනුව පුද්ගල විසමතා 14 හා ඊට අදාළ විපාක මතකයෙන් කියන්න.
2. දස කුසල් මොනවා ද යි සොයා ඒවා සිතින්, කයින්, වචනයෙන් සිදුවන ආකාරය අනුව කොටස් තුනකට බෙදා දක්වන්න.

## පැවරුම

පන්තියේ ළමයින් කණ්ඩායම් දෙකකට බෙදී එක් කණ්ඩායමක් අප සමාජයේ දක්නට ඇති විසමතා හා ඒවා ඇති වීමට බලපා ඇති කර්ම විපාක කවරේදැයි පෙන්වා දෙමින් පාසලේ බිත්ති පුවත්පතෙහි පළකිරීමට ලිපියක් ලියන්න.



# සසර දුකත් දුකින් මිදීමත් උගන්වන බෞද්ධ හේතුඵල ධර්මය

පටිච්චසමුප්පාදය යනු බුදුදහමේ මූලික ඉගැන්වීමයි. බෞද්ධ නොවන සියලු ආගමික සිද්ධාන්ත විග්‍රහ කොට පසෙකින් තැබීමට උපකාර වන බෞද්ධ ඉගැන්වීම පටිච්චසමුප්පාදයයි. "මැවුම්කාර, සර්වබලධාරී දෙවියකු බ්‍රහ්මයකු ඊශ්වරයකු ඇත" යන ලෝකයේ බොහෝ ආගමික චින්තාවන්හි පදනම වූ සිද්ධාන්තය පටිච්චසමුප්පාදය අනුව බැහැර කළ හැකි ය. එසේ ම බුදුදහම හැර ලෝකයේ සියලු ආගමික ඉගැන්වීම්වල ඇතුළත් නිත්‍ය වූ ආත්මයක් හෙවත් "මම" යනුවෙන් කෙනකු ඇතැයි කියවෙන සිද්ධාන්තය ද පටිච්චසමුප්පාදය මගින් බැහැර කෙරේ. මේ හැර ඉහත කී නිර්මාණවාදය හා ආත්මවාදය යන අබෞද්ධ සිද්ධාන්ත ඇසුරින් ම උපන් සියලු ආත්මවාදී පිළිගැනීම් ද පටිච්චසමුප්පාදය අනුව බැහැර කෙරේ. මෙසේ බෞද්ධ නොවන ආගමික සිද්ධාන්ත පසෙකින් තබමින් බෞද්ධ සිද්ධාන්ත විවරණය කොට තහවුරු කිරීම පටිච්චසමුප්පාදය මගින් සිදු වී තිබේ. නිදසුන් වශයෙන් කර්මය, විපාකය, සංසාරය, පුනර්භවය ආදිය දැක්විය හැකි ය. එම ඉගැන්වීම් හැම එකක් ම ගොඩනගා ඇත්තේ පටිච්චසමුප්පාද පදනම මතයි.

> යමෙක් පටිච්චසමුප්පාදය නුවණැසින් දකී ද
> හෙතෙම ධර්මය නුවණැසින් දකී.
> යමෙක් ධර්මය නුවණැසින් දකී ද හෙතෙම
> පටිච්චසමුප්පාදය නුවණැසින් දකී.

මෙයින් පැහැදිලි වන්නේ ධර්මාවබෝධය හා පටිච්චසමුප්පාද අවබෝධය දෙකක් නොව එකක් ම බවයි.

සංජය පිරිවැජියා අතහැර සත්‍ය සොයා දෙමගක ගිය කෝලිත හා උපතිස්ස යන දෙදෙනාගෙන් උපතිස්ස පිරිවැජියාට අස්සජි මා හිමියන් හමු වූ තැන "ඔබ වහන්සේගේ ශාස්තෘවරයා දෙසන දහම කුමක් දැ" යි විමසූ බව සඳහන් වේ. අස්සජි මා හිමියන් දුන් පිළිතුර වූයේ බුදුරදුන් දේශනා කරන දහම පටිච්චසමුප්පාදය බවයි. එනම් "හේතු ප්‍රත්‍ය



**ඇති කල ඇති වන්නා වූ ධර්මයෝ හේතු ප්‍රත්‍ය නැති කල නැති වෙත් යන මෙකී දහම බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් දේශනා කරනු ලැබේ"** යනුවෙනි.

බුදුරජාණන් වහන්සේ වදාළ හේතුඵල දහම හෙවත් පටිච්චසමුප්පාදය දේශය, කාලය, ජාතිය අනුව වෙනස් නොවන න්‍යායක් පදනම් කොට ගෙන පවතී. එය සරල සූත්‍රයක් මගින් මෙසේ පෙන්වා දී ඇත.

ඉමස්මිං සති ඉදං හෝති
ඉමස්ස උප්පාදා ඉදං උප්පජ්ජති
ඉමස්මිං අසති ඉදං න හෝති
ඉමස්ස නිරෝධා ඉදං නිරුජ්ඣති

මෙය ඇති කල්හි මෙය ඇති වේ.
මෙය හට ගැනීමෙන් මෙය හට ගනී.
මෙය නැති කල්හි මෙය ඇති නොවේ.
මෙය නැති වීමෙන් මෙය නැති වේ.

මෙම කෙටි සූත්‍රයේ ඉතා පුළුල් අර්ථයක් සහිත. එමගින් ඕනෑ ම ගැටලුවක් විග්‍රහ කළ හැකි ය. විසඳිය හැකි ය. පටිච්චසමුප්පාදය අනුලෝම දේශනාව හා පටිලෝම දේශනාව වශයෙන් දෙයාකාර ය. ඉහත කී

"මෙය ඇති කල මෙය ඇත
මෙය උපන් කල මෙය උපදී" යන සිද්ධාන්තය අනුලෝම පටිච්චසමුප්පාදය හා බැඳේ. එයින් "හේතුව ඇති කල ඵලය ඇත" යන සත්‍යය හෙළිදරවු කෙරේ. එසේ ම මෙහි,

"මෙය නැති කල මෙය නැත
මේ හේතුව නැති වීමෙන් මේ ඵලය නැති වේ" යන න්‍යාය පටිලෝම පටිච්චසමුප්පාදය හා බැඳේ. එයින් "හේතුව නැති කල ඵලය නැත" යන සත්‍යය හෙළිදරවු කෙරේ.

බුදුදහම අනුව මේ සංසාරය අසාර ය; අතෘප්තකර ය; හිස් ය; අර්ථ ශූන්‍ය ය. එය දුක්ඛ යන බුද්ධ වචනයෙන් පැහැදිලි කෙරේ. බුදුවරයකු පහළ වන්නේ මේ දුක පිළිබඳ ව මිනිසාට අවබෝධ කරවීමටයි. දුකින් අත් මිදීමට මග පෙන්වීමටයි. බුදුදහමේ මූලික අරමුණ ද පටිච්චසමුප්පාදයේ මූලික අරමුණ ද එය ම වේ. එහි අනුලෝම පටිච්චසමුප්පාදයෙන් සසර දුක් ඇති වන ආකාරය පෙන්වා දී ඇත. එම හේතු ප්‍රත්‍ය ධර්මයන් නැති කිරීමෙන් සසර දුක් නැති වන ආකාරය ප්‍රතිලෝම පටිච්චසමුප්පාදයෙන් පැහැදිලි කෙරේ. මෙසේ හේතු ප්‍රත්‍ය ධර්ම ඇති කල සසර දුක් ඇති වන සැටිත් හේතු ප්‍රත්‍ය ධර්ම නැති කල සසර දුක් නැති වන සැටිත් පටිච්චසමුප්පාදයෙන් පැහැදිලි කෙරේ.

අනුලෝම පටිච්චසමුප්පාදයෙන් සසර දුක් ඇති වන ආකාරය උගන්වන්නේ මෙසේ ය.

1. අවිජ්ජා පච්චයා සංඛාරා - චතුරාර්ය සත්‍යය නොදැනීම හේතු කොටගෙන කුසලාකුසල කර්ම රැස් කරයි.
2. සංඛාර පච්චයා විඤ්ඤාණං - කුසලාකුසල කර්ම රැස් කිරීම හේතු කොටගෙන ප්‍රතිසන්ධි සිත පහළ වේ.
3. විඤ්ඤාණ පච්චයා නාම රූපං - ප්‍රතිසන්ධි සිත හේතු කොටගෙන රූප වේදනා ආදී පංචස්කන්ධයක් ඇති වෙයි.
4. නාම රූප පච්චයා සළායතනං - නාම රූප හෙවත් පංචස්කන්ධය හේතු කොටගෙන ඇස, කන, නාසය, දිව, ශරීරය, මනස යන ආයතන හය පහළ වේ.
5. සළායතන පච්චයා ඵස්සෝ - සළායතන හේතු කොට ස්පර්ශය ඇති වේ.
6. ඵස්ස පච්චයා වේදනා - ස්පර්ශය හේතු කොටගෙන සුඛ, දුක්ඛ, උපේක්ඛාදී වේදනා පහළ වේ.
7. වේදනා පච්චයා තණ්හා - වේදනා හේතු කොට ගෙන තණ්හාව ඇති වේ.
8. තණ්හා පච්චයා උපාදානං - තණ්හාව නිසා සිතින් දැඩි ව අල්ලා ගැනේ.
9. උපාදාන පච්චයා භවො - සිතින් දැඩි ව අල්ලා ගැනීම නිසා නැවත නැවත භවයට එකතු වේ.
10. භව පච්චයා ජාති - නැවත සසරට එකතු වීම නිසා සසර ඉපදීම සිදු වේ.
11. ජාති පච්චයා ජරා මරණ සෝක පරිදේව දුක්ඛ දෝමනස්සුපායාසා සම්භවන්ති - ඉපදීම නිසා ජරා, මරණ, ශෝක, පරිදේව, දුක්ඛ දෝමනස්සාදී සියලු දුක් හටගනියි.

පටිලෝම පටිච්චසමුප්පාදයෙන් සසර දුක් නැති වන ආකාරය උගන්වන්නේ මෙසේ ය.

1. අවිජ්ජායත්වේව අසේස විරාග නිරෝධා සංඛාර නිරෝධෝ - අවිද්‍යාව ඉතිරි නොකොට සපුරා ක්ෂය කිරීමෙන් කුසලාකුසල කර්ම රැස් නොවේ.

2. සංඛාර නිරෝධා විඤ්ඤාණ නිරෝධෝ - කුසලාකුසල කර්ම රැස් නොකිරීමෙන් ප්‍රතිසන්ධි විඤ්ඤාණයක් ඇති නොවේ.

3. විඤ්ඤාණ නිරෝධා නාමරූප නිරෝධෝ - ප්‍රතිසන්ධිය ඇති නොවීමෙන් නාමරූප පහළ නොවේ.

4. නාම රූප නිරෝධා සළායතන නිරෝධෝ - නාම රූප හෙවත් පංචස්කන්ධය පහළ නොවීමෙන් ඇස, කන, නාසය, දිව, ශරීරය, මනස ආදී ආයතන සය පහළ නොවේ.

5. සළායතන නිරෝධා ඵස්ස නිරෝධෝ - සළායතන පහළ නොවීමෙන් ස්පර්ශය ඇති නොවේ.

6. ඵස්ස නිරෝධා වේදනා නිරෝධෝ - ස්පර්ශය පහළ නොවීමෙන් සුඛ, දුක්ඛ, උපේක්ඛාදී වේදනා පහළ නොවේ.

7. වේදනා නිරෝධා තණ්හා නිරෝධෝ - වේදනා නොමැති වීමෙන් තණ්හාව නැති වේ.

8. තණ්හා නිරෝධා උපාදනං නිරෝධෝ - තණ්හාව නැති වීමෙන් සිතින් දැඩි ව අල්ලා ගැනීමක් සිදු නොවේ.

9. උපාදන නිරෝධා භව නිරෝධෝ - සිතින් දැඩි ව අල්ලා නොගැනීම නිසා නැවත නැවත භවයට එකතු නොවේ.

10. භව නිරෝධා ජාති නිරෝධෝ - නැවත සසරට එකතු නොවීම නිසා උපතක් සිදු නොවේ.

11. ජාති නිරෝධා ජරා මරණ සෝක, පරිදේව, දුක්ඛ, දෝමනස්සුපායාසා නිරුජ්ඣන්ති - ජාතියක් හෙවත් උපතක් සිදු නොවන බැවින් ජරා, මරණ, ශෝක, පරිදේව, දුක්ඛ දෝමනස්සාදී සියලු දුක් නිරුද්ධ වේ.

පටිච්චසමුප්පාදය හෙවත් හේතුඵල දහම බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් සංසාරගත දුක ඇති වන හා නැති වන ආකාරය පෙන්වා දීමට මෙන් ම  සමාජගත දුක ඇති වන හා නැති වන ආකාරය පෙන්වා දීමට ද භාවිත කර ඇත.

සමාජයේ පවතින දුරාචාරය, අසමගිය, දිළිඳුකම, සමාජ විසමතා, නූගත්කම, ජාතිවාදී අරගල ආදි ගැටලු පිළිබඳ අපි නිතර කතා කරමු. මේ ගැටලුවලට නිතර පිළියම් ද සොයන්නෙමු. මෙසේ ලබා දෙන පිළියම් බොහෝ විට අසාර්ථක වේ. එයට හේතුව පිළියම් සෙවීමේ දී ගැටලුවට තුඩු දී ඇති මූලික හේතු අමතක කර විසඳුම් සෙවීමයි.

බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් ලොව සමාජ ගැටලු ඇති වන හා නැති වන ආකාරය හේතුඵල දහමට අනුව බොහෝ සූත්‍ර ධර්මයන්හි පෙන්වා දී ඇත. දිළින්දන්ට ධනෝපායන මාර්ග නොමැති වීම නිසා බොහෝ සමාජ ප්‍රශ්න ඇති වන අයුරු චක්කවත්ති සීහනාද සූත්‍රයේ පටිච්චසමුප්පාදයට අනුව පෙන්වා දී ඇත.

"මහණෙනි, දුප්පතුන්ට ධනය නූපදනා කල්හි දිළිඳුකම වැඩි විය. දිළිඳුකම වැඩි වීම නිසා සොරකම වැඩි විය. සොරකම නිසා අවි ආයුධ බහුල විය. අවි ආයුධ බහුල වීම නිසා ප්‍රාණඝාතය ඇති විය. ප්‍රාණඝාතය නිසා බොරු කීම කේලාම් කීම ඇති විය. බොරු කීම කේලාම් කීම නිසා අනිසි කාම සේවනය ඇති විය. අනිසි කාම සේවනය නිසා රළු වචන හිස් වචන ඇති විය. රළු වචන හිස් වචන නිසා මිථ්‍යා දෘෂ්ටිය ඇති විය. මිථ්‍යා දෘෂ්ටිය නිසා අධර්මයෙහි ඇල්ම, විසම ලෝභය හා මිථ්‍යා ධර්ම ඇති විය. එම කරුණු නිසා මවුපියන්ට ගරු නොකරන, පැවිද්දන්ට නොසලකන, කුල දෙටුවන් නොපුදන අදැහැමි සමාජයක් ඇති විය."

මහා නිදාන සූත්‍රයේ තණ්හාව මුල්කොට සමාජයේ කලකෝලාහල ඇති වන අයුරු පටිච්චසමුප්පාදයට අනුව පෙන්වා දී ඇත. අනුලෝම පටිච්චසමුප්පාද න්‍යාය මෙහි දී භාවිත කර ඇති අයුරු පැහැදිලි වේ.

"වේදනාව නිසා තණ්හාව ඇති වේ. තණ්හාව නිසා රූප ආදි අරමුණු සොයයි. සෙවීම නිසා ලැබීම සිදු වේ. ලැබීම නිසා හොඳ නරක විනිශ්චය කරයි. විනිශ්චය නිසා ඡන්දරාගය ඇති වේ. ඡන්දරාගය නිසා මමත්වය ඇති වේ. මමත්වය නිසා මසුරුකම ඇති වේ. මසුරුකම නිසා ආරක්ෂා කිරීම් ඇති වේ. ආරක්ෂා කිරීම් නිසා දඬු මුගුරු දැරීම, අවි දැරීම, කලකෝලාහල, විවාද, ඇනුම් බැනුම්, කේලාම්, බොරුකීම් ආදි නොයෙක් ළාමක අකුසල ධර්මයෝ ඇති වෙත්."

සමාජ ගැටලු ඇතිවන අයුරු පටිච්චසමුප්පාදය අනුව පෙන්වා දිය හැකිවාක් මෙන් ම එම ගැටලු නිරාකරණය ද පටිච්චසමුප්පාදය අනුව ම පෙන්වා දිය හැකි ය. එහි දී හේතුව නැති වීමෙන් ඵලය නැති වන ආකාරය පැහැදිලි කරනු ලැබේ.

චක්කවත්ති සීහනාද සූත්‍රයට අනුව දුප්පත්කම යන සමාජ ගැටලුව නැති වන ආකාරය පටිලෝම පටිච්චසමුප්පාද න්‍යායට අනුව මෙසේ දැක්වේ.



"දිළින්දන්ට ධනය ලැබීමෙන් දිළිඳුකම නැති වේ. දිළිඳුකම නැති විට සොරකම නැති වේ. සොරකම නැති විට අවි ආයුධ අවශ්‍ය නොවේ. අවි ආයුධ නැති විට ප්‍රාණඝාතය සිදු නොවේ. ප්‍රාණඝාතය නැති විට බොරුව, කේලම නැති වේ. බොරු කීම කේලාම් කීම නැති විට අනිසි කාමසේවනය නැති වේ. අනිසි කාමසේවනය නැති විට රළු වචන හා හිස් වචන නැති වේ. රළු වචන හා හිස් වචන නැති විට මිථ්‍යා දෘෂ්ටිය නැති වේ. මිථ්‍යා දෘෂ්ටිය නැති විට අධර්මයෙහි ඇල්ම, විසම ලෝභය හා මිථ්‍යා ධර්මය නැති වේ. අධර්මයෙහි ඇල්ම, විසම ලෝභය, මිථ්‍යා ධර්මය නැති විට මවුපියන්ට ගරු කරන පැවිද්දන්ට සලකන, කුල දෙටුවන් පුදන දැහැමි සමාජයක් ඇති වේ."

සමාජ ප්‍රශ්නවලට පිළියම් යෙදීමේ දී ඉහත දක්වූ ආකාරයට ප්‍රශ්න ඇති වන හා නැති වන ආකාරය පටිච්චසමුප්පාදයට අනුව සොයා බැලිය හැකි ය. ඒ අනුව වඩාත් සුදුසු ම විසඳුම ඒ ඒ ප්‍රශ්න සඳහා ලබා දිය හැකි ය.

ඉහත සඳහන් කළ පරිදි මිනිස් ජීවිතය හා බැඳුණු සන්තානගත හා සමාජගත දුක් දොම්නස් මෙන් ම භෞතික ධර්මයන්ගේ ක්‍රියාකාරීත්වය ද පටිච්චසමුප්පාද න්‍යායට අනුව ම සිදුවන බව බුදුරජාණන් වහන්සේ පෙන්වා දුන්හ.

භෞතික ධර්ම යනු ඇස, කන, නාසය, දිව, ශරීරය යනා දී අපගේ ඉඳුරන්ට ගොදුරු වන දේවල් ය; පඨවි, ආපෝ, තේජෝ, වායෝ යන සතර මහා භූතයන්ගෙන් සමන්විත දේවල් ය. අපගේ ශරීරය මෙන් ම අප වටා ඇති අහස, මහ පොළොව, ගහ කොළ, ගේ දොර ආදි සියල්ල ද භෞතික වස්තූන් ය.

අග්ගිවච්චගොත්ත සූත්‍රයේ දී කෙටි සාකච්ඡාවක් තුළින් දර-ගිනි යන භෞතික වස්තූන් අතර ඇති හේතුඵල සම්බන්ධය බුදුරජාණන් වහන්සේ පැහැදිලි කර තිබේ.

"ඔබ ඉදිරියේ ගින්නක් දැල්වෙන කල්හි දැල්වේ යැයි පෙනේ ද?"
"එසේ ය දැල්වේ යැයි පෙනේ"
"කුමක් හේතු ප්‍රත්‍ය කොට ගෙන ඒ ගින්න දැල්වේ ද?"
"වියළි ගොම, පරඬලා ආදිය හේතු ප්‍රත්‍ය කොට ගෙන ගින්න දැල්වේ."
"ඔබ ඉදිරියේ ගින්න නිවී ගිය කල්හි ඒ ගින්න නිවුණේ යැයි පෙනේ ද?"
"එසේ ය ගින්න නිවුණු කල්හි ඒ ගින්න නිවුණු බව පෙනේ."
"කුමන හේතු ප්‍රත්‍යයන් නැති වූ කල ගින්න නිවී යන්නේ ද?"
"දර පරඬලා ආදි හේතු ප්‍රත්‍ය නැති කල්හි ය."

"මෙය ඇති කල මෙය ඇත." යන නියමය අනුව දර ඇති කල ගිනි ඇත. "මෙය නැති කල මෙය නැත." යන නියමය අනුව දර නැති කල ගිනි නැත.

භෞතික ධර්මයන්ගේ ක්‍රියාකාරීත්වයට ද පටිච්චසමුප්පාද න්‍යාය ධර්මය පොදු වූවක් බව දර-ගිනි උපමාවෙන් පැහැදිලි ය.

"සියල්ල ඊශ්වරයාගේ කැමැත්ත බලය අනුව සිදු වේ."
"සියල්ල පූර්ව කර්මය අනුව සිදු වේ."
"සියල්ල අහේතුක ව ඉබේ සිදු වේ." යන පිළිගැනීම් තුනෙන් ම බැහැර ව සියල්ල **හේතුඵල න්‍යාය ධර්මය අනුව සිදු වේ** යන පිළිගැනීම බුදුරජාණන් වහන්සේගේ ධර්මයෙහි දේශනා මගින් තහවුරු කොට ඇත.

අපේ සාර්ථකත්වයට මෙන් ම අසාර්ථකත්වයට ද හේතුව දේව කැමැත්ත හෝ පෙර කර්මය පමණක් නොවේ. ජය හෝ පරාජය අහේතුක ව සිදු නොවේ. හේතුඵල ධර්මය අනුව ය යන බුදුදහමේ ඉගැන්වීම පහත සඳහන් වගුව තුළින් වැඩි දුරටත් තේරුම් ගත හැකි ය.

| ගැටලුව<br>**විභාගය අසමත් වීම** | විසඳුම<br>**විභාගය සමත් වීම** |
|---|---|
| 1. පාසලට නොපැමිණීම හේතුවෙන් පාඩම් අතපසු වීම | 1. දිනපතා පාසල් පැමිණීම නිසා පාඩම් පහසු වීම |
| 2. පාඩම් අතපසු වීම නිසා විෂයය අවබෝධය අඩු වීම | 2. පාඩම් පහසු වීම නිසා විෂයය අවබෝධය වැඩි වීම |
| 3. විෂයය අවබෝධය අඩු වීම නිසා විෂයය දුර්වල වීම | 3. විෂයය අවබෝධ වීමෙන් විෂයය දුර්වල නොවීම |
| 4. විෂයය දුර්වල වීම නිසා සාර්ථක ව පිළිතුරු සැපයිය නොහැකි වීම | 4. විෂයය අවබෝධය නිසා සාර්ථක ලෙස පිළිතුරු සැපයිය හැකි වීම |
| 5. සාර්ථක ව පිළිතුරු නොදීම හේතුවෙන් අඩු ලකුණු ලැබීම | 5. සාර්ථක ව පිළිතුරු සැපයීමෙන් විෂයයට වැඩි ලකුණු ලබා ගැනීම |
| 6. අඩු ලකුණු ලැබීම නිසා විභාගය අසමත් වීම | 6. වැඩි ලකුණු ලැබීම නිසා විභාගය සමත් වීම |
| 7. විභාගය අසමත් වීම නිසා පූර්ණ පෞරුෂයකින් යුත් ශිෂ්‍යයකු බිහි නොවීම | 7. විභාගය සමත් වීමෙන් පූර්ණ පෞරුෂයකින් යුත් ශිෂ්‍යයකු බිහි වීම |

## සාරාංශය

හේතුවක් මුල් කරගෙන ඵලයක් ඇති වන ආකාරයත් හේතුව නැති වීම තුළින් ඵලය නැති වන ආකාරයත් පටිච්චසමුප්පාද න්‍යාය ධර්මයෙන් පෙන්වා දෙයි. බුද්ධ ධර්මය හා පටිච්චසමුප්පාදය දෙකක් නොව එකක් ම බව බුදුරජාණන් වහන්සේ පෙන්වා දී ඇත. ද්වාදසාංග පටිච්චසමුප්පාද ධර්මය තුළින් සංසාර දුක ඇති වන නැති වන ආකාරයත්, සමාජ දුක ඇති වන නැති වන ආකාරයත් පෙන්වා දී ඇත. අපට එදිනෙදා ගැටලු විග්‍රහයේ දී පටිච්චසමුප්පාද න්‍යාය භාවිත කළ හැකි ය.

## ක්‍රියාකාරකම

1. පටිච්චසමුප්පාද ධර්මයෙහි කෙටි සූත්‍රය කුමක් දැ යි පැහැදිලි කරන්න.
2. එම කෙටි සූත්‍රය පටිච්චසමුප්පාදයේ මූලික අරමුණ සමග සම්බන්ධ වන ආකාරය පෙන්වා දෙන්න.

## පැවරුම

1. එක්තරා නගරයක වෙළෙඳසලක් හදිසියේ ගිනි ගත්තේ ය. එම සිදුවීම හේතුඵල ධර්මය අනුව විග්‍රහ කොට ලිපියක් සකස් කරන්න.
2. පන්තියේ ප්‍රදර්ශනයට සුදුසු පරිදි අනුලෝම පටිලෝම පටිච්ච සමුප්පාද දේශනා වෙන වෙන ම ලියා ගුරුතුමාට ඉදිරිපත් කරන්න.



# බුදු දහම පදනම් කරගත් ජීවන දැක්මක්

බුදු දහම මානව වර්ගයාට ම ලැබී ඇති අනගිතම දායාදයකි. වරින් වර කාලයේ වැලිතලාවෙන් යට වී යන ලෝක යථාර්ථය නැවත අනාවරණය කොට ලෝකයාගේ යහපත වෙනුවෙන් ඉදිරිපත් කරන්නේ ලොව්තුරා බුදුවරයෙකි. එම යථා ස්වභාවය හෙළි කෙරෙන බුදු දහමේ මූලික ඉගැන්වීම් කිහිපයක් ඇත. මෙම ඉගැන්වීම් මැනැවින් හදාරා ඒ අනුව කටයුතු කිරීමෙන් ඕනෑ ම අයකුගේ ජීවිතය ආලෝකවත් කර ගත හැකි ය. ජීවිතය හා ලෝකය පිළිබඳ සැබෑ ස්වභාවයත් ජීවිතය පවත්වා ගත යුතු ආකාරයත් මෙම ඉගැන්වීම් මගින් පෙන්වා දෙයි. පටිච්චසමුප්පාදය, චතුරාර්ය සත්‍යය, කර්මය හා පුනර්භවය බුදු දහමේ මූලික ඉගැන්වීම් කීපයකි. මෙම එක් එක් ඉගැන්වීම් වෙන් වෙන් ව දැන හැඳින එමගින් ජීවිතය ඔපවත් කර ගත හැකි ආකාරය විමසා බලමු.

ඇති වීම (උප්පාද) පැවතීම (ඨිති) නැති වීම (භංග) වශයෙන් පවත්නා ලෝකය හේතු ප්‍රත්‍ය වශයෙන් එකිනෙකට සාපේක්ෂව පවත්නා ආකාරය හේතුඵල දහමින් මනා ලෙස පැහැදිලි කොට ඇත.

**"ඉමස්මිං සති ඉදං හෝති - ඉමස්මිං අසති ඉදං න හෝති" මෙය ඇති කල්හි මෙය වේ. මෙය නැති කල්හි මෙය නොවේ,** යන්න හේතුඵල ධර්මතාවෙන් ඉගැන්වෙන මූලික හරයයි. අස්සජි මහරහතන් වහන්සේ උපතිස්ස පරිබ්‍රාජකයාට බුදුරජාණන් වහන්සේ හඳුන්වා දෙන්නේ හේතුඵල සබඳතාව පෙන්වා දෙන ශාස්තෘවරයකු ලෙසිනි. මෙලොව උපන් සියලු දෙනාට ම ජාති, ආගම්, කුල, දේශසීමා කුමක් වුව ද ලෙඩ වීම, ජරාවට යෑම, මරණයට පත් වීම යනාදී ස්වභාවයන් පොදු ගැටලු ය. මෙම ගැටලුවලට පිළිතුරු සෙවීම අතිශය දුෂ්කර ය. සත්ත්වයාට මුහුණ දීමට සිදු වන විවිධාකාරයේ දුක් කම්කටොලුවලට හේතු සාධක හේතුඵල දහම මගින් පෙන්වා දෙයි. ජාති, ජරා, මරණ දුක්වලට හේතු වන්නේ භවයක් තුළ ඉපදීමයි. සත්ත්වයා භවගාමී ව සසර සැරිසරන්නේ භවයට ඇති බැඳීම නිසා ය. භවයට බැඳෙන්නේ පංචස්කන්ධය කෙරෙහි හට ගන්නා තණ්හාව නිසා ය. ඇස, කන, නාසය ආදී ඉන්ද්‍රියයන් හා රූප, ශබ්ද, ගන්ධ ආදී අරමුණු මුණ ගැසීමෙන් වේදනාව හට ගනී. ඇස, කන ආදී ඉන්ද්‍රියයන් රූප, ශබ්ද ආදී අරමුණු හා ගැටීමෙන් ස්පර්ශය උපදී. ස්පර්ශයට හේතු වන්නේ චක්ඛු, සෝත ආදී ආයතන හයයි. එම ආයතන හට ගැනීමට හේතු වන්නේ විඤ්ඤාණයයි. විඤ්ඤාණය ද තනිව හටගෙන පවත්නා, ස්වාධීන වූවක් නොවේ. හේතු

ප්‍රත්‍ය සමුදයක් නිසා විඤ්ඤාණය මෙන්ම සත්ත්වයාගේ සසාංසාරික පැවැත්ම සිදුවෙයි. පුද්ගලයන් විසින් කරනු ලබන කුසලාකුසලකම්ද සත්ත්වයාගේ පැවැත්මට මූලික ව ම බලපාන හේතුවකි. කුසල හෝ අකුසල කර්ම අප විසින් දිගින් දිගට ම සිදු කරනු ලබන්නේ අවිද්‍යාව හෙවත් චතුරාර්ය සත්‍ය ධර්මය අවබෝධ කොට නොගන්නා නිසා ය. මේ අනුව සාංසාරික ව අපට මුහුණු දීමට සිදු වන අනේක විධ දුක් පීඩාවන්ට වගඋත්තරකරුවා වන්නේ අප ම ය. එසේ ම ඒ සඳහා ක්‍රියාත්මක වන බාහිර බලවේගයක් හෝ කරවන්නෙක් හෝ නොමැති බවත් මෙම ඉගැන්වීම මගින් ප්‍රත්‍යක්ෂ වන කරුණකි.

හේතුඵල දහම අප දෛනික ව මුහුණ දෙන ගැටලු නිවැරැදි ව හඳුනා ගැනීමට ද එම ගැටලු විසඳා ගැනීමට ද උපකාරවත් වේ. අපගේ පාලනයක් ඇති ව හෝ නැති ව සිදු වන ඕනෑ ම සංසිද්ධියක් තුළ මෙම හේතුඵල දහම ක්‍රියාත්මක වේ. නිදසුනක් ලෙස පංතියේ සිටින දක්ෂ ශිෂ්‍යයකු හා ඉගෙනුමට පසුබට ශිෂ්‍යයකු ගෙන වෙන් වෙන් ව ඒ සඳහා හේතු සාධක විමසා බැලුවහොත් කරුණු රැසක් අනාවරණය කර ගත හැකි ය. ඉගෙනුම කෙරෙහි කැපවීම, උත්සාහය, දෙමාපිය වැඩිහිටි අවධානය ලැබීම හා බුද්ධි මට්ටම වැඩි වීම ආදී සාධක වශයෙන් කරුණු රැසක් ඔහුට දක්ෂ ශිෂ්‍යයකු වීමට බලපා තිබිය හැකි ය. ඉගෙනුමට පසුබට ශිෂ්‍යයා පිළිබඳ හේතු සාධක විමසා බැලුවහොත් අඩු කැපවීම, කුසීතකම, වැඩිහිටි අවධානය නොමැති වීම, ඌන බුද්ධි මට්ටම වැනි සාධක රැසක් පසුබටතාවට ඉවහල් වී ඇති බව පෙනී යයි. ප්‍රතිඵලය දෙස බලා හැඟුම්බර ව පටු තීරණ ගැනීම වෙනුවට හේතු සාධක බලා බුද්ධිමත් ව නිවැරැදි තීරණ ගැනීමට මෙමගින් හැකියාව ලැබේ.

බුදුදහමේ ඉතා ම වැදගත් ඉගැන්වීමක් වන **චතුරාර්ය සත්‍යය** පිළිබඳ නිවැරැදි අවබෝධයක් ලබා ගැනීම ද අපගේ එදිනෙදා ජීවිතය ඔපවත් කර ගැනීමට වැදගත් වේ. උපතේ පටන් ජීවිත කාලය පුරා අප මුහුණ දෙන විවිධාකාර දුක් දොම්නස්වල ස්වභාවයත්, තෘෂ්ණාව ඊට ප්‍රධාන හේතුව බවත් එමගින් ප්‍රත්‍යක්ෂ වේ. දුකින් මිදීමේ මාර්ගය හෙවත් මැදුම් පිළිවෙත ගැන අවබෝධයක් ඇති කර ගැනීමෙන් ජීවත් විය යුතු ආකාරය පිළිබඳ දැක්මක් පුද්ගලයා තුළ ඇති වේ.

ලාභ, අලාභ, යස, අයස, නින්දා, ප්‍රශංසා, සුඛ, දුක්ඛ යන අට ලෝ දහමට මුහුණ දීමට සිදු වන්නේ ලෝක ස්වභාවය අනුව බව අපට පසක් වන විට දුක සැප විඳදරා ගැනීමේ සමබර මානසිකත්වයක් ගොඩනගා ගැනීමට හැකියාව ලැබේ. සැපතේ දී අනවශ්‍ය උද්දාමයට පත් වීම ද, දුකේ දී දැඩි කම්පනයට පත් වීම ද නුසුදුසු බව වටහා ගත්විට පුද්ගලයා අසීමිත ආශාවන් පසුපස හඹා නොයයි. ඔහු තමා අවට සිටින්නවුන් හා දුක සැප බෙදා ගැනීමට හුරුවේ. එවන් පුද්ගලයා ලද දෙයින් සතුටට පත් වීමට හුරුවන නිසා සැනසිලිදායක ජීවිතයක් ගත කරයි.

කර්මය හා පුනර්භවය පිළිබඳ ඉගැන්වීමෙන් අපගේ ජීවිතය ඇතුළු සියලු සත්ත්ව ජීවිත මෙලොවින් අවසන් නොවන බව තේරුම් ගත හැකි ය. ඇතැමෙක් කර්ම ඵල විශ්වාස නොකරන බැවින් බරපතල පාපකර්ම සිදු කර ගනිති. ඇතැමෙක් සියල්ල පෙර කර්මයට ම භාර දෙති. මෙම ක්‍රියා දෙවර්ගය ම පුද්ගලයාට ඉතා හානිකර අයුරින් බලපායි.

අප විසින් කරනු ලබන කුසලාකුසල කර්මවලට අනුව සසර දිගු ගමනක් ඇති බවත්, කර්ම සිදු වන්නේ අප විසින් සිදු කරනු ලබන විවිධ ක්‍රියා අනුව බවත් එනිසා අප තිදොරින් සිදු කරනු ලබන කටයුතු පිළිබඳ දැඩි සැලකිල්ලක් දැක්විය යුතු බවත් මේ පිළිබඳ හැදෑරීමෙන් පසක් වේ. එසේ ම සාංසාරික ගමන නතර කිරීම සඳහා කෙලෙස් ප්‍රහීන කළ යුතු බවත් පැහැදිලි වේ. අප මෙලොව කරන කර්ම පරලොවට බලපාන බැවින් අකුසලයෙන් මිදී කුසලයෙහි නිරත විය යුතු ය. කුසල කර්ම සිදු කර ගැනීමෙන් සුගතියෙහි ද අකුසල කර්ම කිරීමෙන් දුගතියෙහි ද උපත ලබන බව වටහා ගැනීම නිසා නිවැරැදි ජීවිතයක් ගත කිරීමට හැකියාව අපට ලැබේ. කර්මයක් සිදු වීම සඳහා චේතනාව අනිවාර්යයෙන් බලපානු ලබයි. අචේතනිකව සිදු වන ක්‍රියා කර්ම ලෙස නොසැලකෙයි. මෙනිසා දෛනික ජීවිතය ගත කිරීමට බාධාවක් නොමැති බව පැහැදිලි වේ. කර්මය පිළිබඳ බෞද්ධ ඉගැන්වීමෙන් පෙන්වා දෙන තවත් වැදගත් කරුණක් නම් සියල්ල පෙර කර්මයට භාරදිය නොහැකි බවයි. කර්ම ශක්තීන් අපගේ ජීවිතයට බලපෑව ද සියල්ල අතීත කර්මයට භාරදී උදාසීන ව කල් ගත කිරීමට බුදුදහම නුගන්වයි.

## සාරාංශය

චතුරාර්ය සත්‍යය, පටිච්ච සමුප්පාදය, කර්මය හා පුනර්භවය බුදුදහමේ මූලික ඉගැන්වීම් ලෙස සැලකේ. හේතුඵල දහම හා චතුරාර්ය සත්‍යයට අනුව ලොව පවත්නා සියලු සංසිද්ධීන් එකිනෙක හා බැඳී ඇති ආකාරය පෙන්වා දෙයි. බුදුදහමේ මූලික ඉගැන්වීම් මැනැවින් හදාරා ජීවිතයට එකතු කර ගැනීම ඉතා වැදගත් ය. කර්මය හා පුනර්භවයක් ඇති බැවින් දෙලොව සුබසිද්ධිය සලසන යහපත් ක්‍රියාවල නිරත විය යුතු ය. මෙම ඉගැන්වීම සියලු ආකාරයේ දුක් නැති කර ගැනීමට පිටිවහලක් කර ගත හැකි ය. ජීවිතයේ අපට මුහුණ දීමට සිදු වන ඕනෑ ම ක්‍රියාවලියක දී බුද්ධිමත් ව කටයුතු කිරීමටත් ලෝකස්වභාවය තේරුම් ගැනීමටත් මෙමගින් හැකියාව ලැබේ.



## ක්‍රියාකාරකම

1. පහත දැක්වෙන මාතෘකා අනුව එම ඉගැන්වීම් ඔබේ ජීවිතය ඔපවත් කර ගැනීමට යොදා ගත හැකි ආකාරය පිළිබඳ කෙටි සටහන් ලියන්න.
    - චතුරාර්ය සත්‍යය
    - පටිච්චසමුප්පාදය
    - කර්මය හා පුනර්භවය
2. ඔබ තෝරා ගත් ගැටලුවක් විසඳීමට පටිච්චසමුප්පාද න්‍යාය යොදා ගත හැකි ආකාරය පෙන්වා දෙන්න.

## පැවරුම

බුදුදහමේ මූලික ඉගැන්වීම් මගින් ජීවිතය ඔපවත් කර ගත හැකි ආකාරය පිළිබඳ පුවත්පතකට ලිපියක් සකස් කරන්න.



# පරිසර හිතකාමී වෙමු

එදා අප පාසලේ සියලු දෙනාට ම ප්‍රීතිමත් දවසක්. ලෝක පරිසර දිනය යෙදී තිබුණෙත්, පාසල් විෂය බාහිර ක්‍රියාකාරකම් යෙදී තිබුණෙත් එක ම දවසක. එනිසා අපට එදා ක්‍රියාකාරකම් රාශියක් යෙදී තිබුණා. අපි ඒ හැම ක්‍රියාකාරකමක් ම ඉතාමත් සතුටින් ඉටු කළා. අප පන්තියේ ළමයින්ට වනයක අසිරිය නැරඹීමට යෑමට තිබුණේ එදයි. අපි උදය වරුවේ කුඩා වනරොදක් බැලීමට ගියා. එදා තමයි අප දැනගත්තේ වනාන්තරේ ඇතට පේනවට වඩා ලස්සන බව. ඒ වනාන්තරය ඇතුළත හොඳින් ගමන් කළ හැකි බව; බොහෝ ලස්සන කුරුල්ලන් ඒ ගස් උඩ ගී ගයමින් ගෙඩි, මල් ආදිය බුදිමින් සතුටින් සිටින බව; ඒ විතරක් නොවේ අපා දෙපා සිව්පා බහුපා බොහෝ සතුන් ඒ ගස් යට නිදහසේ තම ජීවිතය ගතකරන බව. ඒ සියල්ලේ අසිරිය විඳිමින් දිවා කාලයේ වුවත් අපට දැඩි උණුසුමක් හෝ වෙහෙසක් නොදැනී ම ඒ සුන්දර අත්දැකීම විඳ ගැනීමට හැකියාව ලැබුණා.

එම චාරිකාව නිමවා අපි සියලු දෙනා පැමිණියේ පාසල වෙත. ඉන් පසු ව සෑම පන්තියක් ම නියෝජනය වන පරිදි පාසල් වත්තේ ගසක් බැගින් රෝපණය කරනු ලැබුවා. එම සෑම ගසකට ම ජලය හා පොහොර දමා රැක ගැනීමට ඒ ඒ පන්තියේ ළමයිනට බාර කෙරුණා. ඉන් අනතුරුව ලෝක පරිසර දිනය නිමිත්තෙන් සංවිධානය කර තිබූ දේශනයට අපට සහභාගි වීමට තිබුණා. එම දේශනයට යන විට පෑනක්, පොතක් රැගෙන යෑමට නියම වූයේ එහි වැදගත් දේ සටහන් කර ලිපියක් සකස් කිරීමට අවශ්‍ය නිසයි. අප දේශනය අවසානයේ පරිසරයේ ඇති වැදගත්කම ගැන බොහෝ දේ ඉගෙන ගත්තා. කණ්ඩායම් හැදී පසු දින අප එම කරුණු මෙසේ පෙළගැස්සුවා.



### පරිසරය යනු කුමක් ද?

අප අවට ඇති වටපිටාව පරිසරය ලෙස සරල ව හැඳින්විය හැකි ය. එය ජීවී පරිසරය හා අජීවී පරිසරය ලෙස වර්ග කළ හැකි ය. මිනිසා මෙන් ම සතා සිවුපාවුන් ද පරිසර ජීවීහු වෙති. නොමැරුණ ගස් වැල් ආදිය ද ජීවී පරිසරයට අයත් වෙයි. ඒ අනුව සවිඤ්ඤාණක හෙවත් සිත් ඇති මිනිසා ඇතුළු සත්ත්වයෝ ද, අවිඤ්ඤාණක හෙවත් සිත් නැති ගස්වැල් ආදිය ද පරිසරයේ කොටස්කරුවෝ වෙති.

අජීවී පරිසරය පණ නැති වස්තූන්ගෙන් සමන්විත ය. හිරු, සඳු, අහස, මහපොළොව, කඳුහෙල්, අව්ව, වැස්ස, සුළඟ, ජලය ඊට අයත් ය. සත්ත්වයා උපන් මොහොතේ ගන්නා හුස්ම ටික මෙන් ම පොඩි දරුවා නිදන තොටිල්ලත් පරිසරයේ කොටස් ය. අප මියගිය පසු දේහය මිහිදන් කෙරෙන්නේ පරිසරයේ ම කොටස් ලෙසිනි.

### පරිසරය හා බුදුදහම

පරිසරයේ ඌකවරණය ගැන, පරිසරය ආරක්ෂා කිරීම ගැන අද ලෝකයේ ම මිනිස්සු සාකච්ඡා කරති; සම්මන්ත්‍රණ පවත්වති; නොයෙක් නීති රීති අණපනත් පනවති. ඒ අප පරිසරය ආරක්ෂා කර ගත යුතු නිසා ය. ලෝකයේ මිනිසුන් හා ජනාවාස වර්ධනය වුව ද ඒ හා සමගාමී ව පරිසරය වර්ධනය වන්නේ නොවේ. මිනිසකුට විශාල ගසක් කැපීමට යන්නේ සුළු වේලාවක් වුව ද එවැනි ගසක් වර්ධනය වීමට වසර ගණනාවක් ගත වේ.

එනිසා පරිසරයේ ඇති සම්පත් සීමිත බවත් මිනිසාගේ අවශ්‍යතා අසීමිත බවත් දැනගෙන කටයුතු කළ යුතු ය. පරිසරය සුරැකීම පිළිබඳ බොහෝ දේ අපට බුදුදහම තුළින් දැකගත හැකි වෙයි.

## ජලය

ජලය යනු අප සැමට හිමි ස්වාභාවික සම්පතකි. ජල සම්පත රැක ගැනීම අප සතු පරම යුතුකමක් වෙයි. බුදුරජාණන් වහන්සේ භික්ෂූන් වහන්සේලාට ජලය පරිහරණය කිරීම පිළිබඳ විනය නීති පවා පනවා ඇත. අප පරිහරණය කරන ජලයට කෙළ ගැසීම, මල මූත්‍රා කිරීම, වමනය කිරීම ආදිය නොකළ යුතු ය. එසේ ම භික්ෂූන් වහන්සේ ජලය පානය කිරීමේ දී පෙරා පානය කළ යුතු ය. ඒ සඳහා පෙරහන්කඩක් නිර්දේශ කරන ලදි. අප ද ජලය ආරක්ෂා කළ යුතු ය. ජලයට කැලිකසල දැමීම හෝ අපවිත්‍ර දෑ දැමීම නොකළ යුතු ය. අපට ඇති මේ ජලය සම්පතක් ලෙස අරපිරිමැස්මෙන් පරිහරණය කළ යුතු ය. ජල දූෂණය වැළැක්විය යුතු සේ ම ජල නාස්තිය ද අප නො කළ යුතු ය.

## වාතය

තුරුලතා මෙන් ම සත්ත්ව ප්‍රජාව ද වාතය ආශ්වාස ප්‍රශ්වාස කිරීමෙන් ජීවත් වන බව ප්‍රකට ය. ඒ ලබාගන්නා හුස්ම පොද පවිත්‍ර වීම ඉතා වැදගත් වේ. අප සමාජයේ බොහෝ අය සිදු කරන ක්‍රියා නිසා දැන හෝ නොදැන වායු දූෂණය සිදු වේ. අද කාර්මික දියුණුව නිසා ද බොහෝ යන්ත්‍ර සූත්‍ර මෙන් ම රථවාහන මගින් පිටවන දුම නිසා ද පරිසරයේ ඇති වායුව දූෂණය වේ. කැලෑ ගිනිතැබීම මෙන් ම අපද්‍රව්‍ය ගිනි දැල්වීම නිසා ද වායු දූෂණය සිදු වේ. පරිසරයට මුදාහරින කැලිකසල නිසා ද පරිසරයේ ඇති වායුව දූෂණය වේ. වායු දූෂණය නිසා ශ්වසන ආබාධ පවා ඇති වේ. ඉතා පිරිසිදු සුළං පොදක පහස ලැබීමට නම් අප අපේ වායු දූෂණය වළක්වා ගැනීමට ක්‍රියා කළ යුතු වේ.

## තුරුලතා

බුදුරජාණන් වහන්සේ සිදුහත් කුමාරයා ලෙසින් උපත ලැබුවේ සල්මල් උයනක දී ය. බුද්ධත්වයට පත් වූයේ ද ඇසතු බෝ රුකක් යට දී ය. පිරිනිවන් පෑවේ ද උපවත්තන නම් සල් උයනේ දී ය. බොහෝ ධර්ම දේශනා පැවැත්වූයේ ද පරිසරය ඇසුරු කරමිනි. බොහෝ භික්ෂූන් වහන්සේලා තමාගේ විමුක්ති මාර්ගය සෙවීම පිණිස ආරණ්‍ය, ගස් සෙවණ ඇසුරු කළ බව අපට පෙනේ. පරිසරය ආරක්ෂා කිරීම පිණිස බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් භික්ෂූන් වහන්සේලාට විනය නීති පවා පනවා ඇත.



දිනක් එක්තරා දේවතාවෙක් බුදුරජාණන් වහන්සේ වෙත පැමිණ ප්‍රශ්නයක් ඇසුවේ ය. "කවරකුට නම් දිවා රාත්‍රී පින් වැඩේ ද? කවරෙක් නම් සුගතියට යත් ද?" එයට පිළිතුරු දුන් බුදුරජාණන් වහන්සේ දේශනා කළේ, "යමෙක් මල් පලතුරු උයන් වවන්නේ ද, ස්වාභාවික වනාන්තර වවන්නේ ද, ඒදඬු, පාලම්, පැන්හල්, පොකුණු තනාදෙයි ද, ඔවුනට දිවාරැය පින් වැඩේ. දැහැමි ව වසන සිල්වත් වූ ඔවුහු සුගතිගාමී වෙති" යනුවෙනි.

වෘක්ෂලතා නොමැති ව අපට ජීවත් විය නොහැකි ය. අපට ප්‍රධාන වශයෙන් ආහාර ලබා දෙන්නේ මෙම තුරුලතා මගිනි. අපට අවශ්‍ය බොහෝ සම්පත් ලැබෙන්නේ මෙම වෘක්ෂලතා නිසයි. අප වාඩි වී සිටින පුටුව, ලියන මේසය, නිදන ඇඳ, සෙවණ දෙන වහලය, පොත් තබන අල්මාරිය ආදී මෙකී නොකී බොහෝ දේ නිපදවන්නේ දැවයෙනි. අප පරිසරයට මුදාහරින කාබන් ඩයොක්සයිඩ් වායුව ලබාගෙන අපට ජීවත් වීමට අවශ්‍ය කරන ඔක්සිජන් වායුව ලබා දෙන්නෝ ද මෙම තුරුලතාවෝ ය. අප හැමට අපේ අවශ්‍යතා සඳහා ගස් අවශ්‍ය වේ. එහෙත් අප පරිසරයේ තිබෙන ගස් වැල් සියල්ල කපා විනාශ නොකළ යුතු ය. අපට හැකි තරම් පරිසරය ආරක්ෂා කිරීමටත්, හැකි සෑම අවස්ථාවක ම ඉඩ කඩ ඇති සෑම තැනක ම ගසක් රෝපණය කිරීමටත් උනන්දු විය යුතු ය. එසේ ක්‍රියා නොකළහොත් අපට පරිසරයෙන් ම දඬුවම් හිමි වේ. පරිසරයේ ඇති ගස්කොළන් කපා දමා වනාන්තර විනාශ කළ විට පස සේදී ගොස් නිසරු වේ. ජල උල්පත් සිඳී යයි. නාය යෑම් වැනි ස්වාභාවික විපත් ඇති වේ. පරිසරයේ සිසිලස නොමැති ව ගොස් වියළි ස්වභාවයක් ඇති වේ.

බුදුරජාණන් වහන්සේ ද උපසපන් භික්ෂූන් වහන්සේලාට තණකොළ ගස පවා ආරක්ෂා කරන ලෙසට උපදෙස් ලබා දුන් සේක. ඒ පරිසරයේ ඇති වැදගත්කම නිසා ය. තමන් වහන්සේ බුද්ධත්වය ලබා දෙවන සතියේ දී ජය ශ්‍රී මහා බෝධීන් වහන්සේ දෙස සතියක් ඇසිපිය නොහෙලා බලා සිටිමින් අනිමිස ලෝචන පූජාවෙන් පෙන්වා දුන්නේ ද පරිසරයේ ඇති වැදගත්කමයි. අපි සැම අපේ පරිසරය රැක ගැනීමට ක්‍රියා කරමු; පරිසරය දූෂණය කරන අය දැනුම්වත් කොට ඔවුන් ද එයින් මුදවා ගැනීමට ක්‍රියා කරමු. ඒ මගින් අපට හෙට දින යහපත් පරිසරයක හිමිකරුවන් වීමට හැකි වනු ඇත.

## සාරාංශය

ගසක් කපා හෙළන මිනිසාට පවා එම ගස බිමට වැටෙන තුරු ම සෙවණ ලබාදෙයි. අප අවට පරිසරයේ සියලු ම සම්පත් මිනිසාගේ යහපත පිණිස ම හේතු වේ. අප පරිසරය රැක ගැනීමට ක්‍රියා කළ යුතු ය. පරිසර විනාශය වනාහි අපගේ විනාශයයි. බුදුරජාණන් වහන්සේ අපට පරිසරය පිළිබඳ බොහෝ වටිනා දේශනා සිදුකර ඇති අතර අප ඒවා ආදර්ශයට ගත යුතු ය. අපි අපේ පරිසරය සුන්දර මෙන් ම සුවදායි එකක් බවට පත්කර ගනිමු.

## ක්‍රියාකාරකම

1. පරිසරය යනු කුමක් ද යි පැහැදිලි කරන්න.
2. පරිසර දූෂණය තුළින් මතුවන ගැටලු මොනවා ද යි කෙටි විස්තරයක් ලියන්න.

## පැවරුම

ස්වාභාවික පරිසරයක පිහිටි ආරණ්‍ය සේනාසනයක් නැරඹීමට අධ්‍යාපන චාරිකාවක් සංවිධානය කරන්න.



# 15

# බුදුබණ ඇසුරෙන් නීරෝගී දිවියක්

ලාභය යනු ලැබීම ය. සසර ජීවත් වන අපට නොයෙක් දේ ලැබේ. අපට සැපවත් ව හා තෘප්තිමත් ව ජීවත් වීමට උදවු වන ලැබීම් නිරතුරුව ම අපි ප්‍රාර්ථනා කරමු. එහෙත් එබඳු දෑ කොතෙකුත් ලැබුණ ද ඒ සියල්ලට ම වඩා උතුම් අගනා ලැබීම නම් නීරෝගීකමයි. එනම් කායික වශයෙන් මෙන් ම මානසික වශයෙන් ද දුක් පීඩා උපදවන රෝගාබාධවලින් තොර ජීවිතයයි. **නීරෝගීකම නම් පරම උත්තම ලාභය** යැයි වදාළ අප බුදුරජාණන් වහන්සේ කායික රෝගවලින් ද තොර ව දවසක් හෝ ඊටත් වඩා යමෙකු ජීවත් විය හැකි නමුදු මානසික රෝගවලින් තොර ව මොහොතක් හෝ ජීවත් වන්නේ රහතුන් වහන්සේ පමණකැයි ද වදාළහ. සසර කායික හා මානසික වශයෙන් නීරෝගී ව ජීවත් වීම උදෙසා ප්‍රයෝජනවත් වන පිළිවෙත්, චාරිත්‍ර හා උපදේශාදියෙන් බුදුදහම පොහොසත් ය. සියලු කායික හා මානසික රෝගාබාධයන් නැවත නූපදනා පරිදි දුරු කොට අති උතුම් ආරෝග්‍ය වූ විමුක්ති සුවය උදාකර ගැන්මට මග පෙන්වීම බුදුදහමෙහි පරම අපේක්ෂාව ය.

බුදුදහම උගන්වන අවම ශීල ශික්ෂණය, ගේහසිත වූ නිත්‍ය වූ පඤ්ච ශීල ශික්ෂණයයි. එහි ඇතුළත් ශික්ෂාවන් අතර විශේෂයෙන් ම තෙවන හා පස්වන ශික්ෂාවන් කායික හා මානසික නීරෝගීභාවය පිණිස ම වේ. කාම මිථ්‍යාචාරය අනේකාකාර වූ රෝගාබාධයන්ට මූලික කරුණක් වී ඇති බව වත්මන් ලෝකය දෙස බලන්නකුට පැහැදිලි වන කරුණකි. ඉතා දරුණු කටුක දුක් පීඩා උපදවන මාරාන්තික රෝග එමගින් වැලඳෙන බව සොයාගෙන ඇත. තෙවන ශික්ෂාව ගිහියන්ට මග පෙන්වන්නේ ඉන් වැළකී ශිෂ්ට සම්මත ප්‍රීතිමත් අඹුසැමි ජීවිත ගත කිරීමට ය. මත් දියර මත් ද්‍රව්‍යාදිය භාවිතය ද මෙලෙසින් ම අනේකවිධ මාරාන්තික වූ රෝගාබාධ උපදවන බව ප්‍රකට ය. එබඳු හානිකර වූ මද්‍යසාර භාවිතයෙන් වැළකී කායික හා මානසික නීරෝගීභාවය උදාකර ගැන්මට බුදුදහම මග පෙන්වයි. සිල්වත්කම දීර්ඝායුෂ ලබා දෙන බව උගන්වන බුදුරජාණන් වහන්සේ දානාදී පින්කම් කරන්නවුන්ට ආයු, වර්ණ, සැප, බල ලැබෙන බව ද පෙන්වා දී ඇත.

මානසික දියුණුව සලසන බෞද්ධ ප්‍රතිපදාව සමාධියයි. භාවනාව මගින් සිත කුසලාරම්මණයන්හි එකඟ කොට පවිත්‍ර කොට වැඩිදියුණු කිරීමයි. එය නිසැකව ම

කායික මෙන් ම මානසික නීරෝගීකම ද ඇති කරයි. බෞද්ධ දේශනාව අනුව චිකිත්සක වෛද්‍යවරුන් වාතය කිපීමෙන් ද, පිත කිපීමෙන් ද, සෙම කිපීමෙන් ද හට ගන්නා රෝගාබාධයන් සමනය පිණිස විරේචනාදි පිළියම් කරති. බුදුරජාණන් වහන්සේ, රාගය කිපීමෙන් ද, ද්වේශය කිපීමෙන් ද, මෝහය කිපීමෙන් ද හට ගන්නා රෝගාබාධ සමනය කරනු පිණිස පිළියම් උගන්වති. ඒ අනුව බුදුරජාණන් වහන්සේ වෛද්‍යවරයකුට උපමා කෙරේ. (වෙජ්ජුපමො ජිනවරො) එබැවින් ලෝවැඩ සඟරා කතුවර වීදාගම මාහිමියන් බුදුරදුන් හඳුන්වන්නේ "සත්හට වන බව දුකට වෙදාණන්" යනුවෙනි. රාග ද්වේෂා දී කෙලෙස් නිසා රෝගී වූ සිත් ඇති පුහුදුන් මිනිසුන් අතර එකී කෙලෙස්මල සියල්ල මුලින් ම සිඳ ලූ බුද්ධාදී උතුමෝ නීරෝගී ව වසති' යි ධම්ම පදයෙහි සඳහන් වෙයි.

කායික වශයෙන් නීරෝගී දිවිපෙවෙතක් ගත කිරීම සඳහා පුද්ගලයා නිවැරැදි පුරුදුවලින් ද, දැහැමි පිළිවෙත්වලින් ද, මානසික දියුණුවකින් ද යුක්ත වීම පමණක් ප්‍රමාණවත් වේ යැයි බුදුදහම නොපිළිගනියි. ඒ සඳහා නිසි පරිසර පද්ධතියක් තුළ ජීවත් වීම ද අවශ්‍ය ය. අදැහැමි පරිසරය විසින් සිත මෙන් ම කය ද ලෙඩ කරන බව බුද්ධ චරිතයෙහි පෙන්වා දී තිබේ.

පරිසරය පවිත්‍ර ව තබා ගැනීමට බුදුදහමෙහි බොහෝ උපදෙස් දී තිබේ. එහි දී නිල් තණකොළ හා ජලය දූෂණය නොකිරීම ඉන් එක උපදෙසකි. ජලයෙහි මලමුත්‍ර පහකිරීම හා කෙළ ගැසීම ද වරදක් බව පෙන්වා දී ඇත. භික්ෂූන් වහන්සේලා නොකළ යුතු දේ අතර,

1. නිල් තණකොළ මත හා ජලය මත මල මුත්‍ර බැහැර කිරීම
2. කුණුරොඩු දැමීම
3. ඉඳුල්, හප, ඇට ආදිය දැමීම යනාදිය ද ඇතුළත් වී තිබේ.

නීරෝගී ව ජීවත් වීමට නම් ඒ වෙනුවෙන් හිතකර පරිසරයක් සකස් විය යුතු බව පැහැදිලි ය. ඊට උදාහරණ ලෙස භික්ෂූන් වහන්සේලා සෙනසුන් පවත්වාගෙන යා යුතු ආකාරය දක්වමින් සෙනසුන්වත පැනවීම දැක්විය හැකි ය. ඒ පිළිබඳ චුල්ලවග්ග පාලියේ වත්තක්ඛන්ධකයෙහි දීර්ඝ ලෙස විස්තර කෙරේ. ඒ අනුව භික්ෂූන් වහන්සේ නමක් යම් වෙහෙරක වෙසෙත් ද එහි කැලිකසල සහිත වේ නම් ඒ සියල්ල ඉවත් කොට ශුද්ධ පවිත්‍ර කළ යුතු ය; පළමුකොට පාත්‍රා සිවුරු පසෙකින් තබා ආරාමය පිරිසිදු කළ යුතු ය; ඇඳ ඇතිරිලි, පුටු ඇතිරිලි ඉවත් කොට ලී බඩු ක්‍රමයෙන් ඉවතට ගත යුතු ය; පිරිසිදු කිරීමෙන් පසු නැවතත් තිබූ පරිදි ම ක්‍රමානුකූල ව තැන්පත් කළ යුතු ය; මකුළු දැල් ඇත්නම් පළමු ව ඉහළ සිට පහළට ඉවත් කළ යුතු ය; ජනෙල් පිස දැමිය යුතු ය; බිම පවිත්‍ර කළ යුතු ය.

පිරිසිදු පරිසරයක් තුළ ජීවත්වන්නේ නම් ආඝ්‍රාණය කිරීමට ලැබෙනුයේ පිරිසිදු වාතාශ්‍රයයි. එනිසා ම නීරෝගී සෞඛ්‍ය තත්ත්වයක් පවත්වාගෙන යා හැකි ය. අද නිතර ම කතා කෙරෙන ඩෙංගු, මැලේරියා වැනි රෝගවලින් වැළකී සිටීමට නම් අප අවට පරිසරය පිරිසිදු ව තබා ගැනීම ඉතා වැදගත් බව අප හොඳින් ම දැනගත යුතු කරුණකි.



පිරිසිදු ජලය පානය කිරීම ද නීරෝගීතාව සඳහා අත්‍යවශ්‍ය ය. බුදුරජාණන් වහන්සේ භික්ෂූන් වහන්සේලාට උපදෙස් දුන්නේ පානය සඳහා ගන්නා ජලය පෙරහන්කඩකින් පෙරා පරිහරණය කරන ලෙස ය. එහි වටිනාකම පෙරහන්කඩ අටපිරිකරට ඇතුළත් කිරීමෙන් මනාව පැහැදිලි වේ.

කුසගින්න ලොව පවත්නා බලවත් ම රෝගය බව **ජිඝච්ඡා පරමා රෝගා** යනුවෙන් බුදුරජාණන් වහන්සේ දේශනා කළහ. එහෙත් එම රෝගී තත්ත්වය සමනය කරගත යුත්තේ වෙනත් රෝගාබාධවලට ඉඩකඩ සලසා දීමෙන් නොවේ. එබැවින් කුසගින්න දුරැලීම සඳහා යෝග්‍ය ආහාර වර්ග සුදුසු වේලාවට, සුදුසු ප්‍රමාණයට අනුභව කිරීම සිදු කළ යුතු ය. **ආහාරෙ මත්තඤ්ඤුතා** හෙවත් ආහාරයෙහි ප්‍රමාණය දැන අනුභව කිරීම නිසා යහපත් ප්‍රතිඵල ලැබෙන බව භද්දාලි සූත්‍රයෙහි දැක්වේ. ඒවා නම්,

1. රෝගාබාධ අඩු බව
2. නිදුක් බව
3. සැහැල්ලු පැවැත්ම
4. කාය බලය
5. සුවපහසු පැවැත්ම

කොසොල් රජු වරෙක කුස පුරා ආහාර අනුභව කිරීමෙන් පසු ව ධර්ම ශ්‍රවණය කිරීම සඳහා බුදුරදුන් වෙත පැමිණියේ ය. එහි දී ශාරීරික වශයෙන් රජු පත් ව සිටියේ අපමණ පීඩාවකට ය. බුදුරදුන් රජුට උපදෙස් දුන්නේ පමණ දැන ආහාර අනුභව කරන ලෙස ය. මෙමගින් අපට පැහැදිලි වනුයේ නීරෝගී ශරීරයක් පවත්වා ගැනීමට නම් ආහාරය කෙරෙහි ද අප වෙසෙසින් සැලකිලිමත් විය යුතු බවයි. අද වයස් භේදයකින් තොර ව බොහෝ දෙනෙකුට වැළඳී ඇති දියවැඩියාව, මේද අධිකබව, අධි රුධිර පීඩනය යනා දී ලෙඩරෝග බොහොමයකට මූලික හේතුව ආහාර කෙරෙහි දක්වන නොසැලකිල්ලයි.

භික්ෂූන් වහන්සේලාගේ කායික නීරෝගීතාව සඳහා ජීවක වෛද්‍යවරයාගේ ඉල්ලීම පරිදි බුදුරජාණන් වහන්සේ "සක්මන් මළුව" අනුමත කළහ. එය භාවනා ඉරියව්වක් සේ ම කායික ව්‍යායාමයක් ලෙස ද සැලකිය හැකි ය. මේ අනුව පැහැදිලි වන්නේ බුදුදහම මිනිස් ජීවිතයේ නීරෝගීතාව කෙරෙහි විශේෂ අවධානයක් යොමුකොට ඇති බවයි.

මානසික රෝග ද පුද්ගල ජීවිතයට බොහෝ සෙයින් බලපාන බරපතල පීඩාවකි. එයට පිළියමක් ලෙස මනස සංවර කර ගැනීම පිළිබඳ ධර්ම කරුණු රැසක් බුදුරජාණන් වහන්සේ දේශනා කළහ. ධම්මපදයෙහි එය මෙසේ දැක්වෙයි.

වාරිජෝව ථලෙ ඛිත්තෝ - ඕකමෝකත උබ්භතෝ
පරිඵන්දතිදං චිත්තං - මාරධෙය්‍යං පහාතවේ

ජලයෙන් ගොඩට ගෙන බිම තැබූ මත්ස්‍යයකු මෙන් මෙම සිත (ක්ලේශ ධර්ම හේතුවෙන්) සැලෙයි. එබැවින් එම ක්ලේශ ධර්ම දුරලිය යුතු ය.

මනසේ ස්වභාවය විවිධ අරමුණු කරා දිව යාමයි. රාග, ද්වේෂ, මෝහ යන කෙලෙස් හේතුවෙන් මනස අපිරිසිදු වේ. මේවා ඒ ඒ පුද්ගලයන් තුළ අඩු වැඩි වශයෙන් පවතියි. මනසට බලපාන අකුසල චේතනා උත්සන්න වීම නිසා පුද්ගලයා ආතතියට හා ඉච්ඡාභංගත්වයට පත් වේ. මෙය මානසික ව්‍යාකූලතා අධික රුධිර පීඩනය, නින්ද නොයාම, ආහාර අරුචිය වැනි කායික රෝග වර්ධනයට ද බෙහෙවින් ම බලපානු ඇත. මානසික රෝග නිවාරණය සඳහා බුදුරදුන් අනුදැන වදාළ භාවනා ක්‍රම අනුගමනය කිරීම ඉතා වැදගත් ය. එමගින් සිත සන්සුන් ව තබා ගැනීම පහසු කරවයි. මානසික පවිත්‍රතාව සැහැල්ලු ජීවිතයක් ගත කිරීමටත්, එමගින් කායික හා මානසික රෝග නිවාරණයටත් හේතු වෙයි.

## සාරාංශය

කායික හා මානසික රෝගවලින් තොරවීම පුද්ගලයකුගේ දියුණුව කෙරෙහි බෙහෙවින් ම බලපාන්නකි. නූතන සමාජය තුළ පුද්ගල වයස් භේදයකින් තොර ව යම් යම් රෝගපීඩාවන් දිනෙන් දින වර්ධනය වන බවක් පෙනේ. නීරෝගීතාව පිළිබඳ දක්වන නොසැලකිලිමත්කම එයට හේතුවයි. බුදුදහමෙහි එන නීරෝගීතාව හා අදාළ ධර්ම කරුණු පිළිබඳ නිසි අවබෝධයක් ලබා ගෙන ඒ අනුව ක්‍රියා කිරීම මෙම ගැටලුවට ඉදිරිපත් කළ හැකි හොඳ ම විසඳුමකි.



## ක්‍රියාකාරකම

1. නීරෝගී දිවියකට ආහාරයෙහි ඇති වැදගත්කම විස්තර කරන්න.
2. ක්‍රීඩාව කායික නීරෝගීතාවට හේතු වේ. මේ පිළිබඳ ඔබේ අදහස ලියන්න.
3. මානසික නීරෝගීතාවට භාවනාව උපකාර වන ආකාරය පැහැදිලි කරමින් වාක්‍ය කීපයක් ලියන්න.

## පැවරුම

පුහුණුවට දී ඇති ගථා දෙකෙහි තේරුම් මොනවා දැයි උගත් භික්ෂු නමක් හමු වී දැනගෙන මසක් ඇතුළත පන්තියට ඉදිරිපත් කරන්න.

## පුහුණුවට

1. මනුජස්ස සදා සතිමතෝ
මත්තං ජානතෝ ලද්ධ භෝජනේ
තනු තස්ස භවන්ති වේදනා
සනිකං ජීරති ආයු පාලයං

2. චත්තාරෝ පංච ආලෝපේ
අභුත්වා උදකං පිවේ
අලං ඵාසු විහාරාය
පහිතත්තස්ස භික්ඛුනෝ





16

# නිමල දහම රැකුණු අයුරු

බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් ම උන් වහන්සේගේ ජීවිතය අවසාන භාගයේ දී ආනන්ද මාහිමියන් විසින් අසන ලද ප්‍රශ්නයකට පිළිතුරු වශයෙන් "ආනන්දය මා විසින් යම් ධර්මයක් දේශනා කරන ලද නම් විනයක් පනවන ලද නම් ඒ ධර්මය හා විනය මාගේ අවෑමෙන් ශාස්තෘවරයා වන්නේ යැයි" වදාළ බව මහා පරිනිර්වාන සූත්‍රයෙහි සඳහන් වෙයි.

එම බුද්ධ වචනය අනුව කටයුතු කිරීමට ශාසනමාමක මහතෙරුන් වහන්සේලා දිවි හිමියෙන් කැප වූ බවට ඉතිහාසය තුළ බොහෝ නිදසුන් දැකගත හැකි ය. විවිධාකාර වූ බාහිර අභ්‍යන්තර බලපෑම් නිසා **ත්‍රිපිටක බුද්ධ වචනයේ** විනාශයට සිදු විය හැකි ව තිබූ අනතුර වළක්වා ගැනීමටත්, නොයෙක් දුර්මතවලින් බුදු සසුන කිලිටි වීමට නොදී ආරක්ෂා කර ගැනීමටත් විශේෂයෙන් ම උපකාරී වූයේ ධර්ම සංගායනාවන් ය. ධර්ම සංගීතිවල අවශ්‍යතාව බුදුරජාණන් වහන්සේ ජීවමාන කාලයේ දී ම පෙන්වා දී ඇත. ඒ අනුව ධර්මධර, විනයධර මහතෙරුන් වහන්සේලා එක් රැස් ව සැබැවින් ම බුදුරජාණන් වහන්සේ වදාළ ධර්මය කුමක් ද, එහිලා කුමන සූත්‍ර දේශනාවක් කෙසේ වදාරන ලද්දේ ද, කුමන විනය ශික්ෂාවක් කෙසේ පනවන ලද්දේ ද යි සාකච්ඡා කොට සාමූහික එකඟතාවකට පත්වීම සංගායනාවල දී සිදුවිය.

### "විනයෝ නාම සාසනස්ස ආයු"

**විනය සසුනේ ආයුෂයයි.** විනය පවත්නා කල්හි ම බුදු සසුන පවතින බව ථේරවාදී භික්ෂූන් වහන්සේලා තේරුම්ගෙන සිටියහ. ඒ නිසා ම නිර්මල ථේරවාදී බුදු දහම ආරක්ෂා කර ගනිමින් විනයගරුක ව ශික්ෂාකාමී ව භික්ෂු සමාජය පවත්වා ගැනීමේ වගකීම ඉටු කිරීමට මහතෙරුන් වහන්සේලා මැදහත් වූහ. එය ඉටුකරන ලද්දේ ධර්ම සංගායනා පැවැත්වීමෙනි.

**ධර්ම සංගායනා** යන්නෙන් අදහස් කරන්නේ ධර්මධර විනයධර මහ තෙරුන් වහන්සේලා රැස් ව ශාසන අභිවෘද්ධිය අපේක්ෂාවෙන් බුද්ධ වචනය ඒකරාශි කොට සජ්ඣායනා කිරීමකි. එහි දී කෙරෙන්නේ පවත්නා සාවද්‍ය කරුණු, දුර්මත හා ගැටලු පිළිබඳ ව ධර්මයට හා විනයට අනුව කුමක් නිවැරැදි ද යි සාකච්ඡා කොට ඒකමතික ව



සම්මත කර ගැනීමයි. අවශ්‍ය විට ශාසන සංශෝධන ද සිදු කෙරේ. මෙසේ ධර්ම විනයේ පිරිසිදු බව ආරක්ෂා කිරීමට ක්‍රියා කිරීම ධර්ම සංගීතියේ අරමුණයි. ශාසන ඉතිහාසයේ මෙවන් සංගායනා රැසක් සිදු කර ඇත. ඉන් භාරතයේ පැවති ධර්ම සංගායනා තුනක් ද ලංකාවේ මාතලේ අළුවිහාර සංගායනාව ද ථේරවාදී බුදුදහමේ චිර පැවැත්ම සඳහා සිදු කළ අතිශයින් වැදගත් ධර්ම ශාස්ත්‍රීය සම්මේලන ලෙස දැක්විය හැකි ය.

හත්වන ශ්‍රේණියේ සිට ථේරවාදී ධර්ම සංගායනා පිළිබඳ අප උගත් මූලික තොරතුරු නැවත සිහිපත් කර ගැනීම සඳහා පහත සඳහන් සටහන උපයෝගී කර ගත හැකි ය.

| | ප්‍රථම ධර්ම සංගායනාව | දෙවන ධර්ම සංගායනාව | තෙවන ධර්ම සංගායනාව | සිව්වන ධර්ම සංගායනාව |
|---|---|---|---|---|
| **බුද්ධ පරිනිර්වාණයෙන්** | තෙමසකට පසු | වසර සියයකට පසු | වසර 236කට පසු | ක්‍රි.පූ. පළමුවැනි සියවසේ |
| **ප්‍රධාන හේතුව** | සුභද්‍ර භික්ෂුනමගේ නුසුදුසු වචනය | වජ්ජිපුත්තක භික්ෂූන්ගේ අකැප දස වස්තුව | ලාභ අපේක්ෂාවෙන් දුසිල් භික්ෂූන් සසුන් ගත වීම | ත්‍රිපිටකධාරී මහතෙරුන් වහන්සේලා හා ධර්මය විනාශ වීමේ අවදානම |
| **මූලිකත්වය** | මහා කාශ්‍යප මහරහතන් වහන්සේ | සබ්බකාමී මහරහතන් වහන්සේ | මොග්ගලීපුත්ත තිස්ස මහ රහතන් වහන්සේ | - |
| **දායකත්වය** | අජාසත්ත රජු | කාලාශෝක රජු | ධර්මාශෝක රජු | ප්‍රාදේශීය නායකයකු |

| | ප්‍රථම ධර්ම සංගායනාව | දෙවන ධර්ම සංගායනාව | තෙවන ධර්ම සංගායනාව | සිව්වන ධර්ම සංගායනාව |
|---|---|---|---|---|
| **ස්ථානය** | රජගහනුවර වේභාර පර්වතය පාමූල සප්තපර්ණි ගුහා ද්වාරය අභියස | විශාලා මහනුවර වාලුකාරාමය | පැළලුප් නුවර අශෝකාරාමය | මාතලේ අළුවිහාරය |
| **සභාය වූ පිරිස** | ආනන්ද උපාලි තෙරුන් වහන්සේලා | රේවත, සබ්බකාමී, යස, සාළ්හ, ඛුජ්ජිසෝභිත, වසභගාමී, සුමන,සානවාසී, සම්භූත තෙරුන් වහන්සේලා | මහින්ද මහාරක්ඛිත, මහාදේව තෙරුන් වහන්සේලා | පැහැදිලි නැත |
| **ගත වූ කාලය** | මාස 7 | මාස 8 | මාස 9 | |
| **සහභාගි වූ ප්‍රමාණය හා සංගායනාව හැඳින්වෙන නාමය** | 500 පංචසතිකා සංගීතිය | 700 සත්තසතිකා සංගීතිය | 1000 සාහස්සිකා සංගීතිය | 500 පුස්තකාරූඪ සංගීතිය |



| | ප්‍රථම ධර්ම සංගායනාව | දෙවන ධර්ම සංගායනාව | තෙවන ධර්ම සංගායනාව | සිව්වන ධර්ම සංගායනාව |
|---|---|---|---|---|
| ප්‍රතිඵල | 1. විසිරී තිබූ ධර්ම විනය එක්රැස් කර සම්මුතියකට ගෙන ඒම.<br><br>2. ධර්ම විනය කොටස්කර භාණක පරපුරකට පැවරීම.<br><br>3. නව විනය නීති නොපැන වීමටත් පැන වූ විනය නීති ආරක්ෂා කිරීමටත් ප්‍රතිඥා දීම. | 1. විනය විරෝධී කටයුතු කළ භික්ෂූන්ට නිග්‍රහ කිරීම.<br><br>2. අකැප දස වස්තුව ප්‍රතික්ෂේප කිරීම.<br><br>3. පළමු සංගීතියේ දී ඇති කරගත් සම්මුතිය අනුව ශික්ෂාපද ලිහිල් නොකර ඉදිරියට පවත්වා ගෙන යාම.<br><br>4. අටළොස් නිකාය බිහිවීම. | 1. දුසිල් මහණුන් හැටදාහක් සුදුවත් අන්දවා සසුනෙන් නෙරපා හැරීම.<br><br>2. ශාසනික පිළිවෙත් නැවත ආරම්භ කිරීම.<br><br>3.කථාවත්ථුප්පකරණය ඇතුළත් කර අභිධර්ම පිටකය සම්පූර්ණ කිරීම.<br><br>4. ත්‍රිපිටකය ම අංග සම්පූර්ණ වීම.<br><br>5. දේශීය විදේශීය ධර්ම ප්‍රචාරය | 1. ත්‍රිපිටකය ග්‍රන්ථාරූඪ කිරීම. |

ථේරවාදී ධර්ම සංගායනා ත්‍රිත්වයත්, පුස්තකාරූඪ ධර්ම සංගීතියත් නිර්මල බුදු දහම අද දක්වා නොනැසී පවත්වා ගැනීමට මහඟු පිටිවහලක් වීය. මෙම ථේරවාදී ධර්ම සංගායනා මගින් සසුනේ චිර පැවැත්ම සඳහා ඉටු වූ සුවිශේෂී කාර්යභාරය පිළිබඳ ව හැදෑරීම ද අපට ඉතා වැදගත් වේ.

## ප්‍රථම ධර්ම සංගීතිය

● බුදුරජාණන් වහන්සේ ජීවමාන අවධියේ විසූ දුර්මතධාරී භික්ෂූන් නිසා සසුනට සිදුවිය හැකි ව තිබූ විනාශය වළක්වා ගැනීමට මෙම සංගායනාව ඉවහල් විය. සම්බුද්ධ පරිනිර්වාණය සිදු වූ අවස්ථාවේ "ඇවැත්නි, නොහඬව්, නොවැලපෙව්, අපි ඒ මහා ශ්‍රමණයාගෙන් මැනැවින් මිදුණෝ වෙමු'යි" නොමනා ප්‍රකාශ කළ සුභද්‍ර වැනි භික්ෂූන් වහන්සේලා නිහඬ කිරීමට ප්‍රථම සංගීතියට හැකි විය.

● ධර්මය හා විනය විසුරුණ මල් ගොඩක් මෙන් අසංවිධානාත්මක ව පැවැතිණි. එයින් ධර්මය විධිමත් ව ගොනු කර නිකාය වශයෙන් පහකට වෙන් කරන ලදි. සසුනේ සුරක්ෂිත බව අරමුණු කොට ඒ ඒ ධර්ම කොටස් මුඛ පරම්පරාගත ව රැකගෙන ඉදිරියට ගෙන ඒම සඳහා භාණක පරම්පරාවලට භාර කිරීම ද එම සංගායනාවේ තවත් වැදගත් මෙහෙවරකි.

| සූත්‍ර ධර්ම නිකාය වශයෙන් | භාණක පරපුර |
|---|---|
| 1. දීඝ නිකාය | ආනන්ද තෙරුන් ප්‍රධාන ශිෂ්‍යානුශිෂ්‍ය පරම්පරාව |
| 2. මජ්ඣිම නිකාය | සැරියුත් තෙරුන්ගේ ශිෂ්‍යානුශිෂ්‍ය පරම්පරාව |
| 3. අංගුත්තර නිකාය | අනුරුද්ධ තෙරුන් ප්‍රධාන ශිෂ්‍යානුශිෂ්‍ය පරම්පරාව |
| 4. සංයුක්ත නිකාය | මහාකාශ්‍යප තෙරුන් ප්‍රධාන ශිෂ්‍යානුශිෂ්‍ය පරම්පරාව |
| 5. ඛුද්දක නිකාය | සියලු ම භික්ෂූන් වහන්සේලාට |

නිකාය යනු සමූහයයි; කොටසයි; එකතුවයි. සාමාන්‍ය වශයෙන් සලකන විට ප්‍රමාණයෙන් දික් වූ සූත්‍ර එකතුව දීඝ නිකාය නමින් ද, මධ්‍යම ප්‍රමාණ වූ සූත්‍ර එකතුව මජ්ඣිම නිකාය නමින්ද, සංඛ්‍යාත්මක ව අංකයෙන් අංකයට වැඩිවන සේ ධර්ම කරුණු වදාළ සූත්‍ර එකතුව අංගුත්තර නිකාය නමින් ද එකිනෙකට ගෙතූ ධර්ම කරුණු ඇතුළත් සූත්‍ර එකතුව සංයුක්ත නිකාය නමින් ද, කුඩා ප්‍රමාණයේ දේශනා එකතුව ඛුද්දක නිකාය නමින් ද හැඳින්වෙයි.

● විනය පස් ආකාරයකින් සංග්‍රහ කරන ලදි.

1. පාරාජික පාළි
2. පාචිත්තිය පාළි
3. චුල්ලවග්ග පාළි
4. මහාවග්ග පාළි
5. පරිවාර පාළි



විනය පිටකය ලෙස හැඳින්වෙන මෙම මූලාශ්‍රයට ඇතුළත් වන්නේ උපසම්පදා භික්ෂූන් වහන්සේලාට අදාළ විනය ශික්ෂාවන් හා පාලන ක්‍රමයයි. පාරාජික පාලිය, පාචිත්තිය පාලිය තුළ උපසපන් භික්ෂූන් වහන්සේලාට අදාළ ශික්ෂා ප්‍රඥප්ති ද, චුල්ල වග්ග පාලිය හා මහා වග්ග පාලිය තුළ සංඝ සමාජයේ පැවැත්මට හා උපසපන් භික්ෂූන් වහන්සේලාගේ පෞද්ගලික හා සාමූහික යන දෙඅංශයට ම අදාළ වගකීම් ද ඇතුළත් ය. පරිවාර 16 කින් යුත් පරිවාර පාලිය මහා වග්ග පාලියෙහි ඇතුළත් කරුණු සාරාංශ කොට දක්වයි.

- විනය පිටකය උපාලි තෙරුන් ප්‍රධාන ශිෂ්‍යානුශිෂ්‍ය පරම්පරාවට පැවරිණි.

"මාගේ ඇවෑමෙන් භික්ෂූන්ගේ එකඟතාව මත කුඩා, අනුකුඩා ශික්ෂාපද වෙනස් කරගත හැකියැ'යි" බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් අනුදැන තිබිණි. ඒ අනුව එකී කුඩා, අනුකුඩා ශික්ෂා පද කවරේ ද යි තීරණය කිරීමේ ගැටලුව ද ප්‍රථම ධර්ම සංගායනාවේ දී මතුවිය. එහෙත් අවස්ථාවේ හැටියට එය නොකළ යුතු ය, එසේ කළහොත් බුදුරදුන් පිරිනිවී නොබෝ කලකින් ම සංඝයා විනය නීති වෙනස් කරතැ'යි මහජනයාගේ චෝදනා එල්ල විය හැකියැ යි සලකා එසේ වෙනස් නොකිරීමට තීරණය කෙරිණි. එය ද ශාසන චිරස්ථිතිය උදෙසා ගත් තීරණයකි.

## දෙවන ධර්ම සංගායනාව

- කුඩා, අනුකුඩා ශික්ෂාපද සම්මුතිය අභිබවා යමින් වජ්ජිපුත්තක භික්ෂූන් සම්මත කොටගත් දස අකැප වස්තු පාචීනක හා පාවෙය්‍යක යන දෙපාර්ශ්වයට ම අයත් භික්ෂූන්ගෙන් සමන්විත කමිටුවක් විසින් සලකා බලන ලදුව ඒවා ධර්ම විනයට අනුකූල නොවන බව තීරණය කිරීම ද,

- තත්කාලීන ව සසුනේ විසූ වගකිව යුතු මහ රහතන් වහන්සේලා ප්‍රධාන ථේරවාදී භික්ෂූන් "විනය සසුනේ ආයුෂය වේ" යන පිළිගැනීම මත දස වස්තුව අකැප බව ප්‍රකාශයට පත් කිරීම ද,

- අකැප දසවස්තුව පිළිගත් දුර්මතධාරී වජ්ජිපුත්තක භික්ෂූන් දස දහසක් සසුනින් ඉවත් කර සංඝ සංශෝධනයක් සිදු කිරීම ද,

- නිර්මල ධර්ම විනය ගරුකළ භික්ෂු පරපුර ථේරවාදී වශයෙන් වෙන ම සම්ප්‍රදායක් ලෙස සංවිධානය වීම. දස වස්තුව පිළිගත් සසුනින් නෙරපන ලද භික්ෂූන් මහා සාංඝික නමින් වෙන ම සංවිධානයක් පිහිටුවා ගැනීම ද දෙවැනි ධර්ම සංගායනාවේ දී සිදුවිය.

## තෙවන ධර්ම සංගායනාව

- අධර්මවාදීන් සසුනෙන් නෙරපා ශාසන ශෝධනයක් ඇති කිරීම.

- පරවාද පන්සියයක් හා ඒවා ඛණ්ඩනය කිරීම සඳහා වන සකවාද පන්සියයක් ද ඇතුළත් කර කථාවත්ථුප්පකරණය නම් ග්‍රන්ථය මොග්ගලීපුත්ත තිස්ස මහ රහතන් වහන්සේ විසින් සම්පාදනය කොට අභිධර්ම පිටකයට එක් කර ප්‍රථම පිටකයට අයත් ප්‍රකරණ හතක් බවට පත් කිරීම.

අභිධර්ම පිටකයඃ-

01. ධම්මසංගණිප්පකරණය
02. විභංගප්පකරණය
03. ධාතුකථාප්පකරණය
04. පුද්ගලපඤ්ඤත්තිප්පකරණය
05. කථාවත්ථුප්කරණය
06. යමකප්පකරණය
07. පට්ඨානප්පකරණය

- ශාසනික තත්ත්වය අවුල් සහගත වීම හා භික්ෂු වෙස් ගත්තවුන් බහුල වීම ද නිසා සිල්වත් භික්ෂූන් වහන්සේලා වසර හතක් පොහොය කර්මාදී පිළිවෙත් සිදු නොකළ අතර නැවත පොහොය කර්මාදිය සිදු කිරීමට ඉඩ සැලසුණේ ද මේ සංගායනාවෙන් පසුව වීම.
- ධර්මාශෝක රජතුමාගේ ධර්ම විජය ප්‍රතිපත්තිය අනුව ථේරවාදී බුදුදහම දේශ දේශාන්තරවල ව්‍යාප්ත වීම.

| | ප්‍රදේශය | නායකත්වය | ප්‍රථමයෙන් දෙසූ සූත්‍රය හෝ කථා වස්තුව |
|---|---|---|---|
| 1 | කාශ්මීර ගන්ධාරය | මජ්ඣන්තික තෙරුන් වහන්සේ | ආසිවිසෝපම සූත්‍රය |
| 2 | මහිස මණ්ඩලය | මහාදේව තෙරුන් වහන්සේ | දේවදූත සූත්‍රය |
| 3 | වනවාසී දේශය | රක්ඛිත තෙරුන් වහන්සේ | අනමතග්ග සංයුත්තය |
| 4 | අපරන්ත දේශය | යෝනක ධම්මරක්ඛිත තෙරුන් වහන්සේ | අග්ගික්ඛන්ධෝපම සූත්‍රය |
| 5 | මහාරට්ඨ | මහා ධම්ම රක්ඛිත තෙරුන් වහන්සේ | මහානාරද කස්සප ජාතකය |



| 6 | යෝනක රට්ඨ | මහා රක්ඛිත තෙරුන් වහන්සේ | කාලකාරාම සූත්‍රය |
|---|---|---|---|
| 7 | හිමවන්ත ප්‍රදේශය | මජ්ඣිම තෙරුන් වහන්සේ | ධම්මචක්කප්පවත්තන සූත්‍රය |
| 8 | ස්වර්ණභූමිය | සෝණ, උත්තර යන තෙරුන් වහන්සේලා | බ්‍රහ්මජාල සූත්‍රය |
| 9 | තම්බපණ්ණිය (ශ්‍රී ලංකාව) | මිහිඳු මහරහතන් වහන්සේ | චූලහත්ථිපදෝපම සූත්‍රය |



## අලුවිහාර සංගායනාව

● ත්‍රිපිටක බුද්ධ වචනය පෞරාණික ස්වරූපයෙන් ම, මුල් තත්ත්වයෙන් ම තව දුරටත් සුරක්ෂිත වීම; මුඛ පරම්පරාගත ව පවත්වාගෙන යාමේ දී විවිධ හේතු නිසා ත්‍රිපිටක ධර්මයට සිදුවිය හැකි හානි වළක්වා ගත හැකිවීම. ශාසනමාමක භාණක තෙරවරුන් විසින් මුඛ පරම්පරාවෙන් පවත්වාගෙන ආ ත්‍රිපිටක ධර්මය ග්‍රන්ථාරූඪ කිරීම.

• පර්යාප්තිය හෙවත් ත්‍රිපිටක බුද්ධ වචනය ආරක්ෂා කර ගැනීමට මුල්තැන දිය යුතු ය යන ආකල්පය සමාජ ගත වීම.

• පසුකාලීන ථේරවාදී බුදු දහම අභාවයට ගිය අවස්ථාවල දී නැවත ස්ථාපිත කිරීමට මෙම ග්‍රන්ථ උපකාරී වීම.

• ලෝකයේ වෙනත් රටවල ථේරවාදී බුදු දහම අභාවයට ගිය අවස්ථාවල දී නැවත ස්ථාපිත කිරීමට සුරක්ෂිත ව පැවැති ලාංකේය ධර්ම ග්‍රන්ථ උපකාරී වීම.

• බුදු දහම ව්‍යාප්ත නොවූ බටහිර රටවල පසු කාලයේ ඒ පිළිබඳ දැනුම බෙදාහැරීමට මෙම ධර්ම ග්‍රන්ථ උපකාරී වීම.

• එංගලන්තයේ පාලි ග්‍රන්ථ සමාගම පිහිටුවීම හා එමගින් පාලි ත්‍රිපිටකය ඉංග්‍රීසියට පරිවර්තනය කොට බෙදාහැරීමට හැකි වීම.

මෙසේ භාරතයේත්, ශ්‍රී ලංකාවේත් පවත්වන ලද ඉහත කී ධර්ම සංගායනා නිර්මල බුදු දහම අභාවයට යා නොදී ආරක්ෂා කිරීමට බෙහෙවින් ඉවහල් විය. එසේ ම විටින් විට දුර්මත සසුනට ඇතුළු කර සසුන කෙළෙසීමට උත්සාහ කළ භික්ෂූන් සසුනෙන් නෙරපා නිර්මල බුද්ධ වචනය අද දක්වා ම නොනැසී පැවතීමට ඉවහල් වූ ධර්ම සංගායනාවන්ගෙන් සිදු වූ සේවය අගය කිරීමටත් මතුවට සම්බුද්ධ වචනයේ සුරක්ෂිත භාවය සඳහා කළ හැකි දේ නොවලහා ඉටු කිරීමටත් අපි අදිටන් කර ගනිමු.

## සාරාංශය

ත්‍රිපිටක බුද්ධ වචනය ආරක්ෂා කර ගැනීමට භාරතයේ පවත්වන ලද පළමු, දෙවන හා තෙවන ධර්ම සංගායනා සහ ලක්දිව පවත්වන ලද අලුවිහාර සංගායනාව ඉවහල් විය. එසේ ම සසුනට දුර්මත ඇතුළු වීමට ඉඩ නොදී ආරක්ෂා කර ගැනීමට ද හැකි විය. අද දක්වා ම නිර්මල බුදු දහම ආරක්ෂා වී පවතින්නේ ධර්ම සංගායනාවල දී ගත් එවන් උදාරතර පියවර හේතුවෙනි.



## ක්‍රියාකාරකම

1. බුදු සසුනේ චිර පැවැත්මට ධර්ම සංගායනා ඉවහල් වූ බව සනාථ කිරීමට අදාළ කරුණු ඇතුළත් කරමින් වාක්‍ය දහයක් ලියන්න.
2. පළමු, දෙවන, තෙවන හා අලුවිහාර ධර්ම සංගායනා පැවැත්වීමට හේතු වූ කරුණු ලියා දක්වන්න.

## පැවරුම

මෙම පාඩමට අදාළ ව අතිරේක දැනුම ලබා ගැනීමට උපකාර වන ග්‍රන්ථ හෝ ලිපි නාමාවලියක් පිළියෙල කරන්න.

# 17

# මහින්දාගමනයෙන් ශ්‍රී ලාංකික ජන ජීවිතය ඔපවත් වූ ආකාරය

බුදුදහමේ ආශීර්වාදය ලක්වැසියනට දායාද වූයේ මිහිඳු මහ රහතන් වහන්සේ ප්‍රධාන ධර්මදූතයන් වහන්සේලාගේ සම්ප්‍රාප්තියෙනි. ලක්දිව හා දඹදිව සමකාලීන රාජ්‍ය තාන්ත්‍රිකයන් අතර පැවති සබඳතාව ද හේතු කොටගෙන සිදු වී යැයි පැවසෙන එම අනුස්මරණීය සිදුවීම පිළිබඳ ව ඇති වාර්තා අරබයා විද්වතුන් අතර නොයෙක් මති මතාන්තර ඇත. එහෙත් මහින්දාගමනයේ ඓතිහාසිකත්වයත්, එමගින් මෙරට ඉතිහාසයට හා ජන සමාජයට ඇති වුණු යහපත් බලපෑමත් සනාථ කිරීමට බොහෝ කරුණු ඇති බව කිව යුතු ය.

මහින්දාගමනය සිදු වූයේ සම්බුද්ධ පරිනිර්වාණයෙන් 236 වන වසරෙහි එනම්, දෙවනපෑතිස් රජතුමාගේ පළමු රාජ්‍ය වර්ෂයේ හෙවත් ධර්මාශෝක අධිරාජයාගේ 18 වැනි රාජ්‍ය වර්ෂයේ යැයි සැලකේ.

ඉහත කී පරිදි මිහිඳු මාහිමියන් විසින් මෙරටට ගෙන එන ලද බුද්ධ ධර්මයත්, බෞද්ධ සංස්කෘතියත් මෙරට ජන සමාජය, රාජ්‍ය පාලනය, ආර්ථිකය, අධ්‍යාපනය, භාෂාව, සාහිත්‍යය, කලා ශිල්ප, සිරිත් විරිත්, ඇදහිලි, පුද පූජා, විශ්වාස හා සාරධර්ම ද ගොඩනගමින් පුළුල් ලෙස රක්ෂණය, පෝෂණය කළ බව ප්‍රකට කරුණකි. ඒ අනුව මහින්දාගමනයත් ඊට ම එක් වූ දුමින්දාගමනයත් දේශීය බෞද්ධ සංස්කෘතියේ ආරම්භයයි. මිහිඳු මාහිමියෝ නව දහමක් පමණක් නොව ඒ වනවිටත් ගොඩනැගී තිබූ කීර්තිමත් සභ්‍යත්වයක් ද මේ රටට දායාද කළහ. එය බෞද්ධ ඉගැන්වීම් පදනම් කොට ගත්තකි.

බුදුදහමත්, එම සංස්කෘතියත් මෙරට තහවුරු කිරීමට මිහිඳු මාහිමියන්ගේ මනා සැලසුම්කරණය, කැපවීම හා ක්‍රියාකාරීත්වය මෙන් ම දෙවනපෑතිස් මහරජතුමාගේ ආගමික උද්යෝගය හා නොමඳ කැපවීම ද උපකාරී වූ බවට සැක නැත. මේ අයුරින් එදා පටන් අද දක්වා ගෙවී ගිය සියවස් 25 කට ආසන්න කාලය මුළුල්ලේ ශ්‍රී ලාංකික ජන සමාජයට බුදුදහමින් ලැබුණු දැවැන්ත පෝෂණය ආරම්භ වන්නේ මහින්දාගමනයෙන් බව කිව හැකිය. එය පහත දැක්වෙන පරිදි කාරණාමය වශයෙන් සම්පිණ්ඩනය කොට හඳුන්වා දිය හැකි ය.



- මහින්දාගමනයෙන් නොබෝ දිනකින් ලක්දිව ථේරවාද බෞද්ධ මූලස්ථානය වූ මහා විහාරය මහමෙවුනාවෙහි පිහිටුවීම හා එම ආදර්ශය ඔස්සේ අනුක්‍රමයෙන් ලක්දිව සියලු ගම් නියම්ගම්වල වෙහෙර විහාර ඇති වීම.

- ලක්දිව උපන් කුල කුමරෙකු ලෙස මහා අරිට්ඨ කුමරු ද, තවත් කුමාරවරුන් 500ක් ද පැවිදි කරමින් දේශීය භික්ෂු සමාජය ආරම්භ කිරීම.

- මහා විහාරය කේන්ද්‍ර කොටගත් ජාතික අධ්‍යාපන ක්‍රියාවලියක ආරම්භය හා එය සියලු විහාරාරාම ඔස්සේ ක්‍රමයෙන් පැතිර යාම.

- සංඝමිත්තා මහරහත් මෙහෙණින් වහන්සේගේ සම්ප්‍රාප්තිය හා එමගින් මෙරට විවිධ අංශවලට බෞද්ධ බලපෑමක් වූ ශ්‍රී මහා බෝධීන් වහන්සේ වැඩමවා රෝපණය කිරීම.

- අනුලා බිසව ප්‍රධාන රාජකීය කාන්තාවන්ට පැවිද්ද ලබාදෙමින් ලක්දිව භික්ෂුණී සමාජය ආරම්භ වීම.

- බුද්ධ ප්‍රතිමා, බෝධිසත්ව ප්‍රතිමා, සුවිසල් මහා සෑයවල් ආදිය ලක්වැසියන්ට දායාද වීම.

- ශ්‍රී ලංකාවේ විහාරාරාම ආශ්‍රිත ව චිත්‍ර, මූර්ති, කැටයම්, ගෘහ නිර්මාණ ආදි විසිතුරු හා විශිෂ්ට කලාකෘති ඇති වීම.

- භාරතීය බ්‍රාහ්මී අක්ෂර ද ආදර්ශයට ගනිමින් මිහිඳු මාහිමියන්ගේ අනුශාසනා පරිදි සිංහල අක්ෂර මාලාව සකස් ව ප්‍රචලිත වීම.

- බෞද්ධ මූලාශ්‍රය පාදක කොට ගනිමින් අනුරාධපුර යුගයේ පටන් ම වටිනා ගද්‍ය පද්‍ය සාහිත්‍ය කෘති සිංහල මෙන් ම පාලි නිර්මාණ ලෙස ද බිහි වීම.

- ශ්‍රී ලංකාවේ රාජ්‍ය පාලකයන් බෞද්ධ ඉගැන්වීම් අනුව රට පාලනය කිරීම හා බෝසත් ආදර්ශය අනුව දැහැමි රාජ්‍ය පාලනයක් පවත්වාගෙන යාමට පෙළඹීම.

- ශ්‍රී ලංකාවේ රාජ්‍ය තාන්ත්‍රික ආර්ථික ප්‍රතිපත්ති මෙන් ම පොදුජන ආර්ථික ක්‍රියාකාරකම් ද බෞද්ධ අභාසය ඇති ව සකස් වීම.

- ශ්‍රී ලංකාවේ බෞද්ධ ජන ජීවිතයට ම ආවේණික වූ වන්දනාමාන හා පුදසිරිත් පද්ධතියක් බිහි වීම.

- මෙරට ජනයාගේ විශිෂ්ට හා අනන්‍ය ලක්ෂණයක් ලෙස හැඳින්විය යුතු උසස් සාරධර්ම කෙරෙහි කැපවීමේ ගුණය වර්ධනය වීම.



බුදුදහම නැමැති උතුම් දායාදය රැගෙන ලක්දිවට සපැමිණි මිහිඳු මාහිමියන් ඇතුළු ධර්මදූතයන් වහන්සේලාගේ වාසය සඳහා දෙවනපෑතිස් මහ රජතුමා විසින් රාජකීය උද්‍යානය වූ මහමෙවුනාව පූජා කරන ලදි. මහා විහාරය ඉදිකරන ලද්දේ එම භූමිය තුළ ය. එහි ඒ ඒ ගොඩනැගිලි හා සිද්ධස්ථාන පිහිටුවිය යුතු තැන් මිහිඳු මාහිමියන් විසින් දෙවනපෑතිස් රජුට පෙන්වා දුන් බව ද කියැවේ. එසේ ඇති වූ මහා විහාරයට අයත් ගොඩනැගිලි තංගුත්ත පිරිවෙන, කාලපාසාද පිරිවෙන ආදි නම්වලින් හඳුන්වා තිබේ. මෙසේ ආරම්භ වී වැඩිදියුණු වූ ලක්දිව ප්‍රථම ථේරවාද බෞද්ධ මූලස්ථානය අධ්‍යාපනික, ආගමික, සංස්කෘතික වශයෙන් ඉටු කළේ විශාල මෙහෙවරකි.

ලක්දිව බුදුදහම ප්‍රතිස්ථාපනය වීම සඳහා මෙරට උපන් කුල කුමරකු පැවිදි උපසම්පදා කළ යුතු යැයි ද එම භික්ෂුවගේ සහභාගිත්වයෙන් විනය සංගායනාවක් කළ යුතු යැයි ද පිළිගැනිණි. ඒ අනුව දෙවනපෑතිස් රජුට බෑනණු කෙනකු වූ මහා අරිට්ඨ කුමරු ඇතුළු 500ක් කුමාරවරු පැවිදි කරවන ලදහ. මෙසේ ආරම්භ වූ මෙරට භික්ෂු සමාජය එදා පටන් අද දක්වා ම බුද්ධ ධර්මයේ ආරක්ෂාවත් සංස්කෘතියේ යහපැවැත්මත් තහවුරු කරමින් විශාල සමාජ සංස්කෘතික මෙහෙවරක යෙදී සිටින බව රහසක් නොවේ.

දුමින්දාගමනය යනුවෙන් හැඳින්වෙන්නේ දඹදිව බුද්ධ ගයාවෙහි වැඩසිටින ජය ශ්‍රී මහා බෝධීන් වහන්සේගේ දක්ෂිණ ශාඛාව මෙරටට වැඩම කර වීමයි. සංඝමිත්තා මහරහත් මෙහෙණිය එහි ප්‍රමුඛත්වය ගත් බව ද, දෙවන පෑතිස් මහ රජු මහ පුදසිරිත් සහිත විසිතුරු පෙරහැර පවත්වා බෝධීන් වහන්සේ පිළිගෙන මහමෙවුනාවෙහි රෝපණය කළ බව ද සඳහන් වේ. මෙම සිදුවීම මෙරට දසත පැතිර ගිය මහා බෝධි සංස්කෘතියක ආරම්භය විය. එම බෝධීන් වහන්සේගේ ආරක්ෂාව සඳහා අටළොස් කුලයක ජනයා



ලක්දිවට පැමිණි බව ද, විවිධ ශිල්ප කලාවන්හි නිපුණයන් වූ ඔවුන් මෙරට ශිල්ප කලා පෝෂණයට විශාල මෙහෙවරක් කළ බව ද පිළිගැනේ.

සංඝමිත්තා මහරහත් මෙහෙණින් වහන්සේ ලක්දිවට වැඩමවන ලද්දේ මිහිඳු මාහිමියන්ගේ හා දෙවනපැතිස් රජුගේ ද ආරාධනය අනුවයි. එම ආගමනයෙහි ප්‍රධාන අරමුණ වූයේ භික්ෂුණී සමාජය මෙරට පිහිටුවීමයි. භික්ෂු සමාජය මෙරට පිහිටුවීමෙන් පසු තමන්ට ද පැවිදි වීමේ වරම ලබාදෙන ලෙස ඉල්ලා සිටි අනුලා දේවිය ප්‍රධාන කාන්තාවන් සඟමිත් තෙරණිය විසින් පැවිදි කරන ලද්දේ ඒ අනුවයි. එය මෙරට බෞද්ධ කාන්තාවන් ලැබූ විජයග්‍රහණයකි.

ලක්දිව දේශීය බෞද්ධ කලාව ඇරඹෙන්නේ ද මහින්දාගමනයෙන් පසුවයි. දනට නටබුන් ව ඉතිරි ව ඇති පැරණි බෞද්ධ කලා නිර්මාණ රැසකි. බුද්ධ ප්‍රතිමා සහ බෝධිසත්ව ප්‍රතිමා ගණනාවකි. අනුරාධපුර සමාධි බුදු පිළිමය, තොලුවිල බුදු පිළිමය, අවුකන හිටි පිළිමය, පොළොන්නරු ගල් විහාර ප්‍රතිමා ආදිය මේ අතර වඩාත් ප්‍රකට ය. එසේ ම අනුරාධපුරයේ ද පොළොන්නරුවේ ද දක්නට ලැබෙන සුප්‍රකට ස්තූප ඇතුළු රට පුරා ඉදි වූ ස්තූප රාශියකි. වෙස්සගිරිය, හිඳගල ආදි ස්ථානවල දක්නට ලැබෙන බෞද්ධ චිත්‍ර ඇතුළු අනුරාධපුර පොළොන්නරු යුගවල පටන් මෑත මහනුවර යුගය දක්වා හමුවන මුරගල, සඳකඩපහණ, කොරවක්ගල වැනි විවිධ මූර්ති, කැටයම් සමූහය ද බුදුසමය පසුබිම් කොටගත් හෙළ කලාවේ විශිෂ්ටත්වය විදහාපායි.

මහින්දාගමනය සිදුවන විට මෙරට භාවිතයේ පැවති අක්ෂර මාලාව කවරේදැ යි නිශ්චිත ව පැවසිය නොහැකි ය. කෙසේ වුව ද මිහිඳු මාහිමියන් විසින් ඉන්දියාවේ පැවති බ්‍රාහ්මී අක්ෂර ද ආදර්ශයට ගනිමින් සිංහල අක්ෂර මාලාව සකස් කරන ලද බව පිළිගැනේ. පසු කාලීන ව දේශීය අධ්‍යාපනය මෙන් ම සාහිත්‍යය සංවර්ධනයට ද එය විශාලතම පිටුබලය විය.

බුදුසමය මෙරට පැවති මුල් අවධියේ දී ම ත්‍රිපිටකය සඳහා සිංහලෙන් අටුවා (හෙළටුවා) සම්පාදනය කළ බව පිළිගැනේ. මහා අටුවා, කුරුන්දි අටුවා, මහා පච්චරී අටුවා ආදි වශයෙන් එහි කොටස් නම් කර ඇත. කෙසේ වුව ද සිංහල සාහිත්‍යයේ මෙන් ම බුද්ධ ධර්මයේ ද පෝෂණයට හෙළටුවා සම්පාදනය විශාල මෙහෙවරක් විය. එසේ ම අනුරාධපුර යුගයේ පටන් ම ජාතකට්ඨකථා, ධම්මපදට්ඨකථා ආදි බෞද්ධ මූලාශ්‍රය ද වෙනත් මූලාශ්‍රය රැසක් ද පාදක කොටගෙන ගද්‍ය පද්‍ය නිර්මාණ රාශියක් බිහිවී තිබේ. සිංහල හා පාලි භාෂා මාධ්‍ය කොටගෙන වැඩුණු එම සාහිත්‍යයට මුල පිරුවේ ද මහින්දාගමනයයි.

ලාංකේය රජදරුවන් බෞද්ධයන් විය යුතු ය, ඔවුන් බෝසතුන් ආදර්ශයට ගත යුතු ය, එසේ ම ජාතක කතාවන්හි සඳහන් දසරාජ ධර්මයෙන් රාජ්‍ය පාලනය කළ යුතු යැයි පිළිගැනීමක් එදා මෙරට සමාජගත වී තිබිණ. එසේ සමාජගත වූයේ බුදු දහම මෙරටට දායාද කොට දීමෙන් පසු ව ය. එසේ ම අතීත රජවරුන් බොහෝ දෙනකු සම්බුද්ධ ශාසනයේ යහපැවැත්මට දැවැන්ත මෙහෙවරක් කර ඇති බව ප්‍රකට ය. රජුන් සහ භික්ෂූන්

වහන්සේලා අතර පැවතියේ අවියෝජනීය සබඳතාවකි. රජවරු විහාරාරාම ඉදිකර දෙමින් බොහෝ දේපළ පවරා දෙමින් බුදු සසුනට හා භික්ෂූන් වහන්සේලාට අනුග්‍රහ කළහ; භික්ෂූන් වහන්සේලා ගේ අනුශාසනා රාජ්‍ය පාලනයේ දී නිබඳ ව ම අපේක්ෂා කළහ.

බුදුදහම අනුව රජය විසින් මෙන් ම  මහජනයා විසින් ද ආර්ථික කටයුතු සිදු කළ යුත්තේ ධාර්මික ව යැයි ප්‍රකට ය. එම අවබෝධය පැරණි බොහෝ රජදරුවන් තුළ මෙන් ම  මහජනයා තුළ ද පැවතුණි. ඒ අනුව කෘෂිකර්මාන්තය, වෙළෙඳාම වැනි ධනෝපායන මාර්ග ධාර්මික ව පවත්වාගෙන යාමට පෙළඹී තිබේ. බොහෝ විට උපයන ධනය වැය කර ඇත්තේ ද ධර්මානුකූල ව යැයි සැලකිය හැකි ය.

මහින්දාගමනය සිදු වූ මුල් අවස්ථාවේ පටන් ම ශාරීරික, පාරිභෝගික හා උද්දේසික යන ත්‍රිවිධ චෛත්‍ය ගොඩනගා තිබූ බවත්, ඒ වටා නොයෙකුත් පුද පූජා, වන්දනා, වතාවත් ආදිය සිදු කළ බවත් පෙනේ. ශ්‍රී මහා බෝධි රෝපණය, ථූපාරාම දාගැබ පිහිටුවීම වැනි සිදුවීම් වඩාත් මුල් අවධියට අයත් ය. එම පූජෝත්සව පිළිබඳ විස්තර මූලාශ්‍රයවල දැකගත හැකි ය. පසුකාලීන ව ලියැවුණු පාලි අට්ඨකථාවල ලක්දිව බෞද්ධ පුදසිරිත් පිළිබඳ බොහෝ තොරතුරු සඳහන් වේ.

ලක්දිව අතීත සමාජයෙහි සරල-දැහැමි දිවිපෙවෙතක් ගත කළ, සාරධර්ම බෙහෙවින් ම අගය කළ ගැමියන් බහුල වූ බවට සාධක බොහෝ ය. ඔවුහු සැදැහැවත් වූහ; දානාදී පිංකම් පැවැත්වීමෙහි බෙහෙවින් රුචි කළහ; නිබඳ ව ම වෙහෙර බෝමළු ආදියට රැස් ව ඉමහත් අභිරුචියකින් පුදසිරිත් පැවැත්වූහ. රජ දරුවන් පවා එම පිළිවෙත්හි නිරත වූ බවට සාධක තිබේ. වැඩිහිටියන්ට සැලකීම, ආගන්තුක සත්කාරය, මවුපිය උපස්ථානය ආදිය ඔවුනගේ ජීවිතවලට කාවැදී තිබිණ. සමාජයේ ඒ ඒ ජන කොටස් අතර පැවතිය යුතු සාරධර්ම ඔවුහු කඩ නොකළහ. සාමකාමී ව හා දැහැමි ව ඉතා ආදර්ශවත් දිවි පෙවෙතක් ඔවුන් ගත කළ බව පෙනේ. මෙම ළැදියාවට පදනම වැටුණේ බුදුදහමෙනි.

මේ අනුව ලක්දිව ලොකු කුඩා අප හැමගේ යුතුකම හා වගකීම වන්නේ මහින්දාගමනය තුළින් උපන් බෞද්ධ අධ්‍යාපනය, කලාව, සාහිත්‍යය, පුදසිරිත්, සාරධර්ම ආදි උරුමයන් නොවෙනස් ව ආරක්ෂා කර ගැනීමයි; ඒ සඳහා ප්‍රායෝගික ව ම කටයුතු කිරීමයි.

අපගේ දේශීය අනන්‍යතාව තහවුරු කරන ඉහත කී උත්තම සංස්කෘතික දායාදවල වටිනාකම තේරුම් ගනිමින් හැම විට ම එම දායාද අගය කරමින් ඒවායේ චිර පැවැත්ම සඳහා ක්‍රියා කිරීම ගුරු සිසු අප සැමගේ යුතුකම වේ.



## සාරාංශය

මිහිඳු මහරහතන් වහන්සේගේ ලංකාගමනය මෙරට බෞද්ධ සංස්කෘතියේ සමාරම්භය සනිටුහන් කරන ඓතිහාසික සිද්ධියයි. ඒ හේතුවෙන් ලක්වැසියනට උරුම වූ දායාද රැසකි. ථේරවාද බුදුදහම හැරුණුවිට එහි ආලෝකය තුළින් උපන් භාෂාව, සාහිත්‍යය, අධ්‍යාපනය, කලා ශිල්ප, ආර්ථික හා දේශපාලන පිළිවෙත්, සාරධර්ම හා පුද සිරිත් ද මෙහිලා සඳහන් කළ හැකි ය. එම දායාද සුරැකීම අපගේ යුතුකමයි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. පහත වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| මහින්දාගමනයෙන් ලත් දායාද | දුමින්දාගමනයෙන් ලත් දායාද |
|---|---|
| 1. | |
| 2. | |
| 3. | |
| 4. | |

## පැවරුම

මහින්දාගමනයේ ප්‍රතිඵල දැක්වෙන සිතුවම් හෝ ඡායාරූප එකතුවක් සකස් කරන්න.

## පුහුණුවට

සමණාමයං මහාරාජ
ධම්ම රාජස්ස සාවකා
තවේව අනුකම්පාය
ජම්බුදීපා ඉධාගතා



# 18

# හෙළ බොදු කලාවේ අසිරිය

ශ්‍රී ලාංකේය සංස්කෘතියේ ප්‍රෞඪත්වය ලොවට හෙළි කරන මාධ්‍යයන් අතුරින් එක් ප්‍රබල මාධ්‍යයක් ලෙස බෞද්ධ කලා ශිල්ප හඳුන්වාදිය හැකි ය. දූමින්දාගමනයත් සමග ඇති වූ මෙම බෞද්ධ කලා ශිල්පවලට චිත්‍ර, මූර්ති, කැටයම්, ගෘහ නිර්මාණ ශිල්පය, බෞද්ධ සාහිත්‍යය මෙන් ම නැටුම් ගැයුම් වැයුම් ආදිය ද ඇතුළත් වේ. අපි දහ වෙනි ශ්‍රේණියේ දී මේවායින් කිහිපයක් පිළිබඳ ව උගත්තෙමු. මූර්ති කලාව හා ඒ හා බැඳුණු තවත් නිර්මාණ ගැනත්, මහනුවර යුගයේ සිට නූතන යුගය දක්වා වූ නිර්මාණ ගැනත් අපි තව දුරටත් මෙම ශ්‍රේණියේ දී ඉගෙන ගනිමු.

## බුද්ධ ප්‍රතිමා

ත්‍රිවිධ චෛත්‍ය අතුරින් තෙවැනි ව කියැවෙන බෞද්ධ සම්ප්‍රදායට අයත් බුද්ධ ප්‍රතිමාවේ ආරම්භය පිළිබඳ ව විවිධ මතවාද පවතී. සාහිත්‍යගත තොරතුරුවලට අනුව එහි ආරම්භය බුද්ධ කාලය දක්වා ම ඈතට දිවයයි. නමුත් පුරාවිද්‍යාඥයන්ගේ මතයට අනුව ක්‍රිස්තු වර්ෂ පළමු සියවස වන තෙක් බුද්ධ ප්‍රතිමාවක් නිර්මාණය වී නොමැත. ඇතැම් උගතුන්ගේ අදහසට අනුව බුදුරදුන් රූපාකාරයෙන් දැක්වීම අයෝග්‍ය ක්‍රියාවක් ලෙස පැරණි කලාකරුවන් තුළ විශ්වාසයක් ගොඩ නැගී තිබීම මෙයට හේතු වන්නට ඇත. මුල් අවස්ථාවේ බුදු රදුන් වෙනුවට වන්දනාමාන කර ඇත්තේ බෝධිය, වජ්‍රාසනය, පද්මය, සිරිපතුල, ධර්ම චක්‍රය හා ස්තූපය යන පූජනීය වස්තූන්ට ය. විද්වතුන්ගේ මතයට අනුව පළමු වරට බුද්ධ ප්‍රතිමාවක් නිර්මාණය වී ඇත්තේ කණිෂ්ක රාජ්‍ය යුගයේ දී ය. ඔහුගේ කාලයේ දී ගන්ධාර ප්‍රදේශයෙන් හමු වූ කාසියක හා ධාතු කරඬුවක බුද්ධ රූප දක්නට ලැබේ. ග්‍රීක රෝම කලාවේ අභාසය මෙම ප්‍රතිමා නිර්මාණයට පදනම් වී ඇතැයි යන්න විශාරදයින්ගේ මතය වේ. මෙයට සමකාලීන ව මථුරා ප්‍රදේශයෙන් ද දේශීය ආභාසය මත බුද්ධ ප්‍රතිමා නිර්මාණය ආරම්භ වී ඇත. මේ ස්ථාන දෙකෙන් කුමන ප්‍රදේශයක මුලින් ම බුද්ධ ප්‍රතිමා නිර්මාණය සිදුවූවා ද යන්න ස්ථිර ව කිව නොහැකි ය.

නමුත් ලාංකීය විද්වතුන් කිහිප දෙනකුගේ අදහස වන්නේ ලක්දිවට බුදු දහම පැමිණීමත් සමග ම මෙරට බුද්ධ ප්‍රතිමා නිර්මාණය ආරම්භ වූ බවයි. ඔවුන් එම අදහස ඉදිරිපත් කර ඇත්තේ මහා වංශයේ සඳහන් වන සෙල්මුවා පිළිමයක් පිළිබඳ සටහනක් පාදක කරගෙන ය. එහෙත් ක්‍රි.පූ. තුන් වෙනි සියවස තරම් වූ දූරාතීතයේ නිමැවුණු බව ස්ථිරව ම කිව හැකි බුද්ධ ප්‍රතිමාවක් මෙතෙක් ලංකාවේ දී හමු වී නොමැත.

## බුදු පිළිම වර්ග

බුද්ධ ප්‍රතිමා නිර්මාණය කිරීමේ දී ඒ සඳහා විවිධ මාධ්‍ය උපයෝගී කරගෙන ඇත. ඒ අතර කළුගල්, බදාම, ලෝහ, කිරිගරුඬ, ඇත්දත්, ලී ආදිය කිහිපයකි. මෙම මාධ්‍ය උපයෝගී කරගෙන නිර්මාණය කර ඇති බුද්ධ ප්‍රතිමා ප්‍රධාන වශයෙන් වර්ග තුනකට බෙදා දැක්විය හැකි ය. ඒ හිටි පිළිම, හිඳි පිළිම හා සැතපෙන පිළිම හෙවත් ඔත් පිළිම වශයෙනි. සිටගෙන සිටින ඉරියව්වෙන් නෙළා ඇති පිළිම හිටි පිළිමයි. මේවා ආබද්ධ හිටි පිළිම හා අනාබද්ධ හිටි පිළිම වශයෙන් කොටස් දෙකකට බෙදේ. පිළිමයට පිටුපසින් ගලක් හෝ වෙනත් බාහිර ආධාරකයක් ඇති ව නිමවා ඇති පිළිම ආබද්ධ හිටි පිළිම ලෙස හැඳින්වේ. ප්‍රසිද්ධ අවුකන බුද්ධ ප්‍රතිමාව එයට නිදසුනකි. එබඳු ආධාරකයක් නොමැති ව නිමවා ඇති පිළිම අනාබද්ධ පිළිමයි. මාළිගාවෙල බුදු පිළිමය අනාබද්ධ පිළිමයකි.



අවුකන බුද්ධ ප්‍රතිමාව

හිඳි පිළිම යනු වාඩි වී සිටින ඉරියව්වෙන් නෙළා ඇති පිළිමයි. ලංකාවේ බොහෝ ප්‍රදේශවල දී මෙබඳු ඉරියව්වෙන් නෙළා ඇති පිළිම හමුවේ. මේවා ද ආබද්ධ හෝ අනාබද්ධ හෝ විය හැකි ය. අනුරාධපුරයේ ප්‍රසිද්ධ සමාධි ප්‍රතිමාව, තොළුවිල ප්‍රදේශයෙන් හමු ව දැනට කොළඹ කෞතුකාගාරයේ තැන්පත් කර ඇති සමාධි ප්‍රතිමාව එයට උදාහරණ වේ.





තොළුවිල සමාධි බුද්ධ ප්‍රතිමාව

සැතපෙන ඉරියව්වෙන් යුතු ව නෙළා ඇති බුදු පිළිම ඔත් පිළිම ලෙස ද හැඳින්වේ. මේ වර්ගයට අයත් ඉපැරැණි පිළිම සුලබ නොවේ. තන්තිරිමලේ හා පොළොන්නරුවේ ගල් විහාරයේ ඇති සැතපෙන පිළිම එයට නිදසුන් වශයෙන් දැක්විය හැකි ය.



පොළොන්නරුව ගල් විහාරයේ සැතපෙන බුදු පිළිමය

මෙයට අමතර ව දුලබ වශයෙන් චංකමන හෙවත් සක්මන් ඉරියව්වෙන් යුතු පිළිම ද දක්නට ලැබේ. වර්තමානයේ ඇතැම් විහාරස්ථානවල මෙම හැඩයෙන් යුතු පිළිම නිමැවෙන අතර පුරාතනයේ මෙයට අදාළ නිදසුනක් තිවංක ප්‍රතිමා ගෘහයෙන් හමුවේ.

## බුදු පිළිමවල දැකිය හැකි මුද්‍රා

සාමාන්‍ය ව්‍යවහාරය අනුව මුද්‍රා යන්නෙහි විවිධ අර්ථ ඇත. නමුත් බුද්ධ ප්‍රතිමා කලාවේ අත් සහ ඇඟිලි උපයෝගී කරගෙන කරනු ලබන සන්නිවේදන ක්‍රියාවලිය මුද්‍රා ලෙස සැලකේ. එබඳු මුද්‍රා රැසක් පිළිබඳ ව තොරතුරු උගතුන් විසින් පෙන්වා දී ඇත. එයින් වඩාත් ප්‍රචලිත සහ පැරණි ම වාර්තාවල දක්වෙන මුද්‍රා හයක් පිළිබඳ ව අපි මෙහිදී සාකච්ඡා කරමු.

### 1. ධ්‍යාන මුද්‍රාව



මෙම මුද්‍රාව හිඳි පිළිමවල බොහෝවිට දක්නට ඇත. වම් අත්ල මත දකුණු අත්ල පිහිටුවා තිබීමෙන් මෙම මුද්‍රාව අර්ථවත් කෙරේ. අනුරාධපුරයේ ප්‍රසිද්ධ සමාධි පිළිමය ඇතුළු බොහෝ සමාධි පිළිමවල මෙය දැකිය හැකි ය. මෙයින් භාවනානුයෝගී සමාධිගත ඉරියව්ව සංකේතවත් කෙරේ.

### 2. අභය මුද්‍රාව



දකුණු අත උඩට නමා ඇඟිලි සම්පූර්ණයෙන් ම දිග හැර අත්ල ඉදිරියට සිටින සේ නිරූපණය කෙරෙන්නේ අභය මුද්‍රාවයි. ඇතැම් විට අත්ල මඳක් කම්මුල දෙසට හැරුණු ප්‍රතිමා ද මෙම මුද්‍රාවට අයත් ලෙස සැලකේ. අවුකන ප්‍රතිමාව හා මාලිගාවිල ප්‍රතිමාව මෙයට නිදසුන් වේ. ලෝක සත්ත්වයාට උරුම ව ඇති සසර බිය දුරු කිරීම මෙයින් පිළිබිඹු කරන බව විද්වත් මතයයි.

## 3. විතර්ක මුද්‍රාව



දකුණු අත උඩට නමා දබර ඇඟිල්ල මාපට ඇඟිල්ලේ තුඩ මත තබා කවයක් ලෙස ඇඟිලි දෙක සකසා තිබීම මෙහි විශේෂ ලක්ෂණයයි. මෙමගින් ගැටලු විසඳීමට බුදුරදුන්ගේ යොමු වීම සංකේතවත් කෙරේ.

## 4. ධර්ම චක්‍ර මුද්‍රාව



මේ සඳහා අත් දෙක ම භාවිත කෙරේ. පළමු ව දකුණු අත්ල පිටතට හරවා එය පපුවේ මට්ටමට ගෙන එම අතේ මහපට ඇඟිල්ලේ හා දබර ඇඟිල්ලේ තුඩු දෙක ස්පර්ශ වන අයුරින් කවයක් සෑදෙන ලෙස එකට තබාගෙන ඇත. අනතුරුව පපුව ප්‍රදේශයට හැරුණු වම් අතේ ඇඟිල්ලක් ස්පර්ශ කරන අයුරින් නිරූපිත මුද්‍රාව ධර්ම චක්‍ර මුද්‍රාව වේ. මෙයින් ධර්මය පැහැදිලි කිරීම පෙන්නුම් කෙරේ.

## 5. භූමි ස්පර්ශ මුද්‍රාව



මෙය හිඳි පිළිමවලට පමණක් ආවේණික මුද්‍රාවකි. හිඳි පිළිමයේ දකුණු දණ හිසට උඩින් තම දකුණු අත්ල ඇතුළට සිටින සේ ඇඟිලි දිග හැර පහතට සිටින ආකාරයට මූර්තිමත් කෙරේ. වම් අත භාවනානුයෝගී ඉරියව්වෙන් තබා ඇත. මෙයින් බුදුරදුන් මාර පරාජයේ දී පොළොව සාක්ෂි දැරීම සංකේතවත් කෙරේ.

## 6. වරද මුද්‍රාව



බොහෝ විට මෙය හිඳි පිළිමවල දැකිය හැකි මුද්‍රාවකි. දකුණු අත පහත් කොට අත්ල උඩු අතට හරවා ඇඟිලි දිගහැර තිබීම මෙම මුද්‍රාවේ ලක්ෂණයයි. වරදානය මේ තුළින් සංකේතවත් කෙරේ.

## ආසන

සාමාන්‍ය ව්‍යවහාරයේ දී ආසන යන්නෙන් අදහස් කෙරෙන්නේ හිඳ ගැනීම සඳහා භාවිත කෙරෙන ආධාරක ය. නමුත් ප්‍රතිමා කලාවේ දී හිඳි පිළිමවල පාද පිහිටුවා ඇති ආකාරය ආසන ලෙස හැඳින්වේ. බුද්ධ ප්‍රතිමා කලාවේ දී ප්‍රධාන වශයෙන් එබඳු ආසන තුනක් පිළිබඳ ව තොරතුරු දක්වේ.

### 1. වීරාසනය



වාඩි වී සිටින විට වම් පාදය දකුණු පාදයට යටින් හා දකුණු පාදය වම් පාදයට උඩින් පිහිටන ලෙස තබා හිඳගෙන සිටින ඉරියව්ව වීරාසනයයි.

### 2. භද්‍රාසනය



භද්‍ර යන්නෙන් යහපත් බව, සුබ බව අර්ථවත් වේ. එබඳු යහපත් වූ සුබ වූ ආසනය භද්‍රාසනයයි. මඳක් උස් වූ ආසනයක හිඳගෙන කලවා දෙපසට විහිදුවා පාද පහළින් ඇති පද්මයක් වැනි පීඨයක් මත තබාගෙන සිටීම එම ආසනයේ ස්වභාවයයි.



## 3. පද්මාසනය



අර්ථයට අනුකූල ව පද්මයක ආකාරයට හිඳගෙන සිටීම මෙම ආසනයේ ලක්ෂණයයි. දණහිස් නමා පතුල් උඩ අතට සිටින සේ වම් පතුල දකුණු කලවා මත ද දකුණු පතුල වම් කලවා මත ද තබාගෙන සිටින ඉරියව්ව පද්මාසනය නම් වේ.

## ප්‍රතිමාඝර

බුද්ධ ප්‍රතිමා නිර්මාණය කළ මුල් වකවානුවේ ඒවා බෝධීන් වහන්සේගේ සෙවණෙහි හා ස්තූපය වටා තැන්පත් කරන්නට ඇතැයි සැලකේ. නමුත් ප්‍රතිමා වන්දනය ප්‍රචලිත වීමත් සමග ඒ සඳහා ද ගෘහයක් ඉදිවිය. ප්‍රතිමාඝර යනු එම ගෘහයයි. පැරණි ම ප්‍රතිමාඝර වර්ග තුනකට බෙදා දැක්විය හැකි ය. එනම්,

1. ගන්ධ කුටි
2. පාසාද
3. ගෙඩිගේ වශයෙනි.

## 1. ගන්ධ කුටි

බුදුරජාණන් වහන්සේ වැඩ විසූ කුටිය ගන්ධ කුටිය ලෙස හැඳින්විණි. මුල් ම ප්‍රතිමාඝර සඳහා මෙම නම යොදන්නට ඇත්තේ එම අර්ථයෙනි. මෙය සරල ප්‍රතිමාඝර විශේෂයකි. කිරිබත් වෙහෙර, තොළුවිල, පන්කුලිය යන ස්ථානවල මෙබඳු ප්‍රතිමාඝර පැවැති බව සැලකේ.

## 2. පාසාද

මෙය තරමක් විශාල මහල් සහිත ගොඩනැගිල්ලක් බව වචනාර්ථයෙන් ම පැහැදිලි ය. මිගාර මාතු පාසාද සංකල්පය අනුව යමින් මෙය නිර්මාණය කරන්නට ඇතැයි සැලකේ. රත්න ප්‍රාසාද ගොඩනැගිල්ල, බිසෝ මාළිගා ගොඩනැගිල්ල යන ස්ථානවලින් මෙයට අදාළ ආකෘති හමුවේ.

### 3. ගෙඩිගේ

මෙය ප්‍රමාණයෙන් විශාල වූ පිළිම ගෙවල් විශේෂයකි. මෙහි වහලය පවා ගඩොළින් නිමවා ඇත. අනුරාධපුර යුගයේ අවසාන භාගයේ පටන් ගෙඩිගේ ක්‍රමයේ පිළිම ගෙවල් නිර්මාණය කිරීම සිදු ව ඇත. දනට ශේෂ ව ඇති මෙබඳු හැඩයෙන් යුතු ප්‍රතිමාඝර කිහිපයක් පොළොන්නරුවෙන් හමුවේ. මහ පැරකුම්බා රජු විසින් කරන ලද යි සැලකෙන ථූපාරාම පිළිමගෙය, තිවංක පිළිමගෙය, ලංකාතිලක පිළිමගෙය, ප්‍රසිද්ධ නාලන්දා ගෙඩි ගෙය මෙයට අයත් ය.

මෙම ප්‍රතිමාඝර වර්ග තුනට අමතර ව වෙනස් විදියේ පිළිම ගෙවල් පසුකාලීන ව ගොඩනැගී ඇත. මහනුවර රාජධානි සමයේ ගොඩනැගුණු ටැම් පිට විහාර එයට එක් නිදසුනකි.

## චිත්‍ර කලාව

බුද්ධ චරිතය, බුද්ධ ධර්මය හා ශාසන ඉතිහාසය පිළිබඳ ව ජනතාවට කරුණු ඉගැන්වූ සන්නිවේදන මාධ්‍යයක් ලෙස විහාර සිතුවම් කලාව සැලකේ. දහ වෙනි ශ්‍රේණියේ දී අපි අනුරාධපුර හා පොළොන්නරු යුගවලට අයත් සිතුවම් පිළිබඳ ව උගත්තෙමු. මෙහි දී මහනුවර යුගයේ හා නූතන යුගයේ බෞද්ධ සිතුවම් කලාව පිළිබඳ ව අවබෝධයක් ලබා ගනිමු.

### මහනුවර යුගයේ චිත්‍ර කලාව

අනුරාධපුර හා පොළොන්නරු යුගවල පැවැති චිත්‍ර කලාවට වෙනස් නව ශෛලියකින් නිර්මාණය වූ සිතුවම් කලාවක් මහනුවර රාජධානි යුගයේ දී දක්නට ලැබේ. ඒ බැවි මේ යුගයේ දී සිතුවම් නිමැවුණ ස්ථාන කිහිපයක් ඇසුරෙන් වටහා ගැනීම අසීරු නොවේ. දෙගල් දොරුව විහාරය, මැදවල විහාරය, රන්ගිරි දඹුළු විහාරය, කුරුණෑගලට සමීප ව ඇති රිදී විහාරය, බඹරගල විහාරය හා කැලණියේ පැරණි විහාර මන්දිරය යන ස්ථානවල ඇති සිතුවම් තවමත් ආරක්ෂිත ව පවතින බැවින් මේ වෙනස හඳුනා ගැනීම පහසු ය.

මේ යුගයේ සිටි චිත්‍ර ශිල්පීන් අතර දෙවරගම්පොළ සිල්වත් තැන, හිරියාලෙ නයිදෙ, දේවේන්ද්‍ර මූලාචාරියා යන අය විශේෂ ය. මේ සියලු දෙනා ම අනුගමනය කළ චිත්‍ර ඇඳීමේ ශෛලිය බොහෝ දුරට සමාන ය. චිත්‍ර ඇඳීමේ දී රේඛා කර්මය හා වර්ණ පූර්ණය යන අංග දෙකින් යුතු ව එය සිදුකර ඇත. එනම් පළමුවෙන් රූපවල බාහිර රේඛා



ඇඳ අනතුරුව වර්ණ යොදා රූපය සම්පූර්ණ කිරීමයි. එහි දී රතු, සුදු, කහ, කළු යන වර්ණ වැඩි වශයෙනුත් නිල් සහ කොළ පාට අඩුවෙනුත් යොදාගෙන ඇත. කහ සහ සුදු පාටින් ඇඳි සිතුවම් රතු පසුබිමක දක්නට ලැබේ. මිනිස් රූප, සත්ත්ව රූප හා ගස් වර්ග ස්වාභාවික පරිසරයේ පවත්නා ආකාරයෙන් ම ඇඳීම මේ අයගේ සම්ප්‍රදාය නොවී ය. අඳින ලද එම රූප සැබෑ මනුෂ්‍ය හා සත්ත්වයින්ගේ භෞතික ශරීරයට අනුගත නොවේ. අඟපසඟ ද ශරීර පරිමානුකූල ව නිමවා නැත. මිනිස් රූපවල මුහුණෙන් හෝ අත් සහ ඇඟිලිවලින් අදහස් ප්‍රකාශ කිරීමට උත්සාහ ගත් බවක් ද දැකිය නොහැකි ය. ගැහැනු හා පිරිමි රූප සිත්කලු ලෙස ඇඳ රසිකයින් ආකර්ෂණය කර ගැනීමට ද සමත් නොවේ. එළිය අඳුර දැක්වීම හෝ පර්යාවලෝකය (ළඟ සහ ඈත වස්තු පෙනෙන ආකාරය) දැක්වීම ද සිදු කර නැත.



මැදවල විහාරයේ සිතුවමකි

අඛණ්ඩ කථන ක්‍රමයට සිතුවම් ඇඳීම මේ යුගයේ ජනප්‍රිය වී ඇත. එනම් කිසි යම් කතා පුවතක එක් චිත්‍ර රාමුවක් නොව ඒ හා සම්බන්ධ සිදුවීම් පෙළක් නිරූපණය කිරීමයි. මේ සෑම රූපයක ම දක්නට ලැබෙන්නේ පැති පෙනුම පමණි. එබැවින් මේ යුගයේ සිතුවම් හුදෙක් බුද්ධි ගෝචර නොවේ. ඇස පිනවනසුලු දෘශ්‍ය ගෝචර රටාවකින් යුක්ත වේ.

## නූතන යුගයේ චිත්‍ර කලාව

දහනව වන සියවසේ අවසාන භාගයේ හා විසි වන සියවසේ ආරම්භක වකවානුවේ සිට මෙරට චිත්‍ර කලාවේ නව පරිච්ඡේදයක් ඇරඹිණි. එයට බල පෑ ප්‍රධාන හේතුව වන්නේ මෙරට දීර්ඝ කාලයක් අධිරාජ්‍යවාදීන්ට යටත්වීම නිසා පැවැති දේශීය සිතුවම් කලාව අභාවයට යෑමයි. ඒ වෙනුවට යුරෝපීය සිතුවම් කලාවේ ආභාසය මත බිහි වූ චිත්‍ර ශිල්පීන් කිහිප දෙනෙක් සිතුවම් ඇඳීමට යොමු වූහ. මෙම පරිවර්තනයට එය ප්‍රමුඛ හේතුවක් විය. නූතන යුගය ආරම්භයේ බෞද්ධ චිත්‍ර නිරූපණයට යොමු වූ **රිචඩ් හෙන්රිකස්, එම්. සාර්ලිස්** වැනි අය ප්‍රබල ලෙස යුරෝපීය ස්වාභාවික චිත්‍ර ශෛලියෙන් විහාර සිතුවම් ඇඳීම ආරම්භ කර ඇත. රිචඩ් හෙන්රිකස් විසින් ශ්‍රැන්ඩ්පාස්හි ජයතිලකාරාමයේ අඳින ලද සිතුවම්වලින් ද ජිනරාජවංශය නම් ග්‍රන්ථයට අඳින ලද බෞද්ධ සිතුවම්වලින් ද මේ ලක්ෂණය පිළිබිඹු වේ. එමෙන් ම මෙතුමාගේ ගෝලයකු ලෙස සැලකෙන එම්. සාර්ලිස් ශිල්පියා විසින් අඳින ලද සිතුවම් විහාර රැසක දක්නට ලැබේ. ඒ අතර කොළඹ මාළිගාකන්ද විහාරය, අශෝකාරාමය, ඉසිපතනාරාමය, වේළුවනාරාමය, පොතුපිටියේ පූජාරාමය ප්‍රධාන ය. ඔහු විසින් අඳින ලද සිතුවම් වීදුරු රාමු සහිත ව එකල බෞද්ධ නිවෙස්වල එල්ලා තැබීම සුලබ දසුනක් විය.

මේ දෙදෙනාගේ ශෛලියට බැහැර ව යමින් නව චිත්‍ර සම්ප්‍රදායක් බිහිකළ චිත්‍ර ශිල්පියෙකු ලෙස **සෝලියස් මෙන්දිස්** මහතා සැලකේ. 1930 දශකයේ බෞද්ධ සිතුවම් කලාවට පිවිසි ඔහුගේ විශිෂ්ට ගණයේ නිර්මාණ දැකගත හැකිවන්නේ කැලණි විහාරයේ අලුත් විහාර මන්දිරයෙනි. දේශීය හා විදේශීය ශෛලීන්ගේ ලක්ෂණ උකහාගෙන මෙම නිර්මාණ කර ඇත. මොහුට අවශ්‍ය මූලික මග පෙන්වීම එකල සිටි එම්. මෙමෝනිස් සිල්වා මහතාගෙන් ලැබී ඇත. සෝලියස් මෙන්දිස් මහතාගේ සෙසු නිර්මාණ දැකිය හැකි ස්ථාන ලෙස මාවිල සුමන කුසුමාරාමය, රණස්ගල්ල විහාරය හා මැද්දෙපොල විහාරය වැදගත් වේ.

නූතන චිත්‍ර කලා විෂයයෙහි තවත් ප්‍රබල නිර්මාණකරුවෙකු ලෙස **ජෝර්ජ් කීට්** මහතා සැලකේ. ඔහු විසින් බොරැල්ලේ ගෝතමී විහාරයේ අඳිනු ලැබ ඇති සිතුවම්වලින් ලාංකේය විහාර සිතුවම් කලාවේ සාම්ප්‍රදායික ආකෘතිය වෙනස් කිරීමට උත්සාහ ගෙන ඇත. මේ සිතුවම් තුළින් බුද්ධාලම්භන ප්‍රීතියට වඩා ශෘංගාරය ඉස්මතු කෙරෙන බව ඇතමකුගේ මතය වේ.




බොරැල්ල ගෝතමී විහාරයේ සිතුවම් දෙකකි

ඇල්බට් **ධර්මසිරි** මහතා විසින් සේදවත්තේ වෙහෙරගොඩැල්ල විහාරයේ අඳින ලද සිතුවම් ද නූතන යුගයේ සිතුවම් කලාවේ විශිෂ්ටත්වය පෙන්නුම් කරන්නකි. ඉන්දියානු හා ලාංකීය සම්භාව්‍ය සිතුවම් කලාවේ හා යුරෝපයේ නූතනවාදයේ සිතුවම්වල සම්මිශ්‍රණයක් ඔහුගේ සිතුවම් තුළින් හඳුනාගත හැකි වේ.

බෙල්ලන්විල රජමහා විහාරයේ මෑත භාගයේ ඉදිකෙරුණු විහාර මන්දිරයේ සිතුවම් අඳිනු ලැබුවේ **සෝමබන්දු විද්‍යාපති** මහතා විසිනි. ඔහු සෝලියස් මෙන්දිස් මහතාගේ චිත්‍ර කලාවට නව මුහුණුවරක් ලබාදුන් අයෙකු ලෙස සැලකේ. ඉන්දියානු හා ලාංකීය සම්භාව්‍ය සිතුවම් කලාවේ ආභාසය මේ නිර්මාණ සඳහා ද ලැබී ඇත.

ඉහත ශිල්පීන්ට අමතර ව බෞද්ධ චිත්‍ර කලාව පෝෂණය කිරීමට තවත් බොහෝ දෙනෙක් ප්‍රාදේශීය වශයෙන් සම්බන්ධ වී ඇති බව ප්‍රාදේශීය විහාර මන්දිරවල ඇඳ ඇති සිතුවම්වලින් දක්නට ලැබේ.

සමස්තයක් ලෙස ගත් කල චිත්‍ර, මූර්ති, කැටයම් ආදී වශයෙන් ගැනෙන අපේ බෞද්ධ කලා ශිල්ප තුළින් අරමුණු රැසක් සාධනය වේ. ඒ අතර,

1. බෞද්ධ සාරධර්ම ජනතාව අතරට රැගෙන යන ප්‍රබල මාධ්‍යයක් වීම
2. පොදුජන මනසට ධාර්මික සුවයක් ලබා දීම
3. හෙළ සංස්කෘතියේ ප්‍රෞඪත්වය ලොවට හෙළිකිරීම
4. දිගු ඉතිහාසයකට උරුමකම් කියන ජාතියක් ලෙසට ලාංකිකයන් පත්වීම
5. දෙස් විදෙස් සංචාරක ක්ෂේත්‍රයේ අභිවෘද්ධියට හේතු වීම

යන කරුණු ඉන් කිහිපයකි. මේ අරමුණු සඵලකර ගැනීමට නම් තවත් බොහෝ කාලයක් මේ නිර්මාණ පැවැතිය යුතු ය. නමුත් ඇතැම් පිරිස් විසින් අනවබෝධයෙන් සිදු කරනු

ලබන ඇතැම් ක්‍රියාකාරකම් නිසාත්, ඇතැමුන් විසින් සිතාමතා ම කරනු ලබන ක්‍රියාකාරකම් නිසාත් අපේ බෞද්ධ කලා ශිල්ප විනාශ වීමේ තර්ජනයකට ලක් ව ඇත. පටු ලාභ ප්‍රයෝජන අපේක්ෂාවෙන් සිදුකරන පුරාවස්තු මංකොල්ලය, නිදන් හෑරීම, අන්තවාදීන් අතර ඇති වන යුදමය ගැටුම් ආදිය කලා ශිල්ප විනාශ වීමේ ප්‍රබල තර්ජන වේ. මෙයට අමතර ව ඓතිහාසික ස්ථාන නැරඹීමට ගිය පසු ඇතැම් අය සිදු කරන නොහික්මුණු ක්‍රියා, එබඳු ස්ථානවල පවත්නා උපදෙස් නොපිළිපැද ක්‍රියාකිරීම ද මේවා විනාශ වීමට හේතු වේ. එබැවින් අප සැම දෙනා ම මේ අතීත උරුමයන් ආරක්ෂා කර ගැනීමට නිරතුරු ව අවදියෙන් ක්‍රියා කළ යුතු ය. කලා ශිල්ප විනාශ වන කිසිදු ක්‍රියාකාරකමක් අප විසින් සිදු නොකළ යුතු ය. එමෙන් ම එබඳු කටයුතුවලට යොමු වන පිරිස් දැනුම්වත් කොට ඒවා ආරක්ෂා කිරීමේ යුග මෙහෙවරට සම්බන්ධ කරගැනීමට ද ක්‍රියා කළ යුතු ය. අප මෙවන් විනාශකාරී ක්‍රියා සිදු කිරීමට පෙළඹෙන පිරිස් නීතියේ රැහැනට හසු කර දීමට කටයුතු කිරීම ද සමස්ත ලාංකික ජන සමාජයට ම සිදු කරන යුතුකමක් වේ.

### සාරාංශය

ශාසන ඉතිහාසයෙන් උරුම වූ මූර්ති අතුරින් ප්‍රධාන වන්නේ බුද්ධ ප්‍රතිමාවයි. එබැවින් බුද්ධ ප්‍රතිමාව හා බැඳුණු සෙසු නිර්මාණ රැසක් පිළිබඳවත් මහනුවර හා නූතන යුගයේ චිත්‍ර පිළිබඳවත් අවශ්‍ය කරුණු මේ පාඩම තුළින් සැකෙවින් දක්වේ. එමෙන් ම මේවායේ පවත්නා සර්වකාලීන වටිනාකම අවබෝධ කරගෙන අපේ බෞද්ධ උරුම ආරක්ෂා කිරීම අප සැමගේ ම යුග මෙහෙවරක් බව මෙයින් අවධාරණය කෙරේ.



## ක්‍රියාකාරකම

1. ලක්දිව ඉපැරණි ප්‍රතිමාසර වර්ග තුනක් නම් කරන්න.
2. ආබද්ධ හිටි පිළිම සහ අනාබද්ධ හිටි පිළිම අතර වෙනස පැහැදිලි කරන්න.
3. මහනුවර යුගයේ චිත්‍ර කලාවේ දැකිය හැකි විශේෂ ලක්ෂණ තුනක් දක්වන්න.
4. නූතන යුගයේ චිත්‍ර ශිල්පීන් හතර දෙනකු සම්බන්ධයෙන් පහත සඳහන් වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| චිත්‍ර ශිල්පියා | නිර්මාණ පිහිටි ස්ථාන | දැකිය හැකි විශේෂ ලක්ෂණ |
|---|---|---|
| | | |
| | | |
| | | |
| | | |

5. ඓතිහාසික පූජනීය ස්ථානයක් නැරඹීමට යෑමේ දී විශේෂයෙන් සැලකිය යුතු කරුණු ලැයිස්තු ගත කරන්න.

## පුහුණුවට

1. බුද්ධ ප්‍රතිමාවක ප්‍රධාන ඉරියව් තුනට අදාළ ඓතිහාසික වැදගත්කමක් ඇති ඡායාරූප ඇතුළත් කොට කුඩා පොතක් සකස් කරන්න. එම එක් එක් ඡායාරූපයට යටින් පහත සඳහන් තොරතුරු ද ඇතුළත් කරන්න.
   - බුද්ධ ප්‍රතිමාව පිහිටි ස්ථානය
   - ඉරියව්ව
   - මුද්‍රාව සහ ආසනය



# බුදු සමයෙන් පෝෂණය වූ සිංහල සාහිත්‍යය

අනුරාධපුර, පොළොන්නරු, දඹදෙණි යන සාහිත්‍ය යුග පිළිබඳ ව පසුගිය වසරේ දී ඉගෙන ගැනීමට ලැබිණි. එම යුගවල සේ ම ඉන් පසු කුරුණෑගල, ගම්පොළ, කෝට්ටේ, මහනුවර යන යුගවල දී ද දේශීය සාහිත්‍යය දියුණු වූ ආකාරය අපට දකගත හැකි වේ. එදා සාහිත්‍යකරණයෙහි බොහෝ සෙයින් යෙදී සිටියෝ භික්ෂූන් වහන්සේලා ය; එසේ නොමැතිනම් භික්ෂූන් වහන්සේලා ඇසුරු කළ උගත් ගිහි පිරිසයි. පාසල් අධ්‍යාපනයක් නොව පන්සල් අධ්‍යාපනයක් එදා පැවතීම ඊට හේතුව විය. ධර්මය ඇසුරු කරමින් අධ්‍යාපනය ලැබූ මේ සාහිත්‍යධරයන් අතින් බිහිවූ පොත පත සියල්ල බුද්ධ ධර්මයට සමගාමී විය. ඔවුන්ගේ වස්තුවිෂය වූයේ බෞද්ධාගම හෝ ඊට සම්බන්ධ මාතෘකාවන් ය. අපේ සිංහල සාහිත්‍යය හා බෞද්ධ සාහිත්‍යය දෙකක් නොව එකක් බවට පත් වන්නේ මේ නිසයි.

ඉහත කී යුගවල බිහි වූ ගද්‍ය පද්‍ය කෘති ප්‍රමාණය විශාල ය. ඒ ඒ යුගවල දී රචනා වූ බෞද්ධ සාහිත්‍ය කෘති අතරින් කිහිපයක් හඳුනා ගැනීම මෙම පාඩම මගින් සිදු කෙරේ.

## දඹදෙණිය සාහිත්‍ය යුගය

දඹදෙණිය හා යාපහුව යන රාජධානි කාලවල ලංකාවේ නොයෙක් කැරලි කෝලාහල පැවැතිණි. එහෙත් මෙම කාලයේ යම් තරමක සාහිත්‍ය උද්දීපනයක් තිබූ බව පෙනේ. සිංහල ව්‍යාකරණ ග්‍රන්ථයක් වූ **සිදත් සඟරාව, පියුම්මල්** නැමැති නිඝණ්ඩුව, ඡන්දස් අලංකාර පිළිබඳ විස්තර කරන **එළු සඳැස් ලකුණ** ආදී ග්‍රන්ථ රාශියක් අපට මෙම යුගයේ දී දකගත හැකි වේ.



## කුරුණෑගල සාහිත්‍ය යුගය

හස්ති ශෛලපුර හෙවත් කුරුණෑගල කාලයේ බිහි වූ සාහිත්‍ය කෘති ප්‍රමාණය ද අතිමහත් ය. මෙම යුගයේ ලියැවුණු ගද්‍ය ග්‍රන්ථ කිහිපයකි.

### පන්සිය පනස් ජාතක පොත් වහන්සේ

පාලි ජාතකට්ඨකථාව සිංහලයට නැඟීමෙන් රචිත කෘතියකි. මෙය මහජනතාව අතර කෙතරම් ගෞරවාදරයට පාත්‍ර වූවා ද යන්න පන්සිය පනස් ජාතක පොත් වහන්සේ ලෙස හැඳින්වීමෙන් ම පැහැදිලි වේ. අප බුදුරජාණන් වහන්සේ පාරමීදම් පුරන සමයේ හෙවත් බොධිසත්ව අවධියේ දී උපන් ආත්මභාව පිළිබඳ මෙහි විස්තර වේ. ධර්ම දේශනා ශෛලිය උපයෝගී කරගනිමින් රචිත මෙහි සඳහන් කතාවස්තු ප්‍රමාණය 547 කි. ආසන්න වශයෙන් ගෙන කතුවරයා මෙම ග්‍රන්ථය පන්සිය පනස් ජාතක පොත යනුවෙන් නම් කර ඇති බව පෙනේ. එදා මෙන් ම අදත් විහාරස්ථානවල මෙම ග්‍රන්ථය එක් අයකු කියවද්දී අනෙක් අය සාධුකාර දෙමින් අසා සිටීම සිරිතක් ව පවතියි.

### සිංහල බෝධිවංසය

පාලි බෝධිවංසයෙහි සිංහල පරිවර්තනයක් ලෙස මෙය හඳුනාගෙන ඇත. බෝධිසත්වයන් වහන්සේ බුද්ධත්වය ලබා ගැනීමේ දී සෙවණ දුන් ජය ශ්‍රී මහා බෝධීන් වහන්සේගේ ඉතිහාසය මෙයින් විස්තර කෙරේ. මේ හැර ආනන්ද බෝධිය, ජය ශ්‍රී මහා බෝධිය ලංකාවට වැඩමවීම, අෂ්ටඵල රුහ බෝධි හා දෙතිස්ඵල රුහ බෝධි රෝපණය ආදී බොහෝ විස්තර මෙහි දක්නට ලැබේ.

### ථූපවංසය

විද්‍යා චක්‍රවර්තී පරාක්‍රම පණ්ඩිත නම් තැනැත්තකු විසින් මෙම ග්‍රන්ථය රචනා කොට ඇත. රුවන්වැලි මහා සෑ රදුන්ගේ විස්තරය මෙහි දක්වේ. ශාසන ඉතිහාසය පිළිබඳ තොරතුරු ද මෙහි ඇතුළත් වී ඇත. ධාතු වර්ණනා හා එදා සමාජීය තොරතුරු මෙන් ම රුවන්වැලි සෑය නිර්මාණය සඳහා අමුද්‍රව්‍ය සැපයූ අයුරු, එය ගොඩනැගූ අයුරු ආදී බොහෝ තොරතුරු මෙහි දැකගත හැකි වේ.

## ගම්පොළ සාහිත්‍ය යුගය

අනෙක් සාහිත්‍ය යුගවල දී මෙන් ම  මෙම යුගයේ ද බොහෝ සාහිත්‍ය කෘති රචනා වී ඇත. මේ යුගයේ දී සිංහල සන්දේශ කාව්‍ය රචනා වීම විශේෂත්වයකි. වෙනත් භාෂාවලින් රචිත සංදේශ කාව්‍ය මීට පෙර හමුවී තිබුණ ද සිංහල සන්දේශ කෘති මුල්වරට හමුවන්නේ මෙම යුගයේ දී ය. ගම්පොළ පස්වන බුවනෙකබාහු රජුගේ කාලයේ දී රචනා වූ මයූර සන්දේශය වැදගත් කෘතියකි. ගම්පොළ සිට දෙවිනුවර උපුල්වන් දෙවියන් වෙත මොණරෙකු අත යැවෙන පණිවිඩයක් මෙහි අඩංගු වේ. මෙහි කතුවරයා පිළිබඳ සඳහනක් නොමැත. මෙම යුගයේ දී රචිත තවත් සන්දේශයකි, තිසර සන්දේශය. මෙම සංදේශ දෙකෙහි බොහෝ සමානකම් අපට දැකගත හැකි වේ.

නිකාය සංග්‍රහය හෙවත් ශාසනාවතාරය මෙම යුගයේ රචිත අගනා කෘතියකි. මෙය ගද්‍ය ග්‍රන්ථයකි. ද්විතීය ධර්මකීර්ති නාහිමිපාණන් වහන්සේ මෙම ග්‍රන්ථය රචනා කොට ඇත. එළු අත්තනගලුවංසය, සද්ධර්මාලංකාරය ආදී තවත් වටිනා කෘති රාශියක් මෙම යුගයේ දැකිය හැකි ය.

## කෝට්ටේ සාහිත්‍ය යුගය

සිංහල පද්‍ය සාහිත්‍යයේ ස්වර්ණ ම ය යුගය ලෙස කෝට්ටේ යුගය හඳුන්වාදිය හැකි ය. මෙම යුගයේ සිටි උගතුන් තරගයට මෙන් ග්‍රන්ථකරණයෙහි නියැලී ඇත. එනිසා සාහිත්‍ය කෘති රැසක් ම බිහි වී තිබේ.




යනුවෙන් ලෝකයේ උගතුන්ට තමා සිළුමිණක් යැයි ෂඩ්භාෂා පරමේශ්වර තොටගමුවේ ශ්‍රී රාහුල හිමියන් ප්‍රකාශ කළේ තමන් පිළිබඳ ව වූ කීර්තිය ද, අභිමානය ද නිසා ම බව පැහැදිලි ය. උන් වහන්සේ විසින් රචිත ග්‍රන්ථ දෙස බැලීමෙන් ම එය තහවුරු වේ. සැළලිහිණි සන්දේශය, පරෙවි සන්දේශය, කාව්‍යශේඛරය, පඤ්චිකා ප්‍රදීපය, බුද්ධිප්පසාදිනිය යනාදී වටිනා ග්‍රන්ථ රචනා කර ඇත්තේ උන් වහන්සේ ය.



වීදාගම මෛත්‍රේය නාහිමිපාණන් වහන්සේ ද මෙම යුගයේ සිටි වියත් යතිවරයන් වහන්සේ නමකි. උන් වහන්සේගේ ලෝවැඩ සඟරාව අදත් ජනප්‍රිය ග්‍රන්ථයකි. මුල් ම කවිබණ පොත ලෙස මෙය හඳුන්වාදිය හැකි ය. පාලි භාෂාව නොදත් අයට සරල බස්වහරක් යොදාගනිමින් කවියෙන් රචිත මෙම ග්‍රන්ථයෙන් බොහෝ ධර්ම කාරණා ඉගැන්වේ. උන් වහන්සේ විසින් ම රචිත බුදුගුණ අලංකාරය ද සැදූහැගුණ වඩන අගනා පද්‍ය ග්‍රන්ථයකි.

| | |
|---|---|
| කය නම් | අසාර ය |
| බව නම් | භයංකාර ය |
| කියනුව දිවා | රැය |
| කෙරෙම් බුදුගුණ | අලංකාරය |

යනුවෙන් මෙය දිවා රාත්‍රී කීම සඳහා වටිනා පොතක් බව උන් වහන්සේ ම දක්වා ඇත.

මේ හැරුණු විට මෙම යුගයේ තවත් බොහෝ ගද්‍ය හා පද්‍ය රචනා දක්නට ලැබේ. කෝකිල සන්දේශය, ගිරා සන්දේශය, හංස සන්දේශය, දහම්ගැටමාලාව, චූලබෝධිවංසය, පැරකුම්බා සිරිත හා ගුත්තිල කාව්‍යය යනු ඉන් කිහිපයකි.

## මහනුවර සාහිත්‍ය යුගය හා වර්තමානය

මහනුවර යුගය වන විට ලංකාවේ භික්ෂු අධ්‍යාපනය ක්‍රමයෙන් පිරිහීමට පත්වන්නට විය. පෘතුගීසි, ලන්දේසි සහ ඉංග්‍රීසි ජාතිකයන් විසින් මිෂනාරී පාසල් අධ්‍යාපනය ආරම්භ කරන ලදි. මෙහි දී අපේ සිංහල බෞද්ධයන්ට අකැමැත්තෙන් හෝ ක්‍රිස්තියානි හා කතෝලික ආගම වැලඳ ගැනීමට සිදුවිය. එහි දී ලැබූ අධ්‍යාපනය ද බෞද්ධ අධ්‍යාපනයක් නොවී ය. එතෙක් සිංහල සාහිත්‍යය හා බෞද්ධ සාහිත්‍යය එකක් ලෙස පැවැතියත් එය වෙනස් වන්නට විය. බෞද්ධ තේමා පදනම් කරගෙන රචනා වූ ග්‍රන්ථ වෙනුවට නොයෙක් තේමා ඔස්සේ ග්‍රන්ථ රචනා වන්නට විය. එසේ ම අනුක්‍රමයෙන් දේශීය උරුමයක් වූ ද ධර්මධර යතිවරයන් බිහි කිරීමේ පුරෝගාමීත්වය ගත්තා වූ පන්සල, පිරිවෙන මුල් කරගත් බෞද්ධ අධ්‍යාපනය ක්‍රමයෙන් පිරිහීමට පත් විය. එය යළි ගොඩනැගුණේ අතිපූජ්‍ය හික්කඩුවේ ශ්‍රී සුමංගල මාහිමියන්ගේ ප්‍රමුඛත්වයෙන් ඇරඹි කොළඹ මාලිගාකන්දේ විද්‍යෝදය පිරිවෙන හා අතිපූජ්‍ය රත්මලානේ ධර්මාලෝක මාහිමියන් ප්‍රමුඛ ව ඇරඹි කැලණියේ පැලියගොඩ විද්‍යාලංකාර පිරිවෙන ද ඇසුරිනි.

ලෝකය කොතරම් තාක්ෂණය අතින් දියුණු වුවත් මිනිසුන්ගේ සිතුම් පැතුම් හා ආකල්ප දියුණු වන බවක් දකිය නොහැකි ය. සාහිත්‍ය රසාස්වාදය තුළින් අපේ සිත්වල ඇති නොදියුණු ආකල්ප දියුණු ආකල්ප බවට වර්ධනය කරගත හැකි ය. පැරැණි ග්‍රන්ථ කියවීමෙන් අපේ මෙලොව ජීවිතයට පමණක් නොව පරලොව ජීවිතයට ද වැඩදායි දේ එක්කරගත හැකි ය. පාසල් දරුවන් වන අප අපේ පැරැණි සාහිත්‍ය ග්‍රන්ථ පිළිබඳ ව දැන

සිටීම මෙන් ම ඒවා පරිශීලනය ද ඉතා අගනේ ය.

## සාරාංශය

ලංකා ඉතිහාසයේ රජවරුන් තම තමන්ගේ රාජධානි ලෙස විවිධ ප්‍රදේශ තෝරාගෙන ඇත. ඒවා අනුරාධපුර, පොළොන්නරුව ආදී ලෙසින් හඳුන්වමු. එම යුගවල පහළ වූ ගද්‍ය කෘති මෙන් ම පද්‍ය කෘති ද ගද්‍ය පද්‍ය මිශ්‍ර වූ චම්පු කාව්‍ය ද දැකගත හැකිවේ. පොත්පත් කියවීමෙන් මිනිසා සම්පූර්ණ වේ යන කියමන ප්‍රත්‍යක්ෂයක් බවට පත්කර ගත හැකි වන්නේ හොඳ සාහිත්‍ය කෘති පරිශීලනයට යොමු වීමෙනි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. ඔබ කැමැති යුගයක රචිත කෘතියක් තෝරාගෙන ඒ පිළිබඳ කෙටි විස්තරයක් ලියන්න.
2. පහත වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| අනු අංකය | සාහිත්‍ය යුගය | ග්‍රන්ථ නාමය | කතුවරයා | ගද්‍ය / පද්‍ය | වස්තු විෂය |
|---|---|---|---|---|---|
| 01 | | | | | |
| 02 | | | | | |
| 03 | | | | | |
| 04 | | | | | |
| 05 | | | | | |



## පැවරුම

මහනුවර යුගයෙන් පසු බිහි වූ ගත් කතුවරුන් පස්දෙනකු තෝරාගෙන ඔවුන් විසින් රචනා කරන ලද ග්‍රන්ථ නම් කරන්න.

# 20

# දැහැමි ධනය ගෙනෙයි සැපය

අප දහම් පාසලේ ත්‍යාග ප්‍රදානෝත්සවයට පැමිණි දම්සර මුදලාලි මහතාගේ කතාව ලොකු කුඩා සැමගේ ප්‍රසාදයට හේතු විය. ඔහුගේ සැබෑ අත්දැකීම් හා ජීවන තොරතුරු ඒ තුළ අන්තර්ගත ව තිබුණි. බුදුදහම අනුව තම ජීවිතය ගොඩනගා ගත් බව එතුමන් විසින් නිර්ව්‍යාජ ව මෙහි දී කියන ලදි.

"ආදරණීය දුවේ, පුතේ, මමත් මෙම විහාරස්ථානය ඇසුරු කරගෙන හැදුණු වැඩුණු කෙනෙක්. මගේ අම්මා තාත්තා මහ ධනවතුන් නොවෙයි. තාත්තාගේ කුඩා සිල්ලර බඩු වෙළෙඳසලක් තිබුණා. එයින් ලැබුණ සුළු ආදායමෙන් තමයි අපි ජීවත් වුණේ. අපට බොහෝ ආර්ථික අපහසුකම් තිබුණා. නමුත් මගේ අම්මා තාත්තා දෙන්නා මට උගන්වන්න මහන්සි ගත්තා. මම කුඩා කාලේ ඉඳලා දහම් පාසල් ගියා. දිනපතා පාසලේදීත් මම හොඳින් ඉගෙන ගත්තා. අ.පො.ස. (උ.පෙ.) විභාගයෙනුත් හොඳට පාස් වී විශ්වවිද්‍යාල අධ්‍යාපනය ලබා ගැනීමටත් මට අවස්ථාව ලැබුණා. එහි දී කලා විෂය ධාරාව යටතේ මම බෞද්ධ දර්ශනය ඉගෙන ගත්තා. උපාධිය ලබාගෙන රජයේ රැකියාවක් බලාගෙන මම නිකම් හිටියේ නැහැ. දිළිඳුකම ගිහියන්ට දුකක් බව බුදුරදුන් කළ දේශනය ඒ වන විට මට හොඳට අවබෝධ වෙලයි තිබුණේ. ඒ නිසා තාත්තා කළ සිල්ලර බඩු කඩයට උදවු වෙන ගමන් ක්‍රමයෙන් එය දියුණු කර ගැනීමට උත්සාහ ගත්තා. ඒ උත්සාහයේ ප්‍රතිඵල මත තමයි අද මට ලොකු ව්‍යාපාරිකයකු වීමට හැකි වුණේ. මගේ දියුණුව එක් දිනකින් දෙකකින් ඇති වූවක් නොවේ. ටිකෙන් ටික ගොඩ නැගුණු එකක්. බුදුදහමේ සඳහන් ආකාරයට ඒක හරියට වේයන් එකතු වෙලා තුඹසක් බඳිනවා වගේ හෙමින් සිදු වූවක්. ඒ වගේ ම බඹරුන් එකතු ව මල්වල වර්ණයට හා සුවඳට හානි නොකොට මල් රොන් රැගෙන විත් වද බඳිනවා වගේ ධාර්මික ව සිදුවූවක්. ඒ සඳහා මට හුඟාක් මහන්සි වෙන්න සිදු වුණා. සිගාලෝවාද, ව්‍යග්ඝපජ්ජ, අනණ, මංගල, පත්තකම්ම වැනි සූත්‍ර ධර්මවලින් මා උගත් කරුණු දැහැමි ජීවනෝපාය මාර්ගයට ආශීර්වාදයක් වුණා."

"දයාබර දරුවනි, වැඩිහිටියනි, අපේ මෙලොව ජීවිතය සැපවත් කර ගැනීමට රැකියාවක් අවශ්‍යයි. එම රැකියාව දැහැමි නිවැරැදි එකක් විය යුතුයි. මංගල සූත්‍රයේ දී නිවැරැදි රැකියාවක් කිරීම මංගල කරුණක් බව **අනවජ්ජානි කම්මානි** යනුවෙන් දේශනා කරල තියෙනවා. එබඳු නිවැරැදි කර්මාන්ත ගණනාවක් පිළිබඳ ව සූත්‍ර ධර්මවල දැක්වෙනවා.



- කෘෂි කර්මාන්තය (කසි)
- වෙළෙඳාම (වණිජ්ජා)
- ගවයන් රැක බලාගැනීම (ගෝ රක්ඛ)
- රාජ්‍ය සේවය (රාජ පෝරිස)
- අනෙකුත් ශිල්ප කර්මාන්ත (සිප්පඤ්ඤතර)

මේ ඒවායින් කිහිපයක් පමණයි. වර්තමානයේ බොහෝ දෙනා රජයේ රැකියා ගැන පමණක් බලාපොරොත්තු තියාගෙන සුසුම්ලනවා. මමත් එහෙම බලාපොරොත්තු තියාගෙන කටයුතු කළා නම් කිසි දවසක මෙවන් දියුණුවක් උදාකර ගන්න පුළුවන් වෙන්නේ නැහැ. ධාර්මික රැකියා වශයෙන් දැක්වෙන වෙළෙඳාම වුණත් අධාර්මික ව කෙනෙකුට කරන්න පුළුවන්. බුදුදහමේ දැක්වෙනවා දැහැමි වෙළෙඳාම් පිළිබඳ ව. ඒ අතර හොරට කිරීම, (තුලා කූට) හොරට මැනීම, (මාන කූට) බාල දේ අගය කර විකිණීම (කංස කූට) බහුල ව සිදු කරන අධාර්මික වෙළෙඳාම් ය. මිනිසුන් ගවයා ඇතුළු බොහෝ සතුන් ඇතිකරනවා. මේ සතුන් ඇති කරන්නේ මස් ලබා ගැනීමට නම්, අනිවාර්යයෙන් ම එය අධාර්මික රැකියාවක් බවට පත්වෙනවා. රාජ්‍ය සේවය වුණත් අධාර්මික ව සිදු කරන අවස්ථා පිළිබඳ ව අසන්නට ලැබෙනවා. තමන්ගේ සේවය නිසි ලෙස ඉටු නොකර නිකරුණේ සේවා කාලය ගෙවා දැමීම, එම ආයතනය සතු වාහන ඇතුළු සම්පත් පෞද්ගලික පරිහරණය සඳහා යොදා ගැනීම, සේවය ලබා ගැනීමට පැමිණෙන්නන්ගෙන් අල්ලස් ලබාගැනීම, වංචා කිරීම ආදියෙන් පැහැදිලි වන්නේ අධාර්මික බවයි.

රැකියාවක් ලෙස වෙළෙඳාම තෝරාගන්නා අයට බුදු හාමුදුරුවෝ නොකළ යුතු වෙළෙඳාම් පහකුත් දක්වල තියෙනවා. ඒවා තමයි,

1. අවි ආයුධ වෙළෙඳාම
2. සත්ත්ව වෙළෙඳාම
3. මස් වෙළෙඳාම
4. වස විස වෙළෙඳාම
5. මත් ද්‍රව්‍ය වෙළෙඳාම

මෙබඳු හිංසාකාරී අධාර්මික වෙළෙඳාම් සහ වෙළෙඳ දූෂණ මගින් ධනය උපයන අයගේ ධනය ස්ථාවර එකක් වෙන්නේ නැහැ. ඇතැම් විට එවැනි අය නීතියේ රැහැනට කොටු වූ අවස්ථාවල දී විවිධාකාරයේ දඬුවම්වලටත් අපකීර්තියටත් පත්වෙනවා. ඒ විතරක් නොවේ මෙලොව වශයෙන් මෙන් ම පරලොව වශයෙනුත් පිරිහෙනවා. මම මගේ මේ ජීවිත කාලය තුළ මෙබඳු අධාර්මික වෙළෙඳාම් කිසිවක් කරලා නැහැ. අඩු ම තරමින් අපේ වෙළෙඳ සලේ දුම්වැටි විකිණීමවත් කරන්නේ නැහැ.

"වැරැදි ධනෝපායන මාර්ගවලින් ඈත්වෙලා මට පුළුවන් වෙලා තියෙනවා ධාර්මික ආර්ථික දියුණුවක් ඇති කර ගන්න. ඒ වගේ ම සමාජ යුතුකම් ඉටු කරන්න. මේ නිසා ම මට හැකි වෙලා තියෙනවා බුදුදහමේ සඳහන් චතුර්විධ සුඛයට ම හිමිකරුවෙක් වෙන්න. මොනව ද දරුවනේ මේ චතුර්විධ සැප කියන්නේ. ඒ පිළිබඳ ව කරුණු විස්තර කෙරෙන්නේ අනණ සූත්‍රයේයි.

1. අත්ථි සුඛ
2. භෝග සුඛ
3. අනණ සුඛ
4. අනවජ්ජ සුඛ  වශයෙන් දැක්වෙන්නේ එම හතරයි.

දුවේ පුතේ අත්ථි සුඛය කියන්නේ ධාර්මික ව උපයා සපයා ගත් ධනයක් තමන්ට ඇතැයි සිතා යම් කෙනෙක් ලබන සතුටයි. එය සූත්‍රයේ විස්තර වෙන්නේ මෙහෙමයි.

"ගෘහපතිය **අත්ථි සුඛය** නම් කවරේ ද? උත්සාහයෙන් හා දැතේ ශක්තියෙන් දහඩිය වගුරවමින් ධාර්මික ව උපයා සපයාගත් ධනයක් තමනට ඇතැයි සිතා යමෙක් සතුටු වෙයි ද? එය අත්ථි සුඛයයි"

"අද සමහර ධනවතුන්ට මේ සැපය නැහැ. එයට හේතුව ඔවුන් ධාර්මික ව උපයා සපයාගත් ධනයක් නොමැතිකමයි. ජීවත් වීමට මිනිසුන්ට ධනය අවශ්‍යයි. යම්තමින් එදාවේල හොයා ගෙන තම ජීවිතය ගැට ගහගෙන පවත්වාගෙන යන්න අප කවුරුවත් කැමැති නැහැ. ඒ හින්දා ඇතැම් අය කොහොම හරි ධනය ඉපැයීමට පෙළඹෙනවා. සමහරු නොකළ යුතු වෙළෙඳාම් කරලා හෝ අල්ලස් ගැනීම්, පැහැර ගැනීම්, බිය වැද්දීම් කරලා හෝ ධනය ඉපැයීමට පෙළඹෙනවා. නමුත් එහෙම අධාර්මික ව සාහසික ව පුද්ගලයෙක් ධනය උපයා ගත්ත ද කිසි දවසක ඔහුට මානසික සතුටක් ඇති වෙන්නේ නැහැ. සමාජයට හා නීතියට බියෙන්, පරලොවට බියෙන් තමයි ජීවත් වෙන්න සිදුවන්නේ. තනි ව ම ඒ පුද්ගලයා හිතින් විඳවනවා. කොච්චර ධනය ගොඩගසා ගත්තත් මානසික සුවයක් නැත්නම් ඒ ධනය හිමිකර ගැනීමෙන් කිසිදු ඵලයක් නැහැ. නමුත් සාධාරණ ව ධනය උපයා සපයා ගන්නා පුද්ගලයා කායික හා මානසික යන දෙ අංශයෙන් ම සැප ලබනවා. එම සැපය තමයි අත්ථි සුඛය කියන්නේ.

"දෙවන සැපය **භෝග සුඛයයි.** උට්ඨාන වීර්යයෙන් දැතේ මහන්සියෙන් දහඩිය වගුරවා ධාර්මික ව සපයා ගත් ධනය පරිභෝග කිරීමෙන් ලබන සැපය භෝග සුඛයයි. ධනය රැස්කර තබා ගැනීමෙන් පමණක් සැප ලැබෙන්නේ නැහැ. ඒවා තමාගේ මෙන් ම අන්‍යයන්ගේ ද සුව පහසුව ඇති වන ආකාරයට පරිහරණය කළ යුතුයි. මෙලොව ජීවිතය පමණක් නොවෙයි පරලොව ජීවිතය සැපවත් කර ගැනීමට අවශ්‍ය පින්දහම් කිරීමට ද ධනය වැය කළ යුතුයි. තම පවුලේ දෙමාපියන්, ඥාතීන් හා අසල්වැසියන් සමග උපයා ගත් ධනය පරිභෝජනය කිරීමෙන් ලැබෙන්නේ සතුටක්. දරුවනේ මම එම සතුට උපරිම වශයෙන් ලබනවා. මගේ ධනය මම පරිහරණය කරන්නේ බෙදාගෙන මිසක් බදාගෙන නොවෙයි.



මගේ අඹු දරුවන්ට, දෙමවුපියන්ට, හිතවතුන්ට, අසල්වාසීන්ට හා සේවකකාරකාදීන්ට මම සලකන්නේ ධාර්මික ව උපයාගත් ධනයෙනුයි. බෞද්ධයකු වශයෙන් මම නිතර පරලොව ගැනත් සිතනවා. ඒ නිසා පරලොව ජීවිතය සැපවත් කර ගන්න පින්කම් සඳහාත්, නැති බැරි අයට උදවු කිරීමටත් ධනය වියදම් කරනවා. ඒවායින් මම අසීමිත සතුටක් ලබනවා. එය තමයි භෝග සුඛය.

"බුදු දහමේ දක්වෙන තුන් වන සැපය තමයි **අනණ සුඛය.** තමන් කිසිදු අයකුට කිසි ම ආකාරයේ ණයක් නැහැයි කියලා හිතලා සතුටු වෙන්න පුළුවන්නම් එය අනණ සුඛයයි. අද බොහෝ දෙනකුට මේ සැපය නැහැ. ඒකට හේතුව මේ අය තමනට ලැබෙන දිනපතා හෝ මාසික ආදායම ගැන හිතල නෙවෙයි වියදම් කරන්නේ. හම්බ කරන හැම සතයක් ම වියදම් කරන්න තමයි උත්සාහ කරන්නේ. අවසානයේ ඉතුරුවක් නැහැ. අය වැය පිළිබඳ ව පමණ දනගෙන කටයුතු නොකිරීම පුද්ගලයකුගේ මෙලොව දියුණුවට බාධාවක්. එය සමජීවිකතාවෙන් තොර ව කටයුතු කිරීමක්. දහම් පාසල් එන බොහෝ දෙනෙක් සමජීවිකතාව කියන්නේ මොකක් ද කියලා දන්නවා. බුද්ධ කාලයේ හිටිය දීඝජාණු කෝලිය පුත්‍රයා මෙලොව දියුණුවට හේතු වන කරුණු බුදුරදුන්ගෙන් විමසුවා ම,

1. උට්ඨාන සම්පදා
2. ආරක්ඛ සම්පදා
3. කල්‍යාණ මිත්තතා
4. සමජීවිකතා

කියලා කාරණා හතරක් ගැන විස්තර කරලා තියෙනවා. ඇත්තට ම දියුණු වන පුද්ගලයකුට මේ කරුණු හතර ම එක සේ වැදගත්. පුද්ගලයෙකුට ණය නොවී තම ආර්ථිකය ගොඩනගා ගැනීමට සමජීවිකතාව විශේෂයෙන් අවශ්‍ය වේ. එයින් අදහස් කරන්නේ අප මුලින් කී ආකාරයට අය වැය ගැන සැලකිලිමත් ව ධනය පරිහරණය කිරීමයි.

"අය වැය ගැන සැලකිලිමත් නොවී කටයුතු කරන පුද්ගලයාට අනිවාර්යයෙන් ම ණය වීමට සිදුවෙනවා. ණය වීම දුකක්. ණය වූ පුද්ගලයාට ගත් මුදලට වඩා වැඩි මුදලක් ගෙවන්න සිදුවෙනවා. ඒ වැඩියෙන් ගෙවන මුදල පොලියයි. පොළී ගෙවන්න තමන්ට එතෙක් හම්බකරපු මුදලට වඩා වැඩි මුදලක් උපයන්න සිදුවෙනවා. යම් විදියකින් ණය හෝ පොළිය නොගෙව්වොත් විවිධ චෝදනාවලට මුහුණ දෙන්න සිදුවෙනවා. ඒ විතරක් නොවෙයි ගත් ණය ආපසු ඉල්ලා ණය දුන් අය ලුහුබඳිනවා. අවසානයේ ණය නොගෙව්වොත් දඬුවම් පවා ලැබීමට හේතුවෙනවා. ඒ නිසයි ණය ගැනීම දුකක් වෙන්නේ. මේ කාරණාව මම පැහැදිලි ව ම දන්නා කරුණක්. මගේ ව්‍යාපාරයේ ආරම්භක වකවානුවේ බැංකුවලින් ණය ගත්තා. හැබැයි නියමිත කාල වකවානුවල දී එම ණය මුදල් ගෙවා දැම්මා. නමුත් ණය ගත් කාලයේ මම හිටියේ බයෙන්. ඇයි නියමිත දිනවලට ණය මුදල් ගෙවන්න බැරිවෙයි ද කියල. ඒ වගේ ම පොඩි දුකකුත් තිබුණා. මම හම්බ කරපු මුදලින් පොළී සඳහාත් අමතර කොටසක් ගෙවන්න සිදුවීම නිසා. දැන් මම කොහොමවත් ණය ගන්නේ නැහැ.

"අපේ බුදු හාමුදුරුවෝ හතර වන සැපය ලෙස දේශනා කරලා තියෙන්නේ මොකක් ද කියලා හොයල බලමු. ඒක තමයි **අනවජ්ජ සුඛය.** එය දහමේ විස්තර වන්නේ මෙහෙමයි. "නිවැරැදි වූ කාය කර්මයෙන්, නිවැරැදි වූ වචී කර්මයෙන්, නිවැරැදි වූ මනෝ කර්මයෙන් යුතු ව ක්‍රියා කිරීමෙන් ආර්ය ශ්‍රාවකයා සැපයට පැමිණෙයි. සොම්නසට පැමිණෙයි. එය අනවජ්ජ සුඛයයි." තුන් දොර හික්මවාගෙන කටයුතු කරන පුද්ගලයා සැබෑ ලෙස සැප ලබනවා. අපි මෙතෙක් කතා කරපු සැප තුන ම ආර්ථික සුරක්ෂිත බව මුල් කරගෙන ඉදිරිපත් වූ ඒවායි. නමුත් අනවජ්ජ සුඛය අපේ අධ්‍යාත්මය සුරක්ෂිත කරන සැපයක්. කය වචනය මනස හික්මවාගෙන කරන ක්‍රියා එක් අතකින් දරුවනේ කුසල්. එම කුසල් රැස් කරගැනීම මෙලොව ජීවිතය සැපවත් කිරීමට මෙන් ම අපේ සාංසාරික ගමන නැවැත්වීමට උපකාරී වන්නක්. බෞද්ධයාගේ උතුම් බලාපොරොත්තුව වන නිවනට හේතු වන්නක්. නිවන් සැප තමයි සැප අතර උතුම් ම සැපය. ඒ බව **නිබ්බාණං පරමං සුඛං** යන බුද්ධ දේශනාවෙන් පැහැදිලියි. ඒ නිසා අනවජ්ජ සුඛය සියලු සැපයන්ට වඩා උතුම් සැපයක් බව අපි සියලු දෙනා ම දැනගත යුතුයි.

"උට්ඨාන සම්පදාවෙන්, දැතේ ශක්තියෙන්, දහඩිය වගුරවමින්, ධාර්මික ව උපයන ධනයට කිසි කෙනකුට අභියෝග කරන්න පුළුවන්කමක් නැහැ. එය ශ්‍රමය පිළිබඳ අභිමානයක් ඇති කරලීමට හේතු වෙනවා. ධාර්මික ව උපයා ගත් ධනය නිසා කිසි ම කෙනකුට බය වෙන්න කාරණාවක් නැහැ. නීති විරෝධී ව ධනය උපයා ගත් අයකු නම් නිතර ම බයෙන් හා සැකයෙන් තමයි ජීවත් වෙන්නේ. තමා කොයි වෙලාවේ නීතියේ රැහැනට කොටුවෙයි ද කියලා. ඒ නිසා කිසි දවසක තමාගේ අභිවෘද්ධිය ගැන සිතා හෝ අනුන්ගේ අභිවෘද්ධිය ගැන සිතා හෝ තම අඹු දරුවන්ගේ අභිවෘද්ධිය ගැන සිතා හෝ රටවැසියන්ගේ අභිවෘද්ධිය ගැන සිතා හෝ අධාර්මික ව නම් ධනය ඉපැයීමට පෙළඹෙන්න එපා. මේ කරුණ අපේ දහමේ දැක්වෙන්නේ මේ ආකාරයටයි.

> න අත්ත හේතු න පරස්ස හේතු
> න පුත්ත මිච්ඡේ න ධනං න රට්ඨං
> න ඉච්ඡෙය්‍ය අධම්මේන සමිද්ධි මත්තනෝ
> ස සීලවා පඤ්ඤවා ධම්මිකෝ සියා

මා මෙතෙක් කී කරුණු සැලකිල්ලට අරගෙන ඔබ සියලු දෙනාගේ ජීවිත යහපත් කරගන්නා ලෙස ඉල්ලා සිටිමින් මම නිහඬවෙනවා. ඔබ සැමට තෙරුවන් සරණයි."



## සාරාංශය

කාමභෝගී ගිහියනට දිළිඳු බව දුකකි. එයින් මිදීමට හැකි වන්නේ ප්‍රමාණවත් ධනයක් තිබුණොත් පමණි. ධනය ඉබේ පහළ වන්නක් නොවේ. ඒ සඳහා ජීවන වෘත්තියක නියැලිය යුතු ය. එය බුදු දහමින් නිර්දේශිත දැහැමි ජීවන වෘත්තියක් විය යුතු ය. එසේ ධාර්මික ව ධනය උපයන පුද්ගලයා බුදුදහමේ දැක්වෙන චතුර්විධ ලෞකික සුඛයට හිමිකම් කියයි.

## ක්‍රියාකාරකම

1. ධනය ඉපැයීම දැහැමි ව හා ක්‍රමානුකූල ව සිදුවිය යුත්තක් බව පෙන්නුම් කිරීමට බුදුදහමේ දක්වා ඇති නිදසුන් දෙකක් ලියන්න.
2. භෝග සුඛය හඳුන්වා දෙන්න.
3. ණය වීමේ ආදීනව පෙන්වා දෙන්න.

## පැවරුම

ධාර්මික ව ධනය උපයා ගැනීම පුද්ගලයාටත්, සමාජයටත් වැඩදායක වන ආකාරය පිළිබඳ ව පුවත්පතකට යැවීමට ලිපියක් සකස් කරන්න.



# දැහැමි ව උපයා දැහැමි ව වැය කරමු

පසුගිය සිකුරාදා 11 වැනි ශ්‍රේණියේ පළමු කාල පරිච්ඡේදය වෙන් ව තිබුණේ බුද්ධ ධර්මය විෂයය ඉගෙනීමටයි. කල්වේලා ඇතිව ම ගුරුතුමිය පන්තියට පැමිණියා ය. සිසු දරුවන් වන අපි අසුන්වලින් නැගිට එතුමියට ආචාර කළෙමු. අපට ද ආචාර කළ එතුමිය පූජ්‍ය රඹුකන සිද්ධාර්ථ හිමියන් විසින් රචිත, ආචාර්ය රෝහණ වීරසිංහයන් සංගීතය සපයා ඇති, එඩ්වඩ් ජයකොඩි ශූරීන් ගායනා කරන ගීතයක් මිහිරි හඬින් ගායනා කළාය. එය එදා පාඩමට පිවිසීම විය.

හරි හම්බ කරපු දේවල් දුක් මහන්සියෙන්
දනට පිනට - ගෙදර දොරට
දුන්නේ මං - හිතේ මනාපෙන්...

දෑත දෙපය ඇති දුඩි කළ
මතු බුදු වන මවුපියන්ට
එකම මවට අම්මෙ කියූ
එක පවුලේ සොහොයුරන්ට
හරි හම්බ කරපු දේවල්...

ජීවිතයම දුකයි කියා
මහණ වෙච්ච යතිවරුන්ට
නැති බැරිකම උතුරා ගිය
මග හමුවන මිනිස්සුන්ට
හරි හම්බ කරපු දේවල්...

එම ගීතයෙහි තේරුම පැහැදිලි කරමින් ගුරුතුමිය විසින් අනේපිඬු මහ සිටුතුමාට බුදුරදුන් දේශනා කළ පත්තකම්ම සූත්‍රය උපුටා දක්වන ලදි. එදා එතුමියගෙන් අප උගත් පරිදි බෞද්ධයකු විසින් තම උත්සාහයෙන්, දැතේ ශක්තියෙන්, දහඩිය වගුරුවා දැහැමින් උපයා ගන්නා ලද ධනය සතරාකාරයකින් පරිභෝග කළ යුතු ය.



**1. තමා සැප විඳී, සතුටු වෙයි. සිය මවුපියන් ද මැනැවින් සැපවත් කරයි; සතුටු කරයි. අඹු දරුවන් ද සේවක ජනයා ද සැපවත් කරයි; සතුටු කරයි.**

මෙය උපයා ගත් ධනයෙන් පළමුවෙන් කළ යුතු කාර්යයයි. මෙම කරුණ තවදුරටත් පැහැදිලි කළ ගුරුතුමිය ගිහියකු විසින් ධනය ඉපයිය යුත්තේ හුදෙක් තමාගේ සැපත සතුට පිණිස පමණක් නොවන බවත් තමා වටා සිටින මවුපියන්, අඹු දරුවන්, සේවකකාරකාදීන්, යහළු මිතුරන් ආදි සියල්ලන්ගේ සැපත හා සතුට පිණිස ද ධනය යෙදවීම බුදු දහම අනුව ගිහියකුගේ වගකීම බවත් පෙන්වා දුන්නා ය. තම සැපත සතුට උදා කර ගැනීම යනු ආත්මාර්ථය සලසා ගැනීම ය. මවුපියන් ඇතුළු සෙසු ආශ්‍රිතයන්ට සැපත සතුට උදා කිරීම යනු පරාර්ථය සැලසීමයි. මෙසේ බුදු දහම ආත්මාර්ථය මෙන් ම පරාර්ථය ද සමබර ව උගන්වයි. අසීමිත තණ්හාවෙන් ආත්මාර්ථකාමී ව කටයුතු කරන තැනැත්තා අදැහැමි ක්‍රියාවන්ට ද යොමු විය හැකි ය. හෙතෙම කෙසේ හෝ තම සුවසෙත සොයා යාමට පෙළඹේ. එබැවින් ආත්මාර්ථය සමග ම පරාර්ථය ද සලසා ගන්නට උපයන්නා ක්‍රියා කළ යුතු ය.

**2. උත්සාහයෙන් හා වීර්යයෙන්, දෑතේ ශක්තියෙන්, දහඩිය වගුරුවා දැහැමි ව උපයා ගන්නා ධනය ආරක්ෂා කර ගැනීමට ද ගිහි බෞද්ධයකු ක්‍රියා කළ යුතු ය. උපයන ධනය ගින්නෙන් වැනසී යා හැකි ය. ජලයෙන් විනාශ විය හැකි ය. අදැහැමි රජ දරුවෝ ද සොරු ද ධනය උදුරා ගනිති. තමා ප්‍රිය නොකරන පුද්ගලයෝ ද ධනය පැහැර ගනිති. මෙබඳු උවදුරුවලින් ධනය රැකගැනීමට අවශ්‍ය පියවර ගැනීම මෙයින් උගන්වා තිබේ.**

මෙම දෙවැනි කරුණ විස්තර කරමින් ගුරුතුමිය පෙන්වා දුන්නේ බොහෝ දෙනා වෙහෙස වී ධනය උපයන නමුත් ආරක්ෂා කර ගැනීමට උනන්දු නොවන බව ය. ඉහත දැක්වූ ආකාරයේ උවදුරුවලට ලක් වන්නට නොදී ධනය ආරක්ෂා කර නොගතහොත් සිදු වනුයේ පසුතැවිලි වීමටයි. බුදු දහම අනුව එබඳු උවදුරුවලින් ධනය රැක ගැනීම හඳුන්වා ඇත්තේ ආරක්ෂා සම්පත්තිය ලෙස ය. එසේ ආරක්ෂා කර ගත් ධනය ඇති තැනැත්තා එම ධනය නිසි ලෙස පරිහරණය කොට සැපවත් ව වාසය කරයි.

**3. පංච බලි නම් වූ යුතුකම් පහක් ඉටු කළ යුතු ය. එම යුතුකම් හෙවත් බලි පත්තකම්ම සූත්‍රයේ ඥාති බලි, අතිථි බලි, පුබ්බපේත බලි, රාජ බලි සහ දේවතා බලි යනුවෙන් දක්වා තිබේ.**

එදා ගුරුතුමියගෙන් අප උගත් පරිදි ඥාති බලි යනු උපයා ගත් ධනයෙන් ඥාතීන්ට සැලකීම ය; යුතුකම් ඉටු කිරීම ය. අතිථි බලි යනු ආගන්තුක සත්කාරයයි. ඔවුන්ට අවශ්‍ය සංග්‍රහ කිරීමයි. පුබ්බපේත බලිය යනු මිය ගිය ඥාතීන්ට යුතුකම් ඉටු කිරීමයි. එනම් පින්පෙත් ලබා දීමයි. රාජ බලි යනු රට වැසියන් වශයෙන් රජයට යුතුකම් ඉටු කිරීමයි. එනම් බදු ආදිය ගෙවීමයි. දේවතා බලි යනු දෙවියන්ට පින් දීමයි. එනම් ආගමික කටයුතු සිදු කිරීමයි.

**4. ධනය උපයන ගිහි බෞද්ධයා තමා උත්සාහයෙන්, කාය ශක්තියෙන්, දහඩිය වගුරුවා දැහැමිව ඉපයූ ධනය වැය කළ යුතු සිව් වැනි කරුණ නම් මහණ බමුණන්ට දන් දීමයි; පූජා පැවැත්වීමයි. මදයෙන් හා ප්‍රමාදයෙන් තොර වූ, ඉවසීම මැනැවින් ප්‍රගුණ කළ, ආත්ම දමනයෙහි නිරත කෙලෙස් යටපත් කිරීමෙහි යෙදුණු, කෙලෙස් නැති කිරීම අරමුණු කොටගත් මහණ බමුණන්ට දක්ෂිණාව පිරිනැමිය යුතු ය.**

මෙම සිව් වැනි කරුණ ද පැහැදිලි කර දුන් ගුරුතුමිය බෞද්ධ සමාජය ගිහි පැවිදි යනුවෙන් දෙයාකාර වන බව සිහිපත් කළා ය. භික්ෂූන් වහන්සේලා විසින් ගිහියන්ට ධර්ම දානයෙන් සංග්‍රහ කළ යුතු ය. එම සංග්‍රහ ලබන ගිහියන් විසින් භික්ෂූන් වහන්සේලාට ආමිස දානයෙන් සංග්‍රහ කළ යුතු ය. එලෙස ගිහි පැවිදි දෙපක්ෂය එකිනෙකාට උපකාරී ව කටයුතු කිරීම දෙපක්ෂයේ ම යහපතට හේතු වෙයි. ඉහත කී පරිදි මහණ බමුණන්ට දන් දෙන ගිහියෝ සැප ඇති තැන්වල උපදිති; සැප විපාක ලබති. මෙය ද උපයා ගත් ධනයෙන් ලබා ගත හැකි උසස් ප්‍රයෝජනයකි.

පත්ත යනු සුදුසු, යෝග්‍ය යන අර්ථය ඇති වචනයකි. කම්ම යනු කරනු ලබන ක්‍රියාව ය. මේ අනුව පත්තකම්ම යනු සුදුසු ක්‍රියාව හෙවත් කළ යුත්තයි. ඉහත කී සිව් ආකාර වූ ප්‍රාප්ත කර්ම (පත්තකම්ම) ක්‍රියාවට නැගීම නුවණැති සැබෑ ගිහි බෞද්ධයකුගේ වගකීම ය. මෙම ප්‍රාප්ත කර්මයන් අත්හැර කටයුතු කරන තැනැත්තාගේ ධනය නිසි ඵල උදා නොකරන්නේ ය. එබැවින් අස්ථානගත යැයි ද, සුදුසු අයුරින් භාවිතයට නොගත්තේ යැයි ද පත්තකම්ම සූත්‍රයේ සඳහන් වේ.



ලෝකයේ කවර සම්පතක් වුව ද නිසි ලෙස කළමනාකරණය කළ යුතු ය. විධිමත් පැවැත්මක් ඇති ව දූර දක්නා නුවණින් පරිභෝග කළ යුතු ය. ධනය හෙවත් භෝග සම්පත ද එසේ විධිමත් කළමනාකරණයකින් යුතු ව පරිහරණය කිරීමට බුදු දහම නොයෙක් අවස්ථාවල දී මග පෙන්වා තිබේ. මේ අනුව ධනය සිවු කොටසකට බෙදිය යුතු ය.

පත්තකම්ම සූත්‍රයේ දැක්වෙන්නේ ධනය පරිහරණය කිරීමට අදාළ කළමනාකරණයයි. එය පහත දැක්වෙන රූප සටහනින් නිරූපණය කළ හැකි ය.



මෙහි මුලින් දක්වූ "හරි හම්බ කරපු දේවල් දුක් මහන්සියෙන්......" ගීතය නැවතත් ගායනා කළ ගුරුතුමිය අප ජීවත් වන සමාජයේ ඇතැමුන් උපයන ධනය තමාගේ යහපත , සැපත, සතුට පිණිස හෝ අනුන්ගේ යහපත , සැපත, සතුට පිණිස හෝ පරිහරණය නොකොට විවිධ දුසිරිත්වලට වැය කරන බව ද පෙන්වා දුන්නා ය. එයින් ධනය පිරිහෙයි. මිනිසුන්ගේ චරිත ද පිරිහෙයි. සමාජයේ බොහෝ ගැටලු ද ඇතිවෙයි. එදා බුදුරදුන් වදාළ මෙම උපදෙස් අදට ද මුලුමනින් ම ගැළපෙන්නේ ය. මෙහි දී උන් වහන්සේ සෑම පැත්තකින් ම හිතසුව සැලසෙන පරිදි ධනය පරිහරණය කිරීමට උපදෙස් දී ඇත.

## සාරාංශය

බුදු දහම ගිහියකු විසින් ධනය කෙසේ පරිහරණය කළ යුතු ද යි පැහැදිලි කරමින් විවිධ අවස්ථාවල දී නොයෙකුත් උපදෙස් ලබා දී ඇත. ඒ අතර අනාථ පිණ්ඩික සිටුතුමාට දේශනා කොට ඇති ප්‍රාප්ත කර්ම සතර ඉතා වැදගත් ය. එමගින් පුද්ගලයකුට ආත්මාර්ථය මෙන්ම පරාර්ථය ද සැලකිල්ලට ගනිමින් මනා කළමනාකරණයකින් ඵලදායක ලෙස ධනය පරිහරණය කිරීමට උගන්වා තිබේ.

## ක්‍රියාකාරකම

1. පත්තකම්ම හෙවත් ප්‍රාප්ත කර්ම මොනවා දැයි හඳුන්වන්න.
2. පත්තකම්ම සූත්‍රයට අනුව උපයන ධනයෙන් ආත්මාර්ථය මෙන් ම පරාර්ථය ද සමබර ව සැලසෙන අයුරු පැහැදිලි කරන්න.



## පුහුණුවට

දානඤ්ච ධම්ම චරියාච
ඤාතකානඤ්ච සංගහෝ
අනවජ්ජානි කම්මානි
ඒතං මංගල මුත්තමං

(මංගල සූත්‍රය)

දන් දීම, ධර්මයෙහි හැසිරීම, නෑයන්ට සංග්‍රහ කිරීම, නිවැරැදි කර්මාන්ත කිරීම මංගල කරුණු හෙවත් පුද්ගල දියුණුවට හේතු වන පිළිවෙත් වන්නේ ය.


12. ර. මු. නී. ස. 180545

22

# පාලකයනට මග කියන බුදු දහම

බුදුරජාණන් වහන්සේ එක් අවස්ථාවක කොසොල් රට හිමවත් ප්‍රදේශයේ ගල් ලෙනක විවේක සුවයෙන් වැඩ සිටියහ. ඒ අවස්ථාවේ උන් වහන්සේට මෙබඳු සිතුවිල්ලක් ඇතිවිය. එනම් "මේ රජවරු ධන සම්පත් රැස් කිරීමේ අපේක්ෂාවෙන් බදු අය කිරීම් ආදී විවිධ ක්‍රම මගින් මිනිසුන්ට පීඩා පමුණුවති. එසේ පීඩා සිදු නොකරමින් රාජ්‍ය පාලන කටයුතු කළ නොහැකි ද?" යන සිතුවිල්ලයි. එකල පාලනයේ පැවැති, ජනතාව දුක් පීඩාවනට පත්කරන ක්‍රියාකාරකම් බුදුරජාණන් වහන්සේට එබඳු සිතුවිල්ලක් ඇති වීමට හේතු වන්නට ඇත. සිදුහත් බෝසතුන් සක්විති රජකම අතහැර බුද්ධත්වයට පත් වූයේ ද ජනතාව දුකෙන් මුදවා ගනු සඳහා ය. එම අරමුණු පෙරදැරි කරගෙන කරනු ලැබූ දේශනාවල අඥාදායක පාලකයන් ජනතා හිතවාදී පාලකයන් බවට පත් කිරීමේ අභිලාෂය ගැබ් වී තිබිණි. දස වැනි ශ්‍රේණියේ දී එබඳු ඉගැන්වීම්වලින් කිහිපයක් අපි උගත්තෙමු. මෙම පාඩමෙන් තව දුරටත් බෞද්ධ දේශපාලන මූලධර්ම කිහිපයක් පිළිබඳ ව ඉගෙනීමට අවස්ථාව සැලසේ.

## දසරාජ ධර්ම

ජනතා හිතවාදී පාලකයකු විසින් අනුගමනය කළයුතු දේශපාලන මූල ධර්ම අතරට දසරාජ ධර්මය ද ඇතුළත් වේ. පාලක පාලිත දෙපිරිස අතර පැවැතිය යුත්තේ පිය පුතු සබඳතාවට සමාන ලෙන්ගතු කමකි. දසරාජ ධර්මය අනුගමනය කරන පාලකයන් හට එම සබඳතාව පවත්වාගෙන යෑම අසීරු නොවනු ඇත.

1. දානය
2. සීලය
3. පරිත්‍යාගය
4. ඍජු බව
5. මෘදු බව
6. තපස



7. අක්‍රෝධය
8. අවිහිංසාව
9. ඉවසීම
10. විරුද්ධ නොවීම යනුවෙන් දැක්වෙන්නේ එම ධර්මතා දහයයි.

## 1. දානය

මෙහි ආගමික අර්ථය වන්නේ පූජාවක් වශයෙන් හෝ අනුග්‍රහයක් වශයෙන් හෝ ලබා දෙන දෙයයි. නමුත් දේශපාලන ක්ෂේත්‍රයේ දී භෞතික සම්පත් ලබා දීම පමණක් මෙයින් අදහස් නොකෙරේ; මින් රටවැසියාගේ ආර්ථික සුරක්ෂිතතාව තහවුරු කරලීම සඳහා අවශ්‍ය ප්‍රාග්ධනය ලබා දීම අර්ථවත් කෙරේ. කෘෂි කර්මාන්තය, වෙළෙඳාම, සත්ත්ව පාලනය, ආදී කිසියම් ජීවන වෘත්තියක් ආරම්භ කොට ක්‍රියාත්මක කරගෙන යෑමට අවශ්‍ය පහසුකම් පාලකයා විසින් ලබාදිය යුතු ය. ඒ තුළින් රටත් සමාජයත් ස්වයංපෝෂිත තත්ත්වයට පත්කළ හැකි ය. එම සුභ සාධක සේවා දානයට අයත් වේ.

## 2. සීලය

පාලකයා සදාචාර සම්පන්න අයකු විය යුතු ය. කායික හා වාචසික සංවරයෙන් යුක්ත වීම අත්‍යවශ්‍ය වේ. පාලිතයෝ නිතර ම පාලකයා අනුකරණයට යොමු වෙති. ගව රැළේ නායකයා ඇදට ගමන් කරන විට සෙසු ගවයෝ ද ඇදට ගමන් කරති. නායකයා කෙළින් යන විට සෙසු අය ද කෙළින් යති. එබැවින් නායකයා අනෙක් අයට ආදර්ශයක් වෙමින් සිල්වත් ව ක්‍රියා කළ යුතු ය. ප්‍රතිපත්තිගරුක විය යුතු ය. චාරිත්‍ර වාරිත්‍ර ගැන සැලකිලිමත් ව ක්‍රියා කිරීම මූලික වශයෙන් ම සීලයට අයත් වේ.

## 3. පරිත්‍යාගය

සාමාන්‍ය ව්‍යවහාරයේ දී දානය හා පරිත්‍යාගය එක ම අරුතක් ලබා දීම සඳහා භාවිත කෙරෙන නමුත් පාලන මූලධර්මයක් ලෙස ගත් කල වෙනත් අරුතක් ද එහි අන්තර්ගත වේ. පාලකයා රටවැසියාගේ යහපත සඳහා තම කාලය, ශ්‍රමය, ධනය, සුවපහසුව යනාදිය කැප කළ යුතු ය. එම කැප කිරීම පරිත්‍යාගය ලෙස අර්ථවත් කෙරේ. රටක නායකයා ජනතාවගේ අයබදුවලින් යැපෙන නිසා එසේ කැප කිරීම ඔහුගේ පරම යුතුකමකි.

## 4. ඍජු බව

සමාජයක හෝ ආයතනයක හෝ නායකත්වය දරන කවරකුට වුවද විවිධ ප්‍රශ්නවලට මුහුණ දීමට සිදුවේ. එම ගැටලු නිරාකරණය කිරීමට යෑමේ දී නොයෙකුත් බලපෑම් හා අභියෝග එල්ල විය හැකි ය. දේශපාලන හිතවත්කම් හා ඥාති සබඳතා ද නිවැරැදි තීන්දු තීරණ ගැනීමට බාධක වේ. එවැනි බාධක සහ බලපෑම්වලට යොමු නොවී සතර අගතියෙන් තොර ව යුක්තිය හා සාධාරණත්වය වෙනුවෙන් අවංක ව කටයුතු කිරීම පාලකයාගේ ඍජු ගුණය වේ.

## 5. මෘදු බව

පාලකයා මෘදු ගුණයෙන් හෙබි අයකු ද විය යුතු ය. මෘදු බව යනු හදවතේ ඇති මොළොක් බවයි, තෙත් ගතියයි. ජනතාවට ආර්ථික හා සාමාජික ආදි වශයෙන් විවිධ ගැටලු හා අභියෝගවලට මුහුණ පෑමට සිදුවේ. එවන් අවස්ථාවන්හි දී පාලකයා ඒවාට විසඳුම් ලබා දීමට යොමු විය යුත්තේ කාරුණික හැඟීමෙනි; මොළොක් වූ හදවතිනි; ජන දුක හැඳින ක්‍රියා කිරීමෙනි.

## 6. තපස

පසිඳුරන් පිනවීමට ගිජු නොවී ක්‍රියා කිරීම තපසයි. පාලකයකු පසිඳුරන් පිනවීමට දවසේ වැඩි කාලයක් ගත කළහොත් පාලිතයන් වෙනුවෙන්, රට වෙනුවෙන් කළ යුතු යුතුකම් පාලකයා වෙතින් බැහැර විය හැකි ය. එවිට පාලිතයන් ද අපේක්ෂා භංගත්වයට පත් ව විවිධාකාරයේ ප්‍රතිවිරෝධතා දක්වීමට පෙළඹෙනු ඇත. එය රටක අස්ථාවරත්වයට හේතු වේ. එබැවින් රටක පාලකයා තුළ මනා ඉන්ද්‍රිය සංවරයක්, තැන්පත් සිතක් තිබිය යුතු ය.

## 7. අක්‍රෝධය

ක්‍රෝධ චේතනාවෙන් තොර ව කටයුතු කිරීම අක්‍රෝධයයි. වෙනත් පාලකයකුට හෝ රට වැසියකුට වෛර කිරීම, ක්‍රෝධ කිරීම දැහැමි පාලකයකුගේ පිළිවෙත නොවේ. සියලු රටවැසියන් තමන්ගේ දරුවන් ලෙස සිතා කවර හේතුවක් නිසාවත් වෛරයෙන්, ක්‍රෝධයෙන්, කෝපයෙන් ක්‍රියා නොකිරීමට පාලකයා වගබලා ගත යුතු ය.



## 8. අවිහිංසාව

පාලකයා හිංසා සහගත ක්‍රියාවලින් ද ඈත් විය යුතු ය. හිංසාව කායික මෙන් ම මානසික ව ද වේ. මිනිසා ඇතුළු සෑම සත්ත්වයෙකු ම හිංසනයට අකැමැති ය. අවිහිංසාවට කැමැති ය. එබැවින් නායකයාගේ වගකීම විය යුත්තේ සියලු ම හිංසාකාරී ක්‍රියාවලින් තොර ව මිනිසා ඇතුළු සෑම ජන කොට්ඨාසයක් ම පාලනය කිරීම ය. නමුත් රටේ පවත්නා නීතියට අනුගත ව වරදකරුවන්ට දඬුවම් පැමිණවීමෙන් බැහැර වීමක් මෙයින් අදහස් නොකෙරේ.

## 9. ඉවසීම

පාලකයා අනිවාර්යයෙන් ම ඉවසිලිවන්ත අයකු විය යුතු ය. දුරදිග සිතාබලා කටයුතු කරන්නකු ද විය යුතු ය. එසේ නොවී ක්ෂණික තීරණවලට එළඹ කටයුතු කළහොත් රටක පමණක් නොව ඕනෑ ම සංවිධානයක නායකත්වයේ පිරිහීම කඩිනම් වන්නේ ය. තාරුණ්‍යය හා බලය, ඉවසීම පලවා හරින සාධක වේ. නොඉවසිල්ල බොහෝ ගැටලු ඇති කරයි.

## 10. අවිරෝධතා

පාලකයකුට කටයුතු කිරීමට සිදුවන්නේ සම්පූර්ණයෙන් ම සමාන අදහස් දරන පිරිසක් සමග නොවේ. විවිධ අදහස් හා මතවාද දරන පිරිස් සමග කටයුතු කිරීමට ඔහුට සිදුවේ. එහි දී මධ්‍යස්ථ ව හා ගැටුමින් තොර ව කටයුතු කිරීම අවිරෝධතාවයි. තම අදහසට හෝ මතයට හෝ විරුද්ධ වූවා යැයි යමකුගෙන් පළිගැනීමට පාලකයකු යොමු වන්නේ නම් ඔහුට සාමකාමී සාර්ථක පාලනයක් කිරීමට නොහැකි වනු ඇත.

## පංච සීල ප්‍රතිපත්තිය

ගිහියාගේ නිත්‍ය සීලය ලෙස ගැනෙන පංච සීලය ද රාජ්‍ය පාලන මූලධර්මයක් වශයෙන් ගත හැකි ය. දේශය, කුලය, ජාතිය, ආගම කුමක් වුව ද ශිෂ්ට සම්මත වූ මානව සමාජයක් තුළ සැබවින් ම පංච දුශ්චරිතය ගැරහුමට ලක් විය යුත්තකි. පංච ශීලයේ අර්ථවත් වන සුචරිතය, අන්‍යෝන්‍ය ආරක්ෂාව ද, සුහදත්වය ද, නිරවුල් පැවැත්ම ද තහවුරු කරයි. අවශ්‍යයෙන් ම ප්‍රජා නායකයකු තුළින් මෙකී පිළිවෙත ප්‍රකට විය යුතු ය. එය මූලික මානව ගුණධර්ම පහක් පිළිබිඹු කරන බැවිනි.

සීලය, විරමණය හා සමාදානය යන අංශ දෙකෙන් ම යුක්ත නිසා පුද්ගලයකු සිදු කරන මූලික වැරැදි පහෙන් වැළකීම පමණක් නොව ආධ්‍යාත්මික ගුණ ධර්ම ප්‍රගුණ කිරීමක් ද ඒ තුළින් සිදුවේ. පාලකයකු ප්‍රාණඝාතයෙන් වැළකීම යනු සමස්ත සත්ත්ව සංහතියේ ම ජීවත් වීමේ අයිතිය සුරක්ෂිත කිරීමකි. බියෙන් සැකෙන් තොර ව නිදහසේ තම ජීවිතය පවත්වාගෙන යෑමට සෑම අයකුට ම අවස්ථාව ලබා දීමකි. ඉතිහාසගත තොරතුරුවලට අනුව ඇතැම් පාලකයෝ ජනතාවට මොන ම විදියේ හිංසාවක් හෝ පීඩාවක් හෝ නොකිරීමට වගබලා ගත්හ. සමහර පාලකයින් තිරිසන්ගත සතුන්ගේ ජීවිත සුරක්ෂිත කරලීමේ අරමුණින් මාඝාත ආඥාව පවා පැනවූ බවට තොරතුරු ලක් ඉතිහාසයේ ද දැක්වේ.

රාජ්‍ය පාලකයින් යනු ජනතාවගේ අයබදුවලින් යැපෙන පිරිසකි. ඒ නිසා ඔවුන්ගේ යුතුකම විය යුත්තේ මහජන දේපොළ සුරක්ෂිත කිරීමයි. ආදර්ශමත් පාලකයෙක් කිසිවිටකත් ඒවා අනියමින් තමන් වෙත ලබා ගැනීමට උත්සාහ කළේ නැත. ඒ නිසා ජනතාවගේ සම්පත්වල ආරක්ෂාව තහවුරු විය. පාලකයකු මහජන දේපොළ අනියමින් තමන් සන්තක කර ගැනීම සොරකම් කිරීමක් වේ. එසේ ජනතා දේපොළ පැහැර ගෙන සුර සැප විඳීමට යොමු වූ පාලකයින්ගේ පැවැත්ම ස්ථාවර නොවී ය; ඔවුහු ප්‍රජාව විසින් නෙරපා හරින ලදහ.

පාලකයා සදාචාර සම්පන්න ජීවිතයක් ගත කරන අයකු විය යුතු ය. පාලකයා වැරදි කාම හැසිරීමට යොමු නොවිය යුතු ය. ධනය බලය පුද්ගලයකු සතු වන විට ඔහු අනිසි කාම සේවනයට යොමු වීමේ ප්‍රවණතාවක් දක්නට ලැබේ. වැරැදි ලෙස කාම සේවනයට යොමු වීමෙන් පාලකයකුගේ පෞරුෂය බිඳ වැටෙයි. ඔහු ප්‍රජාවට මග පෙන්වීමට නුසුදුස්සකු වේ; පිරිහුණු චරිතයක් ඇත්තකු ද වේ.

පාලකයාගේ පැවැත්ම තහවුරු වීමට ඔහු පිළිබඳ ව ජනතාව තුළ විශ්වාසයක් තිබිය යුතු ය. ඒ සඳහා සත්‍ය වචන කතා කිරීම අත්‍යවශ්‍ය වේ. ඔහු කියන දේ කරන අයකු මෙන් ම  කරන දේ කියන අයකු ද විය යුතු ය. ඇතැම් පාලකයෝ ජනතා ආකර්ෂණය ලබා ගැනීමට යම් යම් පොරොන්දු ලබා දුන්න ද බලයට පත් වූ පසු ඒවා ඉටු කිරීමට යොමු නොවෙති. ඒවා බොරු පොරොන්දු බවට පත්වේ. තමන් බොරුවෙන් මුළාකිරීම නිසා ජනතාව පාලකයා කෙරෙහි ද්වේෂයෙන් කල් ගෙවන අතර, කලහකාරී ක්‍රියාමාර්ග තුළින් ප්‍රතිචාර දැක්වීමට ද පෙළඹිය හැකි ය.

යුක්තිය හා සාධාරණත්වය රට වැසියා පාලකයාගෙන් බලාපොරොත්තු වේ. මද්‍යසාර භාවිතයෙන් විකෘති වූ මානසිකත්වයක් ඇති අයකුට යුක්තිය හා සාධාරණය ඉටුකෙරෙන පරිදි තීන්දු තීරණ ගැනීමේ හැකියාවක් නැත. මතට යොමුවූ ඇතැම් පාලකයෝ බොහෝ විට අවස්ථාවාදීන්ගේ ගොදුරු බවට පත්වෙති. එවිට ඔවුහු තම සිතැඟියාවන් පාලකයා ලවා ඉටු කර ගැනීමට පෙළඹෙති. පාලකයන් බොහෝ අගතිගාමී තීරණවලට එළඹ විනාශ වන්නේ මේ නිසා ය. පාලකයා අනුකරණය කරමින් ජනතාව ද මතට යොමුවූ විට රට තුළ බොහෝ සමාජ හා ආර්ථික ගැටලු ඇතිවේ. දැහැමි පාලකයා පන්සිල් රකී. අන් අයද පන්සිල් හි පිහිටුවයි. පස්පව් කරන අයට පන්සිල් රැකීමේ ආනිශංසය ද කියා දෙයි. පංච සීල ප්‍රතිපත්තිය ආරක්ෂා වන්නේ එසේ වූ විට ය.



මේ කරුණු සැලකිල්ලට ගෙන පංච සීල ශික්ෂණයෙන් යුතු ව රටක් සමාජයක් පාලනය කරන පාලකයා නිසා සාමකාමී පරිසර වටපිටාවක් නිර්මාණය වේ. එය එම සමාජයේ ආර්ථික, දේශපාලනික, සාමාජික යන සියලු අංශවල සංවර්ධනයට හේතුවේ.

## සිව් බඹ විහරණ

උතුම් ගුණ දහම් හතරක් සතර බ්‍රහ්ම විහාර හෙවත් චතු අප්පමඤ්ඤා ලෙස බුදුදහමේ දක්වේ. මෙත්තා, කරුණා, මුදිතා, උපේක්ඛා යනු එම ගුණ ධර්ම හතරයි. බුදුදහම උගන්වන කේන්ද්‍රීය සාරධර්ම එමගින් අර්ථවත් වන්නේ ය. පුද්ගලයකු ගුණ ගරුක අයකු බවට පත් කිරීමට උපකාරී වන මෙම ගුණ ධර්ම දේශපාලන මූලධර්මයක් වශයෙන් ද ව්‍යවහාරයට පත් ව ඇත.

මෙත්තා හෙවත් මෛත්‍රිය යනු හිතවත්කමයි; මිතුරු කමයි. සෑම පාලකයකු ම තම මිතුරකු සම්බන්ධ ව පවත්නා හිතවත්කමට සමාන හිතවත්කමක් තම රට වැසියන් කෙරෙහි ද, සියලු සත්ත්වයන් කෙරෙහි ද දැක්වීමට යොමු විය යුතු ය. එය කළ හැකි වන්නේ දියුණු කළ සිතුවිලි ඇති අයට පමණි. එබඳු පාලකයන්ගෙන් ජනතාවට කිසිදු අගතියක් සිදු නොවේ.

කරුණාව නම් දුකට පත් වූවන් දුකෙන් මුදවා ගැනීම සඳහා සිතෙහි ඇති වන අනුකම්පාවයි. පාලකයා නිතර ම සියලු රටවැසියන් තම දරුවන් ලෙස සිතා කටයුතු කළ යුතු ය. දරුවකුට විපතක්, කරදරයක් ඇති වූ විට වහා ම එයට විසඳුම් සෙවීමට යොමු වන පියකු මෙන් ක්‍රියා කළ යුතු ය. ඒ ආකාරයට ජනතා ගැටලු අනුකම්පා සහගත ව විසඳා සාධාරණය ඉටු කිරීමටත් විවිධ විපත් කරදර ඇති වූ විට ක්ෂණික හා දීර්ඝකාලීන විසඳුම් ලබා දීමටත් පාලකයා යොමු විය යුතු ය.

අනුන්ගේ දියුණුව දැක සතුටට පත් වීම, ඊර්ෂ්‍යා නොකිරීම මුදිතාවයි. රාජ්‍ය නායකත්වයට ද තම ජනතාවගේ දියුණුව හා සතුට දැක අවංක ව ම ඒ ගැන සිතා සතුටු වීමේ හැකියාවක් පැවැතිය යුතු ය. මුදිතාව තුළින් ක්‍රෝධය, පළිගැනීම වැනි අවගුණ සම්පූර්ණයෙන් ම බැහැර වේ. දයාව කරුණාව වැනි උතුම් ගුණ ජනිත කෙරේ.

කෙනකුගේ සිත තුළ උපදින මැදහත් බව උපේක්ෂාවයි. නමුත් කිසි ම දෙයක් ගණන් නොගෙන කටයුතු කිරීමේ ගතිය මෙයින් අදහස් නො කෙරේ. ජනතා සේවය සලසන පාලකයකුට ජනතාවගෙන් කීර්ති ප්‍රශංසා පමණක් නොව නින්දා අපහාස ද ලැබෙයි. ලාභ මෙන් ම අලාභ ද යසස මෙන් ම අයස ද හිමි වේ. ඒ කිසිවක් පිළිබඳ ව කම්පා නොවී උපේක්ෂාවෙන් කටයුතු කරන පාලකයා බුද්ධිමත් ය. ඔහුගෙන් කිසි විටකත් කිසිවකුට අගතියක් ඇති නොවේ.

සිව් බඹ විහරණයෙන් තම පාලන කටයුතු මෙහෙයවන පාලකයා කුමන මොහොතකවත් ජාති, කුල, ආගම්, පක්ෂ, පාට ආදී පටු වාද භේද නොසලකා කටයුතු කරයි. එවිට ඔහු වෙත ජනතා ආකර්ෂණය නිතැතින් ම හිමිවේ. එබඳු පාලකයාගේ පැවැත්ම ප්‍රජා යහපත පිණිසම වේ.

රාජ්‍ය පාලකයකු වීමට අප හැමට ම හැකියාවක් නැති බව සත්‍යයකි. එහෙත් පවුලක නායකත්වය දැරීමේ දී මෙන් ම යම් ආයතනයක, සංවිධානයක, රාජ්‍ය හෝ පෞද්ගලික ආයතනයක කළමනාකරුවකු විය හැකි ය. එබඳු තත්ත්වයකට පත් වූ විට අප එම ආයතනය හෝ සංවිධානය සෑම අයකු ම ආකර්ෂණය කරගත හැකි ජනතා හිතවාදී තැනක් බවට පත්කරලීමට කටයුතු කළ යුතුය. ඒ සඳහා අපට මෙම බෞද්ධ දේශපාලන මූලධර්මවල දැක්වෙන කරුණු උපකාරී කරගත හැකි ය.

## සාරාංශය

රාජ්‍ය පාලනයට අදාළ ඉගැන්වීම් රැසක් බුදුදහමෙහි ඉගැන්වෙයි. දසරාජ ධර්ම, පංච සීල ප්‍රතිපදාව, සතර බ්‍රහ්ම විහරණ එයින් කිහිපයකි. ලෝක ඉතිහාසයේ මෙන් ම ලාංකීය දේශපාලන ඉතිහාසයේත් ශ්‍රේෂ්ඨ පාලකයන් බවට පත් වූ බොහෝ දෙනාගේ චරිත අධ්‍යයනයේ දී හෙළිවන කරුණක් නම් ඔවුන් දැනුම්වත් ව හෝ නොදැනුම්වත් ව බෞද්ධ දේශපාලන මූලධර්මවලින් කිහිපයක් හෝ භාවිතයට ගෙන තිබීමයි. එබැවින් හෙට දවසේ නායකත්වයට පත් වන අප සෑම දෙනා මේ ධර්මතා පිළිපැදීම තුළින් සාර්ථක නායකයකු වීමට අදිටන් කර ගත යුතු වේ.



## ක්‍රියාකාරකම

1. ඔබ දස වැනි ශ්‍රේණියේ දී ඉගෙන ගත් බෞද්ධ දේශපාලන මූල ධර්ම තුනක් ලියන්න.
2. දස රාජ ධර්මවල දැක්වෙන දානය හා පරිත්‍යාගය අතර වෙනස දක්වන්න.
3. සමාජයේ දී ඔබට සිව් බඹ විහරණ ක්‍රියාත්මක කළ හැකි අවස්ථා දෙකක් නිදසුන් සහිත ව දක්වන්න.
4. බොරුවෙන් වැළකී කටයුතු කරන පාලකයකුට ලැබෙන ප්‍රතිලාභ තුනක් ලියන්න.

## පැවරුම

බෞද්ධ පාලන මූලධර්ම පදනම් කරගෙන ශ්‍රේෂ්ඨත්වයට පත් ලාංකීය රජවරුන් දෙදෙනකුගේ ජීවන තොරතුරු ඇතුළත් කර කුඩා පොතක් සකස් කරන්න.

## පුහුණුවට

දානං සීලං පරිච්චාගං - අජ්ජවං මජ්ජවං තපං
අක්කෝධං අවිහිංසඤ්ච - ඛන්තිඤ්ච අවිරෝධනං

# 23

# ලොව්තුරු සුවේ පදනම සම්මා දිට්ඨියයි

බුදුදහමෙහි ආර්ය යන වචනය යොදා ඇත්තේ උතුම්, ශ්‍රේෂ්ඨ යන අර්ථයෙනි. ඒ උතුම් ශ්‍රේෂ්ඨත්වය කරා යන මාර්ගය නිසා හෝ ශ්‍රේෂ්ඨයන් විසින් අනුගමනය කළ මග නිසා හෝ ආර්ය මාර්ග නමින් හඳුන්වනු ලැබේ. බුදුරජාණන් වහන්සේ විසින් බරණැස ඉසිපතනයේ මිගදායේ දී පස්වග මහණුන් උදෙසා දෙසූ ප්‍රථම ධර්ම දේශනාව නම් වූ දම්සක් පැවතුම් සූත්‍රයේ දී අරිය මග්ග යන වචනයත්, මජ්ඣිමා පටිපදා යන්නත් එකම අර්ථය සඳහා යොදා ඇත.

මිනිස් මනස නිතර ම පෙළඹෙන්නේ ලෞකික වූ ළාමක ක්‍රියා කෙරෙහි ය. එබැවින් ලෞකිකත්වයේ සිට ලෝකෝත්තරත්වය කරා ගමන් කිරීමේ දී පුද්ගලයා හැඩ ගැසිය යුත්තේ පිළිවෙළකට ය. එම පිළිවෙළ ක්‍රමය හෙවත් බෞද්ධ ආර්ය මාර්ගය පියවර තුනක් මත ගොඩ නැගුණකි. අධිශීල, අධිචිත්ත, අධිප්‍රඥා ඒ තුනයි. මේවා ත්‍රිවිධ ශික්ෂා නමින් ද හැඳින්වේ. ත්‍රිවිධ ශික්ෂා නම් ආර්ය මාර්ගයයි. සම්මා දිට්ඨි, සම්මා සංකප්ප යන අංග ද්වය අධිප්‍රඥාවටත්, සම්මා වාචා, සම්මා කම්මන්ත, සම්මා ආජීව යන අංග තුන අධිශීලයටත්, සම්මා වායාම, සම්මා සති, සම්මා සමාධි යන අංග තුන අධිචිත්තයටත් අයත් වේ.

ශීල, සමාධි, ප්‍රඥා යනුවෙන් හඳුන්වන විට සම්මා වාචාවෙන් එය ආරම්භ විය යුතු ය. නමුදු ආර්ය මාර්ගය ආරම්භ වන්නේ සම්මා දිට්ඨියෙනි. ඊට හේතුව ලෝක තත්ත්වය යථා පරිදි දැකීමට නුවණක් හෙවත් ප්‍රඥාවක් තිබිය යුතු වීම ය. ලෞකික වේවා, ලෝකෝත්තර වේවා, මෙලොව වේවා, පරලොව වේවා උභයාර්ථ සාධනයට මූලික වන්නේ සම්මා දිට්ඨිය හෙවත් නිවැරැදි දැකීම ය. වැරැදි මග, වැරැදි ක්‍රියා, වැරැදි සිතුවිලි, වැරැදි වචන නිසා සිදුවන්නේ අවැඩක් ම ය, අනර්ථයක් ම ය, පිරිහීමක් ම ය. මිච්ඡා දිට්ඨිය නමින් වැරදි දැකීම හැඳින්වේ. සම්මා දිට්ඨිය යනු නිවැරැදි ව දැකීම ය. මෙම නිවැරැදි දැකීම සච්චවිභංග සූත්‍රයට අනුව, දුක පිළිබඳ ඥානය, දුක්ඛ සමුදය පිළිබඳ ඥානය, දුක්ඛ නිරෝධය පිළිබඳ ඥානය, දුක්ඛ නිරෝධගාමිනී ප්‍රතිපදාව පිළිබඳ ඥානය වශයෙන් දැක්වේ. තවද අටුවාවල සම්මා දිට්ඨිය පස් ආකාරයකින් දක්වා ඇත.



1. තමන් කරන ක්‍රියාවන්හි විපාක තමන් කරා පැමිණෙන බව දැකීම **කම්මස්සකතා සම්මා දිට්ඨියයි.**
2. ලෞකික ධ්‍යාන උපදවාගත් පසු සිල් රැකීමෙන් හා සිත පිරිසිදු කර ගැනීමෙන් ඇතිවෙන විශේෂ ප්‍රතිලාභ නිවැරැදි ව දැන ගැනීම **ධ්‍යාන සම්මා දිට්ඨියයි.**
3. සියල්ල අනිත්‍ය, දුක්ඛ, අනාත්ම වශයෙන් දැකීම **විදර්ශනා සම්මා දිට්ඨියයි.**
4. සෝවන් ආදි මාර්ග සිත්වල පහළ වන සිව්සස් අවබෝධ කර ගන්නා දැක්ම **මාර්ග සම්මා දිට්ඨියයි.**
5. සෝවන් ආදි ඵල සිත්වල ඇතිවෙන දැක්ම **ඵල සම්මා දිට්ඨියයි.**

මෙහි කම්මස්සකතා සම්මා දිට්ඨිය, ධ්‍යාන සම්මා දිට්ඨිය හා විපස්සනා සම්මා දිට්ඨිය යන මේවා ලෞකික ආර්ය අෂ්ටාංගික මාර්ගයට ද, මාර්ග හා ඵල සම්මා දිට්ඨිය ලෝකෝත්තර පුද්ගලයන්ගේ සිත්වලට ද සීමා වේ. සිව්සස් දහම් අවබෝධ කර ගැනීමට මුල් වන්නේ ද සම්මා දිට්ඨියයි. ඒ සිව්සස් දහම් දැක්ම නම් දුක පිළිබඳ දැකීම ය, දුකට හේතුව දැකීම ය, දුකට හේතුව නැති කිරීම පිළිබඳ දැකීම ය, දුකට හේතුව නැති කිරීමේ මග පිළිබඳ දැකීම ය. එමෙන් ම ලෝක ස්වභාවය ඇති සැටියෙන් ම දැකීම ද සම්මා දිට්ඨියෙන් ම සිදුවන්නකි. ඒ අනුව ලෝකෝත්තර මගට පිවිසීමේ පළමු පියවර යහපත් වන විට අන් පියවර ද යහපත් වනු නිසැක ය. එබැවින් බුදුදහමේ සම්මා දිට්ඨියට හිමි වන්නේ සුවිශේෂී තැනකි.

ඒ යහපත් දැක්ම නිසා ඉදිරියට ලැබෙන ප්‍රතිඵල ගැන ද අප දැන ගත යුතු ය. නිවැරැදි දැක්මක් ඇති තැනැත්තාගේ සංකල්ප හෙවත් සිතුවිලි ද නිවැරැදි වේ. එය සම්මා සංකප්ප නමින් හැඳින්වේ. ඒ නිවැරැදි සිතුවිලි නෙක්ඛම්ම සංකප්ප, අව්‍යාපාද සංකප්ප, අවිහිංසා සංකප්ප වශයෙන් ත්‍රිවිධ වේ. වස්තු කාම හා ක්ලේශ කාමයන්ගෙන් වෙන් වී හෙවත් අතහැර ගිහි ගෙහි සම්බාධ අවබෝධ කරගෙන පැවිදි වීමට පහළ වන සිතුවිලි නෙක්ඛම්ම සංකප්ප නමිනුත්, ද්වේෂය, වෛරය, ක්‍රෝධය, තරහව ආදි සිතුවිලිවලින් බැහැර ව මෙත්තා සහගත සිතුවිලිවලින් වාසය කිරීම අව්‍යාපාද සංකප්ප ලෙසත්, සතුන්ට හිංසා පීඩා නොකොට දුකට, කරදරයට පත් අය කෙරෙහි හිංසාවේ ආදීනව දැක එයින් බැහැර වීමේ සිතුවිලි අවිහිංසා සංකප්ප ලෙසත් හැඳින්වේ. වැරැදි සිතුවිලිවලින් බැහැර ව නිවැරැදි සිතුවිලිවලින් යුක්ත වීම නිර්වාණය පිළිබඳ සිතුවිලිවලට යොමු කිරීමකි. නිවැරැදි දැක්ම හා නිවැරැදි සිතුවිලි පහළ වීම හා එයට අනුව ක්‍රියා කිරීම අධිප්‍රඥා ශික්ෂාවට අයත් වේ.

අධිප්‍රඥාවට පත් පුද්ගලයාගේ ලක්ෂණය ඉන්ද්‍රිය සංවරයයි. ඉන්ද්‍රිය සංවරය ඇති වන්නේ සීලය තුළිනි. ඉන්ද්‍රිය සංවරය යනු සිතට ලැබෙන අරමුණු පාලනය කර ගැනීමේ ශක්තියයි. ආර්ය මාර්ගයේ සීලය නැමැති පදනමෙන් සිදුවනුයේ බාහිර අරමුණුවලින් නොසන්සුන් ව කෙරෙන කායික වාචසික විසමාචාරයන්ගෙන් බැහැර වීමයි. එසේ බැහැර වන විට වාචසික හා කායික ක්‍රියා යහපත් වේ. මේ බව ධම්ම පදයේ එන පහත ගාථාවෙන් මැනැවින් පැහැදිලි වේ.

කායේන සංවරෝ සාධු - සාධු වාචාය සංවරෝ
මනසා සංවරෝ සාධු - සාධු සබ්බත්ථ සංවරෝ
සබ්බත්ථ සංවුතෝ භික්ඛු - සබ්බ දුක්ඛා පමුච්චති

යන්නෙන් ආර්ය මාර්ගයේ පදනම පැහැදිලි වන අතර අවසානය සියලු දුක් නැති කිරීම වේ. එම පරමාර්ථය කරා යාම සඳහා කායික වාචසික හා මානසික සංවරය පදනම වේ. බොරු කීම, කේලාම් කීම, පරුෂ වචන කීම, හිස් වචන කථා කිරීම යන වාචසික දුරාචාරවලින් වැළකීම සම්මා වාචා නම් වේ. සම්මා වාචා යනු අකුසල විරතියකි. මෙය නරකින් වැළකීම පමණක් නොව ධම්ම චරියා, සම චරියාවේ යෙදීමක් ද වේ. එනම් සත්‍ය වචන, ප්‍රිය වචන, අර්ථවත් වචන ම කථා කරන්නෙක් බවට පත් වීම ය. මනසෙහි සන්සුන් බව ඇති වන්නේ එවිට ය. එබැවින් වාචසික සංවරය යනු පුද්ගලයාගේ පමණක් නොව සමාජයෙහි පැවැත්මට ද උපකාර වන්නක් වේ.

යහපත් වචන ඇති තැනැත්තාගේ කායික ක්‍රියා ද යහපත් වේ. එය සම්මා කම්මන්ත නමින් හැඳින්වේ. මිනිස් මනසේ ඇති වන නොසන්සුන්තාව නිසා කායික වශයෙන් විසමාචාර ඇති වේ. ඒ කායික විසමාචාර නිසා සතුන් මැරීම, සොරකම් කිරීම කාමයන්හි වරදවා හැසිරීම සිදුවේ. ඒ සඳහා ලෝභය, ද්වේෂය, රාගය වැනි ක්ලේශ මූලික වේ. එවැනි කෙනෙකුට කිසිදු විටක චිත්ත සමාධියක් ගොඩ නගා ගත නොහැකි ය. සිතේ තැන්පත් බව ඇති වූ තැනැත්තා කායික විසමාචාරයන්ගෙන් වැළකී යහපත් ක්‍රියාවල යෙදේ. ඒ තුළින් පුද්ගල පැවැත්ම මෙන් ම සමාජයෙහි පැවැත්ම ද යහපත් වෙනවා පමණක් නොව සමාධියට ශක්තිමත් පදනමක් දැමීමක් ද වනු ඇත.

කායික ක්‍රියා නිවැරැදි වන විට ඔහුගේ දිවි පැවැත්ම ද නිවැරැදි වේ. එය සම්මා ආජීවය නමින් හැඳින්වේ. පුද්ගලයාගේ මානසික තත්ත්වය කෙරෙහි ජීවන තත්ත්වය ද සුවිශේෂී ව බලපානු ලැබේ. වැරැදි දිවි පැවැත්මක යෙදෙන පුද්ගලයා අනායාසයෙන් ම කායික වාචසික දුරාචාරය වෙත යොමුවීම නොවැළැක්විය හැකි ය. භික්ෂුවක් නම් නැති ගුණ ඇඟවීමේ කුහනා, ලපනා ආදි විසිඑක් වැදෑරුම් වංචනික දුරාචාරවලින් වැළකී, දැහැමි අයුරින් සිව්පසය ලබා ජීවත් වීම ආජීව පාරිශුද්ධි ශීලය නමින් හැඳින්වෙන අතර එතුළින් කායික වාචසික වැරැදි ක්‍රියාවලින් වැළකීමට ද, චිත්ත සමාධිය උදාකර ගැනීමට ද හැකිවේ. ගිහියෙක් නම් දැහැමි ජීවන වෘත්තියක යෙදීමත්, වෙළෙඳාම ජීවන වෘත්තිය ලෙස සිදු කරන්නේ නම් වසවිස, සතුන්, මස්, ආයුධ, මත්පැන් යන වෙළෙඳාම් පසෙන් වැළකීමත්, හොර කිරුම්, මිනුම්, වැරැදි මුදල් භාවිත කිරීම්වලින් වැළකී දැහැමි වෙළෙඳාමක යෙදීමත් සම්මා ආජීවය ලෙස හැඳින්වේ.



තෙරුවන් සරණ ගිය දහැමි උපාසකයකු ආර්ය මාර්ගයට පිළිපන් පුද්ගලයකු ලෙස සැලකේ. නිති පන්සිල් රකින පුද්ගලයා යනු සම්මා වාචා, සම්මා කම්මන්ත, සම්මා ආජීවයෙන් යුත් අයකු ලෙස සැලකේ. මෙවැනි අය ආර්ය මාර්ගයේ ගමන් කරන්නෝ වෙති. මේ අනුව බෞද්ධ ආර්ය මාර්ගය තුළ දී ම මේවා ක්‍රියාත්මක කළ හැකි බව ද පැහැදිලි වේ.

අධිසීලය සම්පූර්ණ වන විට අධිචිත්තය ගොඩ නැගීමට පහසු වේ. අධිචිත්තය යනු සිත උසස් තත්ත්වයකට පත් වීමයි. නොසන්සුන් සිතකට කිසිදු විටක යමක ඇති තතු ඇති සැටියෙන් දැකීමට නොහැකි වේ. අධි චිත්තය ඇති කර ගැනීමට සම්මා වායාම, සම්මා සති, සම්මා සමාධියෙන් යුක්ත විය යුතු වේ. ලෞකික සිත නිතර ම පැරණි හුරු පුරුදු කරා යාම ස්වාභාවික ය. සිත අලුත් මුහුණුවරකට ගැනීමට නම් මහත් වෙහෙසක් දැරිය යුතු වේ. ඒ ගන්නා උත්සාහය සම්මා වායාම නමින් හැඳින්වේ.

1. නූපන් අකුසල් නූපදවීම
2. උපන් අකුසල් නැති කිරීම
3. උපන් කුසල් වැඩි දියුණු කිරීම
4. නූපන් කුසල් ඉපදවීමට ගන්නා උත්සාහය වශයෙන්

එය සිව් වැදෑරුම් වේ. කායික, වාචසික සමාචාර අධිශීලයේ දී ද මානසික සමාචාර සම්මා වායාමයේ දී සිදු වේ. මේ මගින් සිත කුසල් අරමුණක ම තබා ගැනීමට හැකි වේ. අධිචිත්තයේ දෙවන පියවර සම්මා සතියයි. අකුසලයෙන් සිත බැහැර කොට කුසල් අරමුණක තබා ගත හැකි වන්නේ යහපත් සිහිය තුළිනි. එම සිහිය පිහිටුවා ගන්නා ආකාරය දම්සක් පැවතුම් සූත්‍රය, සච්ච විභංග සූත්‍රය හා සතිපට්ඨාන සූත්‍රයේ විස්තරාත්මක ව දැක්වේ. එය සත්ත්වයන්ගේ විශුද්ධිය පිණිස, සෝකය, වැළපීම්වලින් තොරවීම සඳහා, දුක්ඛ දෝමනස්සයන්ගෙන් මිදීම පිණිස, නිවන් අවබෝධය පිණිස එක ම මග ලෙස පහත සතර සතිපට්ඨානයේ හඳුන්වා ඇත.

1. කය අනුව බැලීම කායානුපස්සනාවයි
2. වේදනාව අනුව බැලීම වේදනානුපස්සනාවයි
3. ධර්මය අනුව බැලීම ධම්මානුපස්සනාවයි
4. සිත අනුව බැලීම චිත්තානුපස්සනාවයි

මේ සතර දීර්ඝ විචාරයකට භාජනය කිරීමෙන් කමටහන් සතළිසක් වශයෙන් ද විග්‍රහ කෙරේ. උපචාර හා අප්පනා යන අවස්ථාවලින් යුත් සිත පිහිටුවා ගැනීම සමථ භාවනා ක්‍රමයට ඇතුළත් වේ. අරමුණක් දෙස බලාගෙන හෝ නැති නම් තම ඥාන ශක්තිය විහිදුවා කල්පනා කිරීමෙන් හෝ විවිධ අරමුණු කෙරෙහි විසිරී ගිය සිත එකමුතු කොට පිහිටුවා ගැනීම සම්මා සතියෙන් සිදු වේ. මෙය සම්මා සමාධියට පදනම වේ.

විවිධ අරමුණු කෙරෙහි සිත විසිරී යා නොදී එක ම අරමුණක සිත පිහිටුවා ගැනීම සම්මා සමාධිය නම් වේ. සිත දියුණු කරන බැවින් චිත්ත භාවනා නමින් ද, සිතේ සමාධිය ඇති කරන බැවින් සමාධි භාවනා නමින් ද, සමථ භාවනාව හැඳින්වේ. කුසල ධර්ම මතු කරන ආකාරය අනුව සම්මා සමාධිය සිව් ආකාරයකට හා පස් ආකාරයකට දැක්වේ. එනම් චතුර්ථ ධ්‍යාන හා පංචම ධ්‍යාන ලෙස ය.

කාමච්ඡන්දාදී පංච නීවරණ යටපත් කරන විට විතක්ක, විචාර, පීති, සුඛ, ඒකග්ගතා යන ප්‍රථම ධ්‍යානාදී ධ්‍යාන අංග පහළ වේ. ඒ ධ්‍යාන අංගවලට පත්වෙන විට සිත ඉහළ මට්ටමකට පත්වෙන බැවින් අධිචිත්තය ලෙස නම් කෙරේ. එසේ සිත දියුණු කර ගැනීමෙන් චිත්ත සමාධිය ද, ඒ චිත්ත සමාධිය දියුණු කරලීමෙන් සම්මා ඤාණය ද, සම්මා ඤාණය දියුණු කරලීමෙන් සම්මා විමුක්තිය ද උදා වීමෙන් නිවන් ප්‍රත්‍යක්ෂ කළ පුද්ගලයකු බවට පත් වේ.

## සාරාංශය

උතුම් ශ්‍රේෂ්ඨත්වය කරා යන මග, ශ්‍රේෂ්ඨයින් විසින් අනුගමනය කළ මග යන අරුතින් ආර්ය මාර්ගය හඳුන්වන අතර, ඒ ආර්ය මාර්ගය පිළිවෙළින් අනුගමනය කළ යුතු බැවින් අනුපූර්ව යන වචනය යොදා ඇත. ඒ අනුපූර්ව ලක්ෂණ අධිශීල, අධිචිත්ත, අධිප්‍රඥා යනුවෙන් හැඳින්වෙන අතර එහිලා සම්මා දිට්ඨියට හිමිවන්නේ සුවිශේෂී තැනක් බවත්, නිවැරැදි දැක්මකින් තොර ව නිවන් අවබෝධ කළ නොහැකි බවත්, ලෞකික සම්මා දිට්ඨිය තුළින් ලෞකික ජීවිතයේ උදාවත්, ලෝකෝත්තර සම්මා දිට්ඨිය තුළින් ලෝකෝත්තර උදාවත් සිදුවෙන බව මෙයින් පැහැදිලි වේ.

## ක්‍රියාකාරකම

1. ආර්ය මාර්ගය පැහැදිලි කරන්න.
2. සම්මා දිට්ඨිය ආර්ය මාර්ගයේ පූර්වාංගම අංගය වන ආකාරය පැහැදිලි කරන්න.
3. අනුපූර්ව ශික්ෂාව අනුගමනය කිරීමෙන් අපට ලැබෙන ප්‍රතිඵල මොනවා ද යි පැහැදිලි කරන්න.



## පුහුණුවට

සීල පරිභාවිතෝ සමාධි
මහප්ඵලෝ හෝති මහානිසංසෝ
සමාධි පරිභාවිතා පඤ්ඤා
මහප්ඵලා හෝති මහානිසංසා
පඤ්ඤා පරිභාවිතං චිත්තං
සම්මදේව ආසවේහි විමුච්චති

සීලයෙන් පිරිපුන් වීම සමාධියේ මහත් ඵල මහානිශංස බවට ද, සමාධියෙන් පිරිපුන් බවට පත්වීම ප්‍රඥාවේ මහත්ඵල මහානිශංස බවට ද හේතු වේ. ප්‍රඥාවෙන් පිරිපුන් වීමෙන් සිත මැනවින් (කාමාසව, භවාසව, අවිජ්ජාසව යන) ආශ්‍රවයන්ගෙන් මිදෙයි.